# THE EPISTLES

AND

# REVELATIONS

IN

# HAÚSA.

---

LONDON:
PRINTED FOR THE BRITISH AND FOREIGN BIBLE
SOCIETY, ESTABLISHED 1804.

1879.

# INDEX.

# PAULU, MANZĀNI, WOTĪKĀNSA DA YA RUBÚTU GA ROMĀWA.

---

*Kaí Nafāri. I.*

PAULU, *bāran-Īsa Kristu wónda aṅkírāši ši kāwa man-
zāni, da anzābēši ga Labāri-Nāgari na Alla,*
2. *Wónda ya yi alwāši dafāri dagá bākin-anabāwānsa
dagá tšíkin-Letāfi;*
3. *Sábada Dānsa, wónda akahaifēši dagá īrin-Daúda
kānda nāmānsa (džīkinsa):*
4. *Áma ansáṅši ši ne Dān-Alla da īko sábada Fatalūa
maitsárǐki da tāšinsa-kúma dagá matátu, Īsa Kristu,
Obangīžimu.*
5. *Dagá wónda mu kuá muka sāmu žīnkai da mazāntši,
mu yi mútane su dži, su dangána ga tsakānin-kafĕrāwa dúka,
sábada sūnānsa.*
6. *Dagá wodánga ku kuá ku ke, da aṅkírāsu na Īsa
Kristu;*
7. *Dagá tšíkinsu dúka, wodánda su ke dagá Roma,
wodánda akesōsu dagá Alla, aṅkírāsu māsutsárǐki: žīnkai
garēku da lāfia dagá Alla, obāmu da dagá Obangīži, Īsa
Kristu.*
8. *Dafāri fa ina gōde ga Allana sábada ku dúka, doṅ
dangánānku anafádinta dagá tšíkin-dūnia dúka:*

9. *Doñ Alla ga wónda ni kuá ina yīn-bārantáka da fatalūata ga Labāri-Nāgari na Dānsa, šina yi máni šaída, kámada ni ke túna da ku kúlum.*

10. *Da kōyaúše ga āduáta ina rōko abāni haínya en túfo garēku da lāfia da yírdan-Álla.*

11. *Doñ ina so en gáninku, doñ em bāda máku kĕaútan-fatalūa, doñ ku ku īya ku sāmi kárīfi.*

12. *Wónda ši ke, doñ en sāmu sainyin-zútšia dagá garēku sábada dangánānku da tāwa, wóda mu ke da īta ga žūnamu.*

13. *Áma ina so ku sáni, yāñūwāna, doñ kōwóne lótu ina so zua garēku, áma har ga yánzu añhánani, doñ ni īya nī ke da wodánsu dīá kuá dagá tšíkinku, kámada nī ke da su dagá tšíkin wodánsu kafĕrāwa.*

14. *Doñ ni maibāši ni ne ga Hellenāwa tāre da ga Barbarāwa, ga māsuháñkali, da ga marāsaháñkali.*

15. *Doñ wónan kámada ni ke īya, ina so en yi wāzu Labāri-Nāgari garēku, wodánda ku ke ga tšíkin-bírnin-Roma.*

16. *Doñ nī ba na džin-kūmiá da Labāri-Nāgari na Kristu, doñ ši ne īkon-Alla ga tšēto ga kōwa, wónda šina dangána ga Yafūde dafāri da ga Helléni kuá.*

17. *Doñ dagá tšíkinsa gáskian-Alla ananūnaši dagá dangána ga dangána, kámada anarubútaši: maigáskia ši yīn-rai da dangánānsa.*

18. *Doñ fūšin-Alla ananūnaši dagá Aldžāna gába ga mugúnta dúka da mārasgáskia dúka na mútane, wodánda suna hána gáskia da mārasgáskia(nsu).*

19. *Doñ abín da aīya asánši sábada Alla, Alla da kānsa ya sāsu su sáni, doñ Alla da kānsa ya fadá másu.*

20. *Doṅ abúbuānsa da ba aīya anagáninsu dagá halítšin-dūnia, anasansántšesu da abúbua nan, da anayīnsu, ši ne, kárĭfinsa na ábada da Allántšinsa. Doṅ wónan kuá ba su da (gāfĕra) yírdži.*

21. *Doṅ kōda sun sáni Alla, ba su bāda ba mása girĭma káman-Alla, ko sun yi gōdia mása; áma sun kāwa wāwayé dagá túnānínsu, da zútšiāsu wáwa anyīta dúfu.*

22. *Da su ke tamáha su ke da wāyo sun kāwa wāwayé.*

23. *Da yābon-Alla wónda ba agbátše ba sun sāke ga káma, kámada abin da ya gbátše na mútane da na zūn-suáye da na bisāše da nāmā da su ke da káfa fúdu da na māsurārafé;*

24. *Doṅ wónan Alla ši kuá ya bāšīēsu ga gūrin-zútšiō-yinsu da su ke kasāmi; su sa kūmia ga džīkinsu nāsu tšakān žūnānsu.*

25. *Ga wodánda da suka saúya gáskian-Alla ga kāria, da su da su ke bāda girĭma, da su ke yīn-bārantáka ga abúbua da anayīnsu, ya fi ga māhalítši ga wónda ābāda yābo hal ábada. Amin.*

26. *Doṅ wónan Alla ya bāšīēsu ga gūri na kūmia. Doṅ ko mātānsu sun sāke ādan-dūnia ga āda wóda ba ta ke ba ādan-dūnia;*

27. *Hákanan kuá māzánsu, sunka béri ādan-dūnia ta mátše, sun kōne da gūrinsu ga žūnānsu, nāmīži da nāmīži suna yīn-abú na kūmia. Da laādansu na wāwántšinsu, kámada ši ke daídaí, suka sāmu da kānsu.*

28. *Da kámada su sun kī su rīke sánin-Alla ga tšíkin-zútšiānsu, Alla ya bāšīēsu ga túnānin-mūgu, su yi wónan abú da ba ši ke ba daídaí.*

29. *Antšíkasu da kōwótše īrin-mārasgáskia, zína, mugúnta, káwazútši, tšíkaku da kīži, kašínkai, gérdama, munafútši, mūgu-wāyóntši;*

30. *Māsurāda, māsutšímbāya, makīyáyan-Alla, māsutaúrin-kai, māsufōma, māsumūgun-dubāra, māsukīnži obā da ūwa,*

31. *Marāsahánkali, māsukāriyen-alwāši, māsukīn-soyēya, babu sōn dādi, babu tausāye;*

32. *Wodánda su ke sáni šērián-Alla, su da su ke yīn abúbua wónan su ísa su mútu, su ba su ke yi abúbua nan kādaí ba da kānsu, áma suna sōnsu, da su ke yi háka.*

---

## *Kaí Nabiú. II.*

*DOṄ wónan kai ba ka da (gāfēra) yírdži kai mútumé, kōwa da ka yīn-šēria, doṅ túnda kana yīn-šēria ga wóni kana kūyésda kānka. Doṅ kai da ka ke yīn-šēria, kana yi wónan abú.*

2. *Áma mu sáni šērián-Alla daídaí ta ke bísa garēsu, da su ke yīn háka.*

3. *Áma kai kana tamáha abin nan, kai mútum, wónda ka ke yīn šēriásu, da su ke yīn-abúbua nan, da kai da kānka kana yīnsu, kana īya ka gúdu dagá šērián-Alla?*

4. *Kō kana rēna yāwántšin-nāgértānsa, da haṅkūrinsa, da sainyin-zútšiása? Da ba ka sáni ba nāgértan-Alla tana kaika ga túbawa?*

5. *Áma da taúrinka tāre da zútšiānka marāsatúba kana tāra da kānka fūši ga rānan-fūši, ga nūnawán-šēria mai-gáskia na Alla :*

6. *Wónda šī bāda ga kōwa kámada aikínsa ši ke.*

7. *Ga wodáṅga da su ke nēma da haṅkūrí tāre da ga yīn-aiki nāgarí : yābo da gírĭma, da abin da ba ši gbátše ba, šī bāda másu rai hal ábada.*

8. *Áma ga wodáṅga da su ke yīn-gérdama, da su da su kī džin-gáskia, sai su bi abin da ši ke mūgu : rēna da fūši ;*

9. *Da wohála, da gbátšin-zútšia ga kōwótše kūruán-mútum, da ta ke yīn-mūgu : ga Yafūde dafāri da ga Helléni kuá.*

10. *Áma yābo da gírĭma da lāfia ga kōwa da ši ke yīn-abin da kĕāo : ga Yafūde fa dafāri da ga Helléni kuá.*

11. *Doṅ babu gánin-fúskan-mútum gába ga Alla ši ke.*

12. *Doṅ su da sunka yi zūnúfi babu dōka, su gbátu babu dōka ; da su da sunka yi zūnúfi ga dōka, zā-akāyēsuásu dagá dōka. (Doṅ su dúka da sun yi zūnúfi da babu dōka su lalátše kuá da babu dōka ; da su dúka da sunka yi zūnúfi bāyan-dōka, ayī musu šēriya da dōka).*

13. *Doṅ ba su ba da su ke šāraré ga dōka, zā-abāda masu gáskia, áma su da su ke yīn-dōka, zā-abāda másu gáskia.*

14. *Doṅ kadán kafĕrāwa wodánda ba su ke da dōka, suna yi na kānsu abin da ši ke daídaí ga dōka ; wodáṅga da ba su ke da dōka, su ne dōka ga kānsu :*

15. *Wodánda suna nūna aikin-dōka aṅrubútaši dagá tšíkin-zútšiānsu ; doṅ túnāninsu suna bāda masu šaída, da túnawānsu suna sārānsu ko suna yīn másu gaférta ;*

16. *Dagá rāna nan kadán Alla zāši yīn-šēriánta abúbua ásiri na mútane, dagá Īsa Kristu kānda Labāri-Nāgarína.*

17. *Da dúba, kai anakírānka Yafūde, da kai kana šīma ga tšíkin-dōka, da kana yīn-kūra da Alla,*

18. *Da yirdása ka sáni, da ka tábata abúbua da su ke da aṅfāni, doṅ anakōya máka dagá dōka ;*

19. *Kai kana tamáha ka ke šangába ga makāfi, da háske garēsu da su ke ga tšíkin-dúfu :*

20. *Maikōyi na marāsakōya, maikōyi na šārirai ; kai kana da káman-sáni, da na gáskia ga dōka :*

21. *Kai fa da kana kōyawa wodánsu ba ka kōya ma kānka ? Kai da kana yīn-wāzu : kadá kōwa ši yi sāta, kai kana yīn-sāta ?*

22. *Kai da kana tšéwa : kadá kōwa ši yi zina ; kai kana zina ? Kai da ka kī tsāfi, kana yīn-sátše da masalátši ?*

23. *Kai da kana yīn-kūra da dōka, da da gbatāsuan-dōka, ka sā kūmia ga Alla.*

24. *Doṅ sūnān-Alla aṅmaidaši alfāšia dagá tšíkin kafērāwa sábadaku, kámada aṅrubútaši.*

25. *Doṅ kátšia, da gáskia, tana da aṅfāni kadán ka rīke dōka, áma kadán ka gbáta dōka, kátšiānka anmaisata káman babu kátšia.**

26. *Doṅ wónan fa, kadán su da babu kátšia suna rīkewa gáskian-dōka rāšin-kátšiānsu ba amaida másu káman (kò ga wūrin) kátšia ?*

27. *Da ba su ba, wodánda ba su ke da kátšia a nāma*

---

* *(Doṅ salatazwa da gáskia tana da amfáni an ka rike dōka : ama an kana maikárayan dōka salatazwal ka ta záma babu salatazwa.* Baikie).

*(džīki) en su rīke dōka, zāsu yi máka šēria, wónda kānda dōka da kānda kátšia maigbátan dōka ne?*

28. *Doṅ ba ši ba Yafūde ne, wónda ya záma háka ga fúska, ko īta kátšia tše, wóda ta ke háka ga nāma.*

29. *Áma ši Yafūde ne, wónda ši ke háka ga ásiri, da kátšian-žútšia ga fatalūa, ba ga tákerda ba, yabōnsa ba ši ke ba dagá mútane áma dagá Alla.*

---

## *Kaí Naúku. III.*

*WÓNE aṅfāni fa Yafūde ši ke da ši? ko mīne aṅfāni kátšia tše?*

2. *Dayāwa, kōwóne īri. Doṅ dafāri akabāda másu magánganún-Alla.*

3. *Doṅ mi ši farú kádan wodánsu ba su dangána ba, rāšin-dangánānsu zāši kaúda dangána ta Alla?*

4. *Ba háka ba! Sai Alla maigáskia ši ke, áma kōwóne mútum maikāria; kámada akerubútaši, kai abāda mákagáskia dagá magánganúnka da ka yi nasāra, kádan ayī máka šēria.*

5. *Áma kádan rāšin-gáskiamu zāši tāda gáskian-Alla, mi zāmu tšéwa? Alla ba maigáskia ši ke, wónda šina yīnrāma? (ina fádi káman-mútum).*

6. *Ba háka ba. Kāka fa Alla šina iya ši yi šērian-dūnia?*

7. *Doṅ kádan gáskian Alla ta fāyé yāwa da kāriata ga yabōnsa, dómi fa anyi máni šēria kumá, káman-maizūnúfi?*

8. *Da ba háka ba, kámada anayi mámu alfášia, da*

*kámada wodánsu suna tšéwa, mu tše: mu yi mūgu, doṅ abin da kĕāo ši záka? Kayēsuānsu daídaí ta ke.*

9. *Mīnēne fa mu ke da aṅfāni gába garēsu? āā. Doṅ mun kāwo šaida dafāri da Yafudāwa da Hellénāwa su dúka su ke da zūnúfi.*

10. *Kámada akerubútaši: babu daía da ši ke da gáskia.*

11. *Babu daía da ši ke da háṅkali, babu daía da šina nēman-Alla.*

12. *Su dúka suna rāsa hainyānsu, da ankāwasu babu mōria, babu kōwa da ši ke yīn abin da kĕāo, ba daía ba ši ke.*

13. *Makōgurōnsu ši ne kušiēya budéde, da halšinsu suna yīn-munafútši, défīn-matšīži ši ne ga kalkášin lebunānsu;*

14. *Bākinsu antšíkaši da zuwāgi tāre da dōatši;*

15. *Kafafūnsu suna yīn-zámri su zūbásda žini;*

16. *Kāṅgo da gbásua ši ne dagá tšíkin-haínyānsu,*

17. *Da haínyan-lāfia ba su sán'ta ba.*

18. *Da babu tsōron-Alla gába ga īdanūnsu.*

19. *Áma mu sáni abin da dōka ta tše, ta tše ga wodáṅga, da su ke dagá bāyan-dōka, doṅ bāki dúka arūfeši, da dūnia dúka abāda mata laífi gába ga Alla.*

20. *Doṅ wónan fa dagá aikin-dōka babu nāma (kōwa) zā-abāda mása gáskia gába ga fúskānsa. Doṅ dagá dōka sánin-zūnúfi ši ke.*

21. *Áma yánsu gáskian-Alla ananūnata babu dōka, anašaídata dagá dōka, da dagá bākin-Anabāwa.*

22. *Áma gáskian-Alla dagá dangána ga Īsa Kristu ga dúka, da bisa ga dúka, wodándu su ke da dangána, doṅ babu dabámta ši ke.*

23. *Doṅ su dúka sun yi zūnúfi, da ba su ke da abin yābo gába ga fúskan-Alla.*

24. *Doṅ anabāda muna gáskia bánza dagá žinkaínsa, sábada pánsawa da ta ke dagá Īsa Kristu;*

25. *Wónda Alla ya sāši ši kāwa sádaka sábadamu da dangána ga žinkaínsa; doṅ ši fádi gáskiānsa sábada yāfewan-zūnúfi, wodánda akayīsu dafāri sábada haṅkūrin-Alla.*

26. *Káman šaída ta gáskiānsa dagá lótu nan, doṅ gáske ši ke, da maibāda gáskia ga ši, wónda ši ke da dangána ga Īsa.*

27. *Dagá éna fa akoi takáma? Anayēnkata. Dagá wátše dōka? Dagá abín da aiki? āā, áma dagá abín da dōkan-dangána.*

28. *Doṅ mu muna tamáha mútumé anabāda mása gáskia, dómin dangánānsa, da babu aíkin-dōka.*

29. *Ko Alla ši ne Allan-Yafudāwa kādaí, da ba na Kafĕrāwa kuá ba? Da gáskia na Kafĕrāwa kuá.*

30. *Doṅ Alla daía ši ne, wónda šina bāda gáskia ga kátšia sábada dangána, da su da su ke babu kátšia sábada dangána.*

31. *Mu fa mu kaúda dōka sábada dangána? ba háka ba; saí mu tāda dōka.*

---

## *Kaí Nafúdu. IV.*

*MI fa zāmu tšéwa, Ibrahīmo, obāmu ya sāmu kānda džīki? (Ko nāma).*

2. *Doṅ kadán Ibrahīmo ambāda mása gáskia sábada aikōkin dōka, šina da (abín ta káma) abín gūri, áma ba gába ga fúskan-Alla ba.*

3. *Doṅ mīnēne Letāfi ya tše? Ibrahīmo ya dangána ga Alla, da abín nan anlesāfi mása káman-gáskia. (Ga wūrin-gáskia).*

4. *Áma ga wónda da ši ke yīn aíki, laādānsa ba zā-alesāfi mása káman-alhēri, saí káman-bāši.*

5. *Áma ga wónda da ba ši ke yīn aíki ba, saí šina dan-gáṅa da ši, wónda ya bāda gáskia ga miāgu, dangánānsu analesāfi másu ga wūrin-gáskia.*

6. *Kámada Daúda kuá ya kirá mútumé nan da albérka, ga wónda Alla šina lesāfi gáskia babu aíki, šina tšéwa:*

7. *Albérka garēsu wodánda aikínsu mūgu anyāfe másu, da zūnúfinsu anrufēsu.*

8. *Albérka ga mútumé nan ga wa Obangīži ba ši lesāfi mása zūnúfi.*

9. *Albérka fa ga wodánan da anayī másu kátšia, ba ga wodánan kuá da ba ayī másu kátšia? Doṅ mun tše dangána anlesāfita ga Ibrahīmo ga wūrin-gáskia.*

10. *Kāka fa anlesāfi mása? Ba bāya ba da ya sāmu kátšia? Ba bāya ba da ya sāmu kátšia, saí gába ga da ya sāmu kátšia.*

11. *Doṅ ya sāmu šaída ta kátšia, káman šíngina na gáskia sábada dangána, wónda ši ke da ši, gába ga da akayī mása kátšia; doṅ ši kāwa obā na dúkānsu, wodánda su ke da dangána, gába ga da akayī másu kátšia; doṅ gáskia alesāfi mása kuá.*

12. *Da obān-kátšia ba ga wodáṅga kādaí ba, da su ke dagá kátšia, áma ga wodáṅga kuá da suna biyen-saún dan-gána, wónda ši ke ga tšíkin obāmu Ibrahīmo gába ga da ya sāmu kátšia.*

13. *Doṅ ba dagá dōka ba alwāši ankabāda ga Ibrahīmo,*

*ko ga īrīnsa, doṅ ši záma magāšin-dūnia, áma sábada dangánānsa.*

14. *Doṅ kadán su da su ke da dōka su ne māsugāda, dangána anāyīnta bánza, da alwāši kuá akawásdaši.*

15. *Doṅ dōka tana kāwo fūši, doṅ dagá énda da babu dōka babu zūnúfi kuá ši ke.*

16. *Doṅ wónan magāšia ta fíto dagá dangána, doṅ ši ke dagá žinkaí, doṅ alwāši ši záma ga īri dúka, ba ga nan kādaí ba, da ši ke ga dōka, áma ga ši kuá, wónda ši ke da dangánan Ibrahimo, wónda ši ne obāmu dúka.*

17. *Kámada anrubútaši: na sāka (ka kāwa) obā na kafĕrāwa dayāwa gába ga Alla nan ga wā ši ke dangána, wónda ya bāda raí ga matátu, da ya kirá wóta abú da ba ayīsu ba, kámada akayīsu.*

18. *Wónda ya dangána da babu abín tamáha, šina da tamáha, doṅ ši záma obā na īrāre dayāwa, kānda magána nan: hákanan īrīnka ši záma.*

19. *Da ba ši ke da dangána da lalafánsti, da ba ši dūba ba džīkínsa matátše dāda, doṅ šīĕkarūnsa sun yi kúsa da dāri, ko ya dūba džīkin Sara matátše.*

20. *Ba ya yi zútšia biú ba sábada alwāšin-Alla (ko ba ya yi tábata da alwāšin-Alla) da ba ši ke ba babu dangána, áma dangánāsa ta ke da kárĭfi, da ya bāda gírĭma ga Alla;*

21. *Doṅ ya sáni kwaraí ši, wónda ya yi alwāši, šina īya yīnsa kuá.*

22. *Doṅ wónan aṅlesāfi mása ga wūrin-gáskia (kámangáskia).*

23. *Áma ba anrubútaši sábada wónan kādaí ba, doṅ anlesāfi mása;*

24. *Áma sábada mu kuá ga wa akedāyaši, kadán mu muna da dangána da ši; wónda ya tāda Īsa, Obángīžimu, dagá matátu.*

25. *Wónda akabāyésdaši sábada zūnúfaímu, da akatāda kúma sábada gáskiāmu.*

---

## *Kaí Nabial. V.*

*ÁMA yánzu fa anabāda múna gáskia da yirda múna da lāfia da Alla dagá Obangīžimu Īsa Kristu.*

2. *Da ga wónda kuá muna yīn kúsa garēsa dagá dangána ga žinkaí nan, dagá tšikínsa kuá muna tsāya, da muna yīn mūrna da tamáhan-yābon-Alla.*

3. *Áma ba wónan kādai ba, saí muna yīn-mūrna kuá da wohála, doṅ mu sáni wohála tana kāwo múna haṅkūri;*

4. *Áma haṅkūri šina kāwo muna dubāra, da dubāra tamáha;*

5. *Da tamáha ba ta sāmu ba ga kūmia, doṅ soeíyan-Alla anazubāta ga tšíkin zútšiāmu da Fatalūa adīni, wóda anabāda múna.*

6. *Doṅ Kristu kuá túnda mu kumāma (balu kárīfi) mu ke, ga lótu daídaí ya mútu sábada mīagu (māsuzūnúfi).*

7. *Doṅ da wūya ši ke ga kōwa ši mútu sábada mútum gáskia, áma wotakīla sábada maināgarí wodánsu su sā zútšiānsa ga mūtua.*

8. *Áma Alla šina nūna soeíyānsa garēmu, doṅ túnda mu māsužūnúfi mu ke, Kristu ya mútu sábadamu.*

9. *Bale fa anabāda múna gáskia yánzu ga žinínsa, zā atšetšīēmu dagá fūši da hánūnsa.*

10. *Doṅ mu da mu ke māsugába angámamu da lāfia ga Alla da mútua na Dānsa, bale fa yánzu, da angámamu da lāfia zā-atšētšēmu da raínsa.*

11. *Ama ba wónan kādaí ba, saí muna yīn mūrna kuá ga Alla sábada Obangīžimu, Īsa Kristu, dagá wónda mun sāmu yānzu gāfăra.*

12. *Doṅ wónan kámada zūnúfi ya záka tšíkin-dūnia da mútumé daía, da mútua dagá zūnúfi, hákanan kuá mútua ta wútše bisa ga mútane dúka, doṅ su dúka suka yi zūnúfi.*

13. *Doṅ har ga lótun-dōka zūnúfi šina a tšíkin-dūnia, saí zūnúfi ba alesāfiši ba énda dōka ba ta tše ba.*

14. *Áma mútua ta tši saraúta dagá Adamu har ga Mūsa, bisa ga wodáṅga kuá, wodánda ba suka yi zūnúfi kámada zūnúfi na Adamu, wónda ši ke kamānsa (fúkānsa) da ši ke zákua.*

15. *Áma ba kámada zūnúfi (laífi) ši ke, hákanan kuá keaútan-žinkaí. Doṅ kadán da zūnúfin-daía dayāwa suka mútu, bale žinkaín-Alla tāre da keaúta dagá tšíkin-žinkaí na mútumé daía, Īsa Kristu, ya fāyé yāwa ga dayāwa.*

16. *Doṅ ba kāmada ga daía da ya yi zūnúfi keaúta ta ke; doṅ šēria fa dagá ga kāyēsua (bāda laífi), áma keaútan-žinkaí dagá mántua dayāwa ga fitásua (bāda gáskia).*

17. *Doṅ kadán mútua ta tši saraúta dagá daía sábada zūnúfi na daía, goŭma su fa, wodánda su ke sāmu yāwan-žinkaí, da keaútan-gáskia, su tši saraúta ga raí dagá daía, Īsa Kristu.*

18. *Doṅ wónan kámada zūnúfi na daía mútane dúka*

*ambāda másu laífi, hákanan kuá sábada gáskia na daía ambāda gáskia ga raí ga mútane dúka.*

19. *Doṅ kámada dagá kīnži na daía mútané dayāwa ankayīsu māsuzūnúfi, hákanan kuá dagá džīn-daía dayāwa zā-ayīsu māsugáskia.*

20. *Áma dōka ta záka tsakāni, doṅ zūnúfi ši fāyé yāwa, áma da zūnúfi ši fāyé yāwa, žinkaí ya fāyé yāwa ya fi zūnúfi.*

21. *Doṅ kámada zūnúfi ya tši saraúta ga mútua, hákanan kuá žinkaí ši tši saraúta sábada gáskia ga raí hal ábada, dagá Īsa Kristu, Obangīžimu.*

---

## *Kaí Našída. VI.*

*MI zāmu tše fa? Zāmu dādewa ga zūnúfi, doṅ žinkaí ši dādú?*

2. *Ba háka ba. Doṅ mu mun mútu ga zūnúfi, kāka mu mu dāde ga tšikínsa?*

3. *Kō ba ku sáni ba, mu dúka, wodánda anyī múna batisma tšíkin-mútuāsa?*

4. *Doṅ wónan mu aṅbísnemu tāre da ši da batisma tšíkin-mútuāsa; doṅ wónan kámada Kristu akatādaši dagá matátu ga yābon-Alla, hákanan mu kuá mu yāwo ga sābon-raí.*

5. *Doṅ wónan mu aṅkašípkamu tāre da ši ga káma ta mútuāsa, hákanan mu kuá zāmu háka ga tāšinsa kumá.*

6. *Doṅ mu sáni zōfon-mūtumén mu aṅkasāši ga gilmen-itátše tāre da ši, doṅ džīkin-zūnúfi agbátaši, doṅ kadá mu harĭo mu yi baútši ga zūnúfi kumá.*

7. *Doṅ ši da ya mútu akafitásdaši (ambāda mása gáskia) dagá zūnúfi.*

8. *Áma kadán mu mun mútu tāre da Kristu, muna dangána kuá zāmu yīn-rai tāre da ši.*

9. *Mu sáni Kristu da ya tāši dagá matátu, ba zāši mútua kumá. Mútua ba ta kāra ba da īko bisa garēsa.*

10. *Doṅ da ya mútu, ya mútu ga zūnúfi sāo daía, áma da ya yi raí šina yīn-raí ga Alla.*

11. *Hákanan ku kuá fa ku daúka kānku matátu ga zūnúfi, áma ku yi raí ga Álla da Īsa Kristu, Obangīžimu.*

12. *Doṅ wónan kadá ku béri zūnúfi ši maláka a tšīkindžīkínku amátše, doṅ ku džī ši da mūgun-kōdaínsa.*

13. *Ko ku, kadá ku maída wōsašēnku kāyan-mūgu ga zūnúfi, saí ku maída kānku ga Alla kámada su, wodánda suna yīn-raí dagá matátu, da wōsašēnku kāya ga abín da ši ke gáskia ga Alla.*

14. *Doṅ zūnúfi ba ši tši saraúta bisa garēku, doṅ ku ba ku ke ba dagá bāyan-dōka, áma dagá bāyan žinkaí.*

15. *Mī fa? zāmu yīn-zūnúfi, doṅ mu, ba mu ke ba ga hánūn-dōka, áma ga hánūn žinkaí? Ba háka ba.*

16. *Ba ku sáni ba ši, ga wónda kuna māyēsua kānku bāyi ku džiši, ku bāyínsa ku ke ga wā ke yi. Ko ši ne ga zūnúfi ga mútua, ko ši ke ga džín-gáskia?*

17. *Áma agōde ga Alla, doṅ ku da ku ke bāyin-zūnúfi, yánzu kun dži dagá žútšia ga makōya wodá akabāšīēta garēku.*

18. *Áma ku da kuka sāmu diyaútši dagá zūnúfi, kuna yīn-bārantáka ga gáskia.*

19. *Ina yīn magána da ku káman ādan-mútum sábada kumāmun-džīkínku. Doṅ kámada kunka bāda wōsašēnku ga baútan kasāmta, da ga hāram wóni ga hāram wóni;*

*hákanan yánzu fā ku maída wōsašēnku kuá ga bārantáka da abín da ši ke gáskia ga adīni.**

20. *Doṅ ku da ku ke bāyin-zūnúfi ba ku ke da gáskia ba (babu ruānku da gáskia).*

21. *Wótše dīa ku ke da ga sāanan? Saí wónan da zāži sāku yánzu ga kūmia. Doṅ makāri na abúbua nan mútua ne.*

22. *Áma yánzu, doṅ anfišīēku dagá zūnúfi, da kuna yīn bārantáka ga Alla kuna da dīānku ga tsárĭki, da makārinsa raí hal ábada.*

23. *Doṅ lādān-zūnúfi mútua ta tše, áma kĕaútun Alla raí hal ábada, sábada Īsa Kristu, Obangīžimu.*

---

## *Kaí Nabókoi. VII.*

*BA ku sáni ba, kanōni, (doṅ ina yīn magána da su, da su ke sáni) dōka tana da īko bisa ga mútum lókatši dúka da ši ke da raí.*

2. *Doṅ mátše da tana da mīži andámrēta da dōka túnda mīžinta šina da raí; áma kadán mīžinta ya mútu anakūntšīēta (anfīsáta) dagá dōkan-mīžinta.*

3. *Doṅ wónan akiráta mazinátšia kadán ta záma māta ga wóni mútum túnda mīžinta šina da raí; áma kadán mīžinta ya mútu anfīsáta dagá dōkan-mīžinta; da ita ba ta tše mazinátšia, kadán ta záma mātan-wóni.*

---

* *(Na yi magána kānda hálin-mútane dómin-kumámandžikínku, doṅ káman kun yírda džikínku barōri ga žarāba, da ga mugúnta: hákanan kuá yánzu ku yirda džikínku barōri ga gáskia ga tsárĭki.* BAIKIE).

4. *Hákanan ku kuá, kanōni, kuka mútu ga dōka dagá džíkin-Kristu, doṅ ku záma ga wóni, ga wónda da antāsāsa dagá matátu, doṅ mu īya mu kāwo dīa ga Alla.*

5. *Doṅ mu da mu ke tšíkin džíki kōdaín-zūnúfi antādasu dagá dōka, sun yi aikínsu tšíkin-wōsašēnmu, da suka bāda dīa ga mútua.*

6. *Áma yánzu anakúntšīēmu dagá dōka, da munka mútu ga abín nan da akarīkēmu, mu yi bārantáka ga Alla da sābon-fatalūa, ba da zōfin tákarda ba.*

7. *Mī fa zāmu tše? Dōka zūnúfi ši ke? Ba háka ba. Áma ni ban sáni ba zūnúfi saídaí sábada dōka; doṅ ni ban sáni ba mūgun kōdai saídaí dōka ta tše: kadá ka yīn kāwa-zítši (ko kadá ka yi rūan-īdo).*

8. *Áma zūnúfi šina sāmu dāma sábada hakúmtši, ya tāda a tšíkina kōwóne īrin-mūgun-kōdai, doṅ babu dōka zūnúfi amátše ši ke.*

9. *Áma ni na yi raí babu dōka dafāri, áma da hakúmtši ya záka, zūnúfi ya yi raí kuá;*

10. *Áma ni na mútu da hakúmtši, wónda akabāda máni ga raí ansāmēni ga mútua.*

11. *Doṅ zūnúfi šina daúka mafārinsa (dāmānsa) dagá hakúmtši, ya rūdēni da da hánūnsa ya kašīēni. (Doṅ zūnúfi ya sāmu sāa da hakúmtši, ya rūdēni, da da ši ya kašēni).*

12. *Áma kōda wónan dōka tsárīka ta ke, da hakúmtši tsárīki ši ke, da gáskia da nāgarí ši ke.*

13. *Abín da nāgarí fa anyīši mútua garēni? Ba háka ba. Saí zūnúfi, doṅ asán'ši zūnúfi ne, da šina kāwo máni mútua da hánūn-abú nāgarí, doṅ zūnúfi aganēši kwaraí, ši zūnúfi ne dagá hakúmtši.*

14. *Doṅ mu sáni dōka abún-fatalūa ši ke, áma ni abín-džíki (nāma) ni ne, ansāyésda ga zūnúfi.*

15. *Doṅ abín da na yi ban sōši ba; doṅ nī ban yi ba abín da ni ke sō, áma abín da na kī, ši ne, ina yīnsa.*

16. *Áma kadán ni ke yi abín da ba ni ke sō, ina fádí dōka tāgarí ta ke.*

17. *Áma yánzu fa ba ni ne ba, wónda ya yīši, saí zūnúfi wónda ya záma dagá garēni.*

18. *Doṅ na sáni abín da nāgarí ši ke, ba ši zámna ba dagá garēni, ši ne, dagá tšíkin džíkina (nāmana) doṅ sō (yirda) šina kúsa garēni, áma yīnsa da ši ke nāgarí, ban sāmēsa ba.*

19. *Doṅ abín da ši ke nāgarí, wónda ni ke sō, ban yīši ba, saí abín da mūgu, wónda ba ni ke sō, ši ne, ina yīnsa.*

20. *Áma kadán na yi abín da ba ni ke sō, ba ni ne ba, wónda ya yīši, saí zūnúfi, wónda ya zámna dagá garēni.*

21. *Doṅ ina gáni dōka ga kaína da ni ke sō en yi abín da nāgarí ši ke, abú mūgu šina kúsa garēni.*

22. *Doṅ ina yīn mūrna ga dōkan Alla, kámada mútum na tšíkina.*

23. *Áma ina gáni wóni dōka dagá tšíkin wōsašēna, wóda ta yi gérdama da dōka na tšíkina, wóda ta kāmani da dōkan-zūnúfi, wóda ta ke dagá tšíkin wōsašēna.*

24. *Ai ni mútum gbatátše ni ne! Wāne zāši tšētšīēni dagá džíkin-mútua nan?*

25. *Ina gōde ga Alla sábada Īsa Kristu, Obangīžimu. Doṅ wónan ina yīn bārantáka da zútšia ga dōkan Alla, áma da džíki (nāma) ga dōkan-zūnúfi.*

---

*ÁMA yánzu fa babu kāyāsua (bāda laífi) garēsu da su ke ga Kristu Īsa, wodánda ba su yāwo ba kámada nāma saí kámada fatalūa.*

2. *Doṅ dōka ta fatalūa ta raí dagá Kristu Īsa ta yi máni diyaútši dagá dōkan-zūnúfi da ta mútua.*

3. *Doṅ abín da dōka ba ta īya ba en yi, doṅ ita lálafa ta ke sábada nāma, Alla ya yīši, da ya aíke Dānsa tšíkin-káma ta džíkin-zūnúfi, da sábada zūnúfi ya bāda laífi ga zūnúfi dagá tšíkin-nāma.*

4. *Doṅ gáskia ta dōka atšíkata ga tšíkimu, da ba mu yi yāwo ba kámada nāma, saí kámada fatalūa.*

5. *Doṅ wodáṅga da su ke kámada nāma su kúla da abín da nāma, áma su da su ke kámada fatalūa, abín da na fatalūa.*

6. *Doṅ dubāran nāma mútua tše, áma dubāran fatalūa raí ne da lāfia.*

7. *Doṅ dubāra (háṅkali)n džíki ši ne kīyēyan Alla, doṅ ba ši bī ga dōkan Alla, kōda šina īya ši bī.*

8. *Áma wodáṅga da su ke dagá tšíkin džíki (nāma) ba su īya ba su gámi Alla.*

9. *Áma ku ba ku ke ba dagá tšíkin nāma saí ga tšíkin-fatalūa. Kadán háka ši ke, doṅ fatalūa ta Alla tana zámne ga tšíkinku. Áma ši wónda ba ši ke da fatalūa ta Kristu, ba ši ke ba daía nāsa.*

10. *Áma kadán Kristu šina ga tšikínku, džíki ši ne amátše dómin zūnúfi, áma fatalūa tana da raí sábada gáskia.*

11. *Áma kadán fataluānsa wónda ya tāda Īsa dagá matátu tana zámne ga tšikínku, ši wónda ya tāda Kristu*

*dagá matátu, ši bāda raí kuá ga džíkunānku matátu, sábada fatalūa da ta zámna ga tšikínku.*

12. *Doṅ wónan fa, yānūwāna, mu, ba mu ne ba māsubāši ga nāma, en yi raímu kānda nāma.*

13. *Doṅ kadán kuna yīn raínku kámada kōdaín džíki, zāku mútua, áma kadán kuna kašīēwa aikōkin nāma da fatalūa zāku yīn raí.*

14. *Doṅ su dúka, wodánda anakaísu da fatalūa ta Alla, yāyan Alla su ne.*

15. *Doṅ ku ba kun sāmu ba fatalūa ta baúta, ku džī tsōro kumá, saí kun sāmu fatalūa ta dīyaútši, ga wóta kuá mu īya mu kirá Abba, Oba.*

16. *Doṅ fatalūa ita ta kānta tana bāda múna šaída ga tšíkin fatalūamu, doṅ mu yāyan Alla mu ke.*

17. *Áma kadán yāya magāda kuá, magādan Alla fa, da magāda kuá tāre da Kristu, kadán muna ša wohála tāre da ši, doṅ mu kuá zā-ayābamu tāre da ši.*

18. *Doṅ ina tamáha wohála na lókatši da ši ke yánzu, ba su ke kōmi na kúlawa da yābo maizákua, wónda zāanūnaši garēmu.*

19. *Doṅ žīrawa na táhalitši dúka šina žīra ne ga nūnawan yāyan Alla.*

20. *Doṅ táhalitši ansámšīēši ga abín bánza, ba da yírda ba, saí sábadi ši, wónda ga sámšīēši ga tamáha.*

21. *Doṅ táhalitši da kānsa zā-abāši dīyaútši dagá baúta na abín bánza, da asāši ga dīyaútšin-yābon-yāyan Alla.*

22. *Doṅ mu sáni táhalitši dúka šina yīn-šīēda, da šina šān-wohála har ga yánzu.*

23. *Áma ba ši kādaí ba, áma mu kuá, da mu ke da dīan-*

*fāri na fatalūa, mu muna yĩn-šĩēda ga tšíkinmu, muna žĩra ga dĩyaútši, wónda ši ke tšēto na džikínmu.*

24. *Doṅ antšétšĩēmu da tamáha; áma tamáha wóda anaganēta ba ta ke tamáha kumá ba; doṅ abín da mútum ya gáni, dómi ši yi tamáha da ši?*

25. *Áma kadán muna yĩn tamáha da abín da ba mu gáni ba, muna žĩrānsa da haṅkūri.*

26. *Hákanan kuá fatalūa tana tāya lalafántšimu, doṅ abín da zāmu rōka kámada ši ke daídaí, ba mu sáni ba, áma fatalūa ta kānta tana yĩn-rōko sábada mu da nĩši, wóda ba anaĩya ba afádi.*

27. *Áma ši wónda ya nēma abín zútšia ya sáni mĩnēne tūnawan fatalūa ši ke; doṅ tana yĩn-rōko sábada māsuadĩni, kámada Alla ši ke sō ši.*

28. *Áma mu sáni abúbua dúka amaídasu ga aṅfāni nāsu da su ke sōn Alla; ga wodáṅga da ankirāsu da šāwŏran Alla.*

29. *Doṅ wodáṅga da ya sáni dafāri, ya zābēsu, doṅ su amaídasu ga káma ta Dānsa, doṅ ši záma Dānfāri dagá tšíkin-kanōni dayāwa.*

30. *Áma su da ya zāba dafāri, su kuá ya bāda gáskia, áma su da ya bāda gáskia garēsu, su kuá ya yābasu.*

31. *Mĩ fa zāmu tšéwa ga abúbua nan? Kadán Alla šina dagá garēmu wāne šina dagá gába mu. (Mĩ zāmu tše fa ga abúbua nan? En Alla tāre da mu ne wāne šina ĩyan záma gába ga mu?)*

32. *Ši wónda ba ši hána ba Dānsa nāsa, áma ya bāšĩēši sábada mu dúka, kāka ba ši bāda múna abúbua dúka sábada ši?*

33. *Wānēne šina ĩya ši kāwo sāra ga wodáṅga da anzābēsu da Alla? Alla ne da šina bāda gáskia.*

34. *Wānēne da ši īya ši kāyés? Kristu ši ne, da ya mútu; aí goŏma da ya tāši kumá, wónda ši ke kuá ga hánūndāma na Alla, wónda ši yi rōko sábada mu kuá.*

35. *Wānēne da zāši rábamu dagá soeíyan Kristu? Wohála, ko gbátšin-zútšia, ko hásada, ko yūn̄wa, ko wōfi, ko azāba, ko tákwobi?*

36. *Kámada anrubútaši: sábada kānka anakášīēmu rāna dúka, ankédāyamu káman-túmākin yénkewa.*

37. *Áma da abúbua nan dúka mu fāyé nasāra, sábada ši wónda šina sōmu.*

38. *Don̄ na sáni kwaraí ko mútua, ko raí, ko malaíkai, ko sarākai ko albŏrma, ko abúbua da su ke yánzu, ko abúbua da su ke zákua;*

39. *Ko abín da ši ke bisa, ko abín da ši ke kāsa, ko kōwóne abú da raí, ší ke īya ši rábamu dagá soeíyan Alla, wóda ta ke ga Obangīžimu, Īsa Kristu.*

---

## *Kaí Natāra. IX.*

*INA fádin gáskia ga Kristu, ban tše ba kāria, zútšiāta kuá tana yi máni šaída da Fatalūa maitsārĭki;*

2. *Don̄ ina da babá naūyi da rāšin dādi kōyaúše tšíkin zútšiāta;*

3. *Don̄ ni da kaína ni ke sō asāgēni dagá Kristu sábada yānūwāna, sábada dán̄gina kānda nāma.*

4. *Wodánda su ne Īsraēlawa, da su ke da dīyaútši, da yābo, da alwāši, da kĕaútan-dōka da bārantáka, da magánan-alwāši;*

5. *Wodánda su ke da obāne; da dagá wodáṅga Kristu ya záka kámada nāma, wónda ši ke bisa ga dúka, Alla da albérka hal ábada. Amin.*

6. *Áma ba ši ke ba háka kámada magánan Alla ta rása kárĭfīnsa. Doṅ ba su dúka ba da suka fíto dagá Israēli, Israēlawa su ke;*

7. *Kōda īrin Ibrahīmo dúka su yāya su ke, áma aṅkátše: ga Isāhaku īrīnka zā-akirāši.*

8. *Ši ne, yāyan nāma ba yāyan Alla su ne, saí yāgan-alwāši zá-adaúkēsu káman-īri.*

9. *Doṅ wónan ne magánan-alwāši: ga lótu nan zāni táfo kumá, da Sara ta sāmi dā;*

10. *Da ba wónan kādaí ba, áma Rebeka kuá, wóda ta yi haláma dagá mútum daía dagá Isāhaku, obāmu.*

11. *Doṅ túnda ba aṅhaifēsu ba, da ba su yi ba nāgarí ko mūgu (doṅ šāwōran Alla ta kāwa kānda zābinsa).*

12. *Ba sábada aikōkinsu saídaí sábada ši, wónda ya kirāsu, akátše máta: wā ši yi baúta ga kanēnsa.*

13. *Kámada akarubútaši: Yakubu na sōši, áma Esau na kīši.*

14. *Mī fa zāmu tše? Abín mūgu ga Alla ši ke? (Ko rāšin-gáskia da Alla ši ke?) Ba háka ba.*

15. *Doṅ ya tše ga Mūsa: Ni yi taúsāyi ga wónda ni yi taúsāyi da ni yi haṅkūri ga wónda ni yi mása haṅkūri.*

16. *Doṅ wónan fa ba ši ne dagá garēsa da ya sō, kōda dagá garēsa da ya gúdu, saí dagá Alla da ya nūna taúsāyi.*

17. *Doṅ Letāfi ya tše ga Farau: doṅ wónan fa na tādaka, doṅ en nūna ga garēka kárĭfīna, da doṅ en sūnana afádi ga tšíkin dūnia dúka.*

18. *Doṅ wónan fa ya yi taúsāyi ga wónda ya sō, da wónda ya sō ya taúrātaši.*

19. *Kai fa ka tše máni: dómi fa šina sāmi laífi har ga yánzu? Doṅ wānēne da ya hána abín da ši ke sō?*

20. *Aí, kaí mútum, wānēne kaí ka ke, da zāka yi ámsa ga Alla? Abín da anyīši zāši tše ga maiyīnsa, dómi kaí ka yi mánī háka?*

21. *Maiyīmba ba ši ke da īko da yīmba ši yi dagá yīmbūnsa tāsa daía ga gírĭma, da daía ba ga gírĭma? (rāšin gírĭma).*

22. *Áma kadán Alla šina sō ši nūna fūšinsa, da ši yi īkōnsa ansánši, ya kaí da haṅkūri dayāwa tāsan-fūši, da anšīriāši (angértaši) ga gbátawa?*

23. *Da doṅ šina sō tārin-yabōnsa asánši ga tāsa ta taúsāyi, wodánda ga šīriāsu dawūri ga yābo.*

24. *Ko ga mu wodánda ya kirá ba dagá Yafudāwa kādaí ba, áma dagá Kafĕrāwa kuá.*

25. *Kámada ya tše dagá bākin-Osea: zāni kirāsu mútanēna, wodánda ba su ke ba mútanēna, da īta da ba ansōta (talēle) ba ansōta (talēle).*

26. *Da ši záma ga wūri nan enda akafáda másu, ku ba ku mútanēna, dagá tšan zā-akirāsu yāyan Alla da raí.*

27. *Áma Isaia ya kirá sábada Israēlawa: kōda lesāfinyāyan Israēli ši záma káman-raíraín-gúlbi atšētšīē saúra.*

28. *Doṅ šina kārewa da šina zámrewa magánānsa da gáskia, da abín da ya yi zámri, Obangīži ši yi dagá tšíkindūnia.*

29. *Da kámada Isaia ya tše dafāri, saídaí Obangīži na zēmāa ya béri mámu īri da mu kāwa káman-Sodoma, da mu záma káman Gomora.*

30. *Mī fa zāmu tšéwa? Doṅ Kafĕrāwa da ba sun bī ba gáskia sun sāmu gáskia, áma gáskia da ta ke dagá dangána.*

31. *Áma Israēlawa da sun bī dōkan-gáskia dagá tšíkin-dōkan-gáskia ba su sāmēta ba.*

32. *Dómi? doṅ ba dagá dangána ba saídaí kámada dagá aikōkin-dōka. Doṅ sun yi túntube ga dūsi na túntube.*

33. *Kámada akerubútaši: Dūba ina ážīē ga Sion dūsin-túntube, da dūsin-šān-kámna, da kōwa da ya dangána da ši, ba zā-asāši ga kūmia.*

---

## *Kaí Nagōma. X.*

*YĀṄŪWĀNA! ina sō dagá zútšiāta, da ina yīn-adúa ga Alla sábada Israēlawa, doṅ su sāmu tšēto.*

2. *Doṅ ina kāwo másu šaída, doṅ su ke da kīžin-nāgarí ga Alla, áma ba da sáni ba.*

3. *Doṅ su da ba su sáni ba gáskian Alla suna nēma su sā tāsu gáskia, da ga gáskian Alla ba su bīko ba. (Ba su sā ba kānsu bāyan gáskian Alla).*

4. *Doṅ Kristu ši ne makārin-dōka ga gáskia ga kōwa, da ši ke da dangána.*

5. *Doṅ Mūsa ya rubúta gáskia nan da ta fíto dagá dōka hákanan: mútumé nan da šina yīnsu, ši sāmu raí dagá tšikínsu.*

6. *Áma sábada gáskia nan da ta fíto dagá dangána ya tše háka: kadá ka tše ga zútšiāka: wānēne zāši šīda tšíkin-Aldžāna? Ši ne, ši kāwo Kristu ga kāsa.*

7. *Kō, wānēne zāši šīdo dagá tšíkin-lāhīra? Ši ne, ši kāwo Kristu dagá wūrin-matátu.*

8. *Áma mi ta tše? Magána dagá kúsa garēka tana tšíkin-bākinka, da tana tšíkin-zútšiānka, ši ne, magánan-dangána, wóda mu ke yīn-wāzu.*

9. *Doṅ kadán kaí ka fádi da bākinka Obangīži Īsa, da kaí ga dangána da zútšiānka Alla ya tāsāsa dagá matátu zā-atšētšīēka.*

10. *Doṅ da zútšia anadangána ga gáskia, áma da bāki anafádi ga tšēto.*

11. *Doṅ Letāfi ya tše: kōwa da šina dangána da ši, ba zā-asāši ga kūmia.*

12. *Dagá tsakānin Yafūde da Kafri babu bambámta. Doṅ Obangīži daía na dúka šina da dūkia ga dúka, wodánda su kirá garēši.*

13. *Doṅ kōwa da ši kirá ga sūnān Obangīži zā-atšētšīēsa.*

14. *Kāka fa su zāsu kirá mása ga wónda ba su dangána da ši ba? Kāka kumá zāsu dangána da ši na wā ba su dži ba kōmi? Kāka kumá zāsu dži babu maiwāzu?*

15. *Áma kāka zāsu wāzu saí aaikēsu; kámada akerubútaši: kāka da kēāo kafafūnsu da su kāwo Labāri-Nāgarí na lāfia, da su kāwo Labāri-Nāgarí na abúbua nāgarigáru.*

16. *Áma ba su dúka ba sun dži Labāri-Nāgarí. Doṅ Isaia ya tše: Obangīži wā ya dangána da magánamu?*

17. *Doṅ wónan dangána ya záka dagá dži, áma dži ya záka dagá magánan Alla.*

18. *Áma na tše: ba sun dži ba? Ai da gáskia, mūriānsu ta fíta tšíkin dūnia dúka, da magánānsu har ga makārin-dūnia dúka.*

19. *Áma na tše: Israēlawa ba su sansántše ba? Dafāri Mūsa ya tše: Ina sāku ku dži kīži da wodánda na ba su ke ba mútanēna, da dagá mútane da su ke wāwayé, zāni sāku ku yi fūši.*

20. *Áma Isaia šina da babán-zútšia, ya tše: ansāmēni dagá wodánda da ba su nēmēni ba, da ansáni ga wodánda, da basu támbayēni ba.*

21. *Áma sábada Israēlawa ya tše: rāna dúka na mīka hānuāna ga mútane, da ba su dangána ba, da ya māsuyīngérdama.*

---

## *Kaí Nagōma ša daía. XI.*

*NA tše fa, Alla ya kawásda mútanēnsa? Ba háka ba. Doṅ ni da kaína, Dān Israēli ne, na īrin Ibrahīmo dagá īyālin Benyamin.*

2. *Alla ba ši kawásda ba mútanēnsa wodánda ya sáni dafāri. Kō ba ku sáni ba abín da Letāfi ya tše ga Alīyu, da ya yi magána da Alla sábada Īsraēlawa, šina tšéwa:*

3. *Obangīži, Anabāwānka suka kašīēsu, da ruṅfúnānka na sádaka sun kāyés, saí nī kādaí ambéri, da su suna nēma raína.*

4. *Áma mi amsáwan Alla ta tše mása? Na béri da kaína dúbu bókoi, wodánda ba su dúrūgusa guíwānsu gába ga Baal.*

5. *Doṅ wónan kō yánzu ga lótu nan ákoi saúra kámada na mazābin-žinkaí.*

6. *Áma kadán da žinkaí, ba ši ke kumá da aikōki, em ba háka ba, žinkaí ba ši ke kumá žinkaí, em ba háka ba, aiki ba ši ke kumá aiki.*

7. *Mī fa? abín da Israēli ya nēma, ba ši sāmēsa ba, saí zāgbo ya sāmēsa, áma saúra ansāsu makāfi.*

8. *Kámada akerubútaši: Alla ya bāsu fatalūa ta añguše; īdānu da ba zāsu gáni ba, da kūnua da ba zāsu dži ba har ga yāu a rāna nan.*

9. *Da Daúda ya tše: ku béri maidānsu ši záma másu tírko da háko, da ītšen-túntubé, da ši záma másu rāmi.*

10. *Ku béri īdanūnsu su kāwa dúfu, kadá su gáni, da bāyānsu kúlum atánkwasēši.*

11. *Na tše fa suka yi túntube doñ zāsu fāduá? Ba háka ba. Áma dagá fāduānsu tšēto ya záka ga kafĕrāwa, doñ atāšĭēsu ga kīši nāgarí.*

12. *Áma kadán fāduānsu ta kāwa dūkian dūnia, da rāguānsu dūkian kafĕrāwa, kāka bale fa tšitšikānsu!*

13. *Doñ ina yīn magána da ku kafĕrāwa, doñ ni ne manzānin-kafĕrāwa, da ina bāda gírĭma ga manzántšina.*

14. *Wotakīla nī sā wodánsu da su ne (nāmána) īyālina su dži kīši nāgarí, da zā-atšētšēsu.*

15. *Doñ kadán yēsda tāsu ta kāwa (lāfia) pánsawán-dūnia, mīnēne sāmūnsu (karĭgbānsu) ši záma, saí raí dagá matátu?*

16. *Áma kadán yāya nafāri su ke adīni, yawānsu ši ne adīni, da kadán saíwa ta ke adīni, hákanan kuá rēfenta.*

17. *Áma kadán wodánsu rēfe andēbesu, da kaí da ka ke ītšen-maí na dāži añkáfaka ga tšikínsu da tāre da su ka kāwa maisāmún šāše na saíwa, da na kīšen ītšen-maí,*

18. *Kadá ka yi kasaíta gába ga rēfe, áma kadán ka yi kasaíta, kaí, ba ka kaí ba saíwa, saí saíwa tána kaíka.*

19. *Kaí fa zāka tše: rēfe andēbesu, doṅ ni akaféni.*

20. *Da kĕāo: sábada rāšin-dangána andēbesu, áma kaí ka tsāya da dangána, kadá ka kāwa maitsāúrin-īdo, saí dži tsōro.*

21. *Doṅ kadán Alla ba ši keāle ba rīfen-itátše nafāri, ba zāši keāleka.*

22. *Doṅ wónan kaí ka dūba alhēri da fūšin Alla bisa ga wodánda suka fādi, fūši, áma bisa ga kaí, alhēri, kadán ka dāde da alhērínsa; kadán ba háka ba kaí kuá zā-asārēka.*

23. *Da su kuá kadán ba su kāra ba dādewa da rāšin-dangána zā-akáfasu; doṅ Alla šina īya ši káfasu kumá.*

24. *Doṅ kadán kaí akadēbeka dagá ítšen-maí, wónda ši ke ga ādānsa ítšen-dāži na maí, da kaí akakáfaka, ba kámada ši ke āda ga tšíkin ítšen-maínāgarí, kāka bale fa su, da su ke da ādānsu rēfe akáfasu ga itšēnsu na maí?*

25. *Doṅ ni ba na sō ba en gbōye máku ásiri nan, yaṅū-wana, doṅ makáfta ga wóni šāši ta kāma Israēlawa har tšítšikan-kafĕraí ta šíga.*

26. *Da hákanan kuá Israēlawa dúka su tšētu, kámada akerubútaši: Maitšēto ši táfo dagá Sion, da ši kawásda mugúnta dagá Yakubu.*

27. *Doṅ wónan ši ne alwāšina da su, kadá ni kaúda zūnúfinsu.*

28. *Sábada Labāri-Nāgarí fa abōkain-gába su ke, dóminku, áma dómin zāgbo aṅsōsu, sábada obānēnsu.*

29. *Doṅ kĕaúta da kirán Alla babu tūba.*

30. *Doṅ kámada kuá ku ba ku dangána ba dafāri, áma yánzu ku ka sāmu taúsāyi sábada kīnžinsu (rāšin yirdānsu).*

31. *Hákanan su kuá yánzu ba su dangána ba, doṅ ga tausāyinku, su kuá su sāmu taúsāyi.*

32. *Doṅ Alla ya kúble su dúka ga kīnži (rāšin-yirda) doṅ ši nūna taúsāyi bisa ga dúka.*

33. *Kaí! zūrŭfi na dūkia da na dubāra da na sánin Alla! Da šāwŏrānsa ba aiya asāmu, da haínyasa ba zā-asāmúta ba!*

34. *Doṅ wāne ya sáni zútšian Obangīži? Ko wāne ya záma mása maišāwŏra?*

35. *Kō wāne ya bāda mása dafāri, da zā-abīa mása kumá?*

36. *Doṅ dagá garēsa, da dagá ši da ga ši abúbua dúka su ke, ga ši ayī yābo hal ábada. Amin.*

---

*Kaí Nagōma ša biú. XII.*

*YÁNZU fa, yāṅūwāna, ina rokōnku da taúsāyin Àlla, ku bāda džikīnku ga sádaka da raí da adīni da agáme ga Alla, wónda ši ke bārantáka ga haṅkalīnku.*

2. *Da kadá ku maída kānku ga dūnia nan, áma asaúyaku da sabóntšin zútšiānku, doṅ ku sáni abín da ši ke daídaí ga yírdan Alla, wónda ši ke nāgarí da abín karīgba da tšíke.*

3. *Doṅ ni tše da žinkaí da ambāda máni ga kōwa dagá garēku, kadá kōwa ši tamáha ga kānsa ya fi abín da ši ke*

*daídaí saí ši tamáha daídaí, kámada Alla ya bāda ga kōwa aúnin-dangána.*

4. *Doṅ kámada mu ke da wōsáše dayāwa ga džíki daía, áma wōsáše nan dúka ba su ke da ba aiki daía,*

5. *Hákanan mu kuá dúka džíki daía ne ga Kristu, da kōwone wōše daía ga wódan tšán ši ke.*

6. *Túnda mu ke da kĕaúta dabám kámada žinkaí, wónda akabāmu, ko anabántši, kámada haínyan-dangána,*

7. *Ko bārantáka, ga bāruntáka, ko ši maikōya ga kōya.*

8. *Ko ši maifōro ga fōro; ši maibāda da zútšia daía; ši da ši ke hakúmta, da kokāri (da kárǐfi), ši da ši nūna taúsāyi da mūrna.*

9. *Soyēya babu munafútši; ku kī abín da ši ke mūgu; ku rīke ga abín da ši ke nāgarí.*

10. *Ku sō žūnānku káman kānua, da ku bāda gírǐma ga wodánsu, ya fi ga kānku.*

11. *Ba rāgo ga aiki, da gáskian zútšia yīn bārantáka ga Obangīži.*

12. *Da mūrna ga tamáha, da haṅkūri ga wohála, ku dādéwa ga adúa;*

13. *Ku kōro saúki ga māsuadīni, da ku bāda mašīdi ga bāki.*

14. *Ku bāda albérka ga māsuhásadānku, ku bāda albérka, da kadá ku zuwāge.*

15. *Ku yi mūrna da su da suna yīn mūrna, da ku yi kūka tāre da su da suna yīn-kūka.*

16. *Ku záma māsuzútšia daía ga žūnānku; kadá ku kūla da abúbua māsugírǐma, saí ku maida kānku ga mútane talakāwa; kadá ku tamáha ku kādaí da wāyo ga kānku.*

17. *Kadá ku rāma ga kōwa mūgu da mūgu. Ku yi abín da ši ke nāgarí gába ga fúskan-mútane dúka.*

18. *En ši īya ayīši ku nēma da kānku ku yi raí da lāfia da mútane dúka.*

19. *Masōya! kadá ku daúka rāmawa, áma ya fi ku bāda wūri ga fūši; doṅ anrubútaši: rāmawa tāwa ta ke, nī yi rāma, Obangīži ya tše.*

20. *Doṅ wónan kadán mākīyinka šina džīn yūṅwa, ka tšīdaši, en ya džī kīširūa, ka bāši abín ša, doṅ kadán kana yīn háka ka tāra garúwāšin-wūta bisa ga kānsa.*

21. *Kadá ka béri mūgu ši yi nasāra da kaí, saídaí ka yi nasāra ga abú mūgu da abú nāgarí.*

---

## *Kaí Nagōma Šaúku. XIII.*

*KŌWŌNE mútum ši biko másu da su ke tšín saraúta. Doṅ babu saraúta saídai dagá Alla. Da wónan saraúta da ta ke ansāta dagá Alla.*

2. *Da kōwāne fa da šina kī saraúta šina kī abín da Alla ya yi, áma wodánda da suna kī su sāmu da kānsu kāyēsua (šēria).*

3. *Doṅ sarākuna ba su ne ba abín tsōro ga aikōki nāgarí, áma ga na mīágu. Kaí fa ba ka džīn tsōron-saraúta? Ka yi abín da ši ke nāgarí, da kaí ka sāmu yabōnsa.*

4. *Doṅ ši ne bāran Alla garēka sábada aṅfanínka. Áma kadán ka yi abín da mūgu, ka džī tsōro, doṅ ba da bánza ba šina daúka tákwobi, doṅ ši bāran Alla ne, mairāman-fūši ga kōwa, da ši ke yi mūgu.*

5. *Doṅ wónan ši ke daídaí ku džī, ba sábada fūši kādaí
ba, úma sábada túnāni kuá.*
6. *Doṅ wónan kuá kuna bāda kāro, doṅ su ke bāruan
Alla, da kōyaúše suna yīn wónan abú.*
7. *Ku bāyés ga kōwa rabōnsa; ku bāyés kāro ga dān-
kāro, gúndu ga dān-gúndu, tsōro ga dān-tsōro, gírĭma ga
dān-gírĭma.*
8. *Kadá ku daúka bāši ga kōwa, saídaí ku sō zūnānku.
Doṅ ši da ši ke sō wōni šina tšítšika dōka.*
9. *Doṅ magána nan: kadá ka yi zina, kadá ka yi kašin-
kaí, kadá ka yi sāta, kadá ka kāwo šaída kāria, kadá ka yi
yémka; da kadán akoí wodánsu dōka, angámasu dúka da
wónan fadí: ka sō mākoftšínka kámada kānka.*
10. *Soyēya ba ta yi mūgu ga mākoftšínta; sábada
wónan soyēya ta ke tšitšikāwan-dōka.*
11. *Da yánzu, doṅ kuna sáni lótu; doṅ yánzu lotúnmu
ši ke mu fálka dagá bértši; doṅ yánzu tšētomu ya yi kúsa,
ya fi lótu enda muka fāra dangána.*
12. *Dēre ya yi kúsa kārewa; rāna ta yi kúsa; doṅ
wónan ku bérmu mu fitásda aikōkin-dūfua, da ku bérmu mu
sa kāyan-háske.*
13. *Ku bérmu mu yi raín-gáskia kámada tšíkin-rāna,
ba da tšinie-tšinie ko šaínye šaínye, ba da yīn fárka, ba da
yīn tsāra, ba da yīn gérdama, da kiyāya.*
14. *Áma ku sā Obangīži Īsa Kristu bisa ga kānku, da
kadá ku yi širi ga nāma, ku tšíka gūrinsa.*

---

*ÁMA ši da ba ši ke da kárĭfin-dangána, ku sāmēši, áma ba ga magánganún-gérdama.*

2. *Doṅ daía šina yírda ši tši kōmi, áma daía da ba ši ke da kárĭfi šina tšīn gaínye.*

3. *Ši da šina tši, kadá ši rēnaši, da ba īya tši; da ši da ba ya īya tši, kadá ši yi mása šēria, da ši ke tši, doṅ Alla ya sāmēsa.*

4. *Kaí, wānēne ka ke, da kana yīn šērian-bāran-wóni? Ga Obangīži nāsa šina tsāya ko šina fādua; aí ši tšāye, doṅ Alla šina īya ši tsaisása.*

5. *Mútum daía šina tamáha wóta rāna ta fi wótšan da gírĭma; áma wóntšan šina tamáha rāna dúka daía ne. Kōwa ši záma tšikáke ga zútšiāsa.*

6. *Ši wónda ši ke da kúla da rāna šina kúlawa ga Obangīži, da ši da ba ši kúla ba da rāna, ba ši kúla ba ga Obangīži; ši wónda ke tši ga Obangīži šina tši; doṅ šina gōde ga Alla. Da ši da ba ya īya tši ga Obangīži ba ši tši, da šina gōde ga Alla.*

7. *Doṅ ba daíanmu da šina yīn raí ga kānsa, da ba daía da šina mútua ga kānsa.*

8. *Doṅ kadán muna yīn raí, muna yīn raí ga Obangīži, da kadán muna mútua, muna mútua ga Obangīži, ko fa mu yi raí, ko mu mútu na Obangīži mu ke.*

9. *Doṅ sábada wónan fa Kristu ya mútu, da ya tāši, da ya yi raí kumá, doṅ ši yi saraúta ga matátu da ga māsuraí.*

10. *Áma kaí, dómi kana yīn šērian-kanēnka? Ko kaí kana rēna kanēnka? Doṅ mu dúka zāmu tsāye gába ga mazámnin šēria na Kristu.*

11. *Doṅ anrubútaši: ga raína, Obangīži ya tše: kōwótše guíwa ta dúrgusa gába garēni, da kōwóne hálši ši fádi ga Álla.*

12. *Doṅ wónan fa kōwanēnmu ši bāda ámsa da kānsa ga Alla.*

13. *Doṅ wónan fa kadá mu kāra šērian žūna, áma fa goŭma mu yi šēria wónan kadá kōwa ši ža abín túntube, ko abín fādua gába ga kanēnsa.*

14. *Na sáni, da ina du hakīka nan ga Obangīži Īsu, babu abú da kānsa hāram, saídaí ga ši da ši ke tamáha abú na hāram ši ke, ga ši hāram ši ke.*

15. *Áma kadán zútšian kanēnka ta gbátše sábada tšīmaka, ba ka kāra ba yāwo kámada soyēya; kadá ka gbátaši da tšīmaka sábada wónda Kristu ya mútu.*

16. *Kadá ku béri kĕāonku ayī batūnsa mūgu.*

17. *Doṅ saraútan Alla īta ba ta ke tšīma da ša, saí gáskia da lāfia da mūrna ga Fatalūa ta adīni.*

18. *Doṅ ši wónda šina yīn bārantáka ga Kristu da abúbua nan asāmēši ga Alla, da antabátaši da mútane.*

19. *Doṅ wónan fa mu bī abúbua na lāfia, da abúbua nan dagá wodánda mu tāya žūna.*

20. *Kadá ka gbáta aíkin Alla sábada tšīma. Abúbua dúka halál su ke, áma ga mútumé nan da šina tši da bāda abín fādua mūgu su ke.*

21. *Ya fi kadá ka tši nāma ko ša waín, ko ka yi mása saínyin džíki.*

22. *Kadán kaí kana da ɗangána, ka sāmēta ga kānka gába ga Alla. Albérka garēsa wónda ba ši bāda laífi ga kānsa, sábada abín da šina yi.*

23. *Áma ši da ši ke da zútšia biú túnda šina tši ambāda laífi, da ba ši ke na dangána. Doṅ kōmīne da ba ši ke na dangána ši ne zūnúfi.*

---

## *Kaí Nagōma ša bíal. XV.*

*ÁMA mu, da mu ke da kárĭfi, daídaí ši ke garēmu, mu džímri da lalafánta na marāsakárĭfi, da kadá mu yi mūrna da kānmu kādaí.*

2. *Kōwanēmu ši gamé mākóftšínsa da abín da nāgarí ga aṅfānínsa.*

3. *Doṅ Kristu kuá baí gamé ga kānsa, saí kámada akerubutáši: kakántānsu da suna kakántānka sun fādi bisa garēni. (Zūwāgínsu da suna zūwāgínka sun fādi bisa garēni).*

4. *Doṅ abín da akarabútaši dafāri anrubútaši sábada kōyamu, doṅ da haṅkūri da dādin-zútšia na Letāfi mu sāmu tamáha.*

5. *Áma Alla na haṅkūri, da na dādin-zútšia ši bāku zútšia daía ga žūnānku kámada Kristu Īsa.*

6. *Doṅ ku īya da zútšia daía, da da bāki daía, ku bāda gírĭma ga Alla, ko da ši da ši ne Obā na Obangīžimu Īsa Kristu.*

7. *Doṅ wónan ku sāmi zūna, kámada Kristu kuá ya sāmēmu ga yābon Alla.*

8. *Áma na tše: Īsa Kristu ši ne bāran-kátšia sábada gáskian Alla, ši karĭfáfa alwāši da akayī ga Obāne.*

9. *Da doṅ kafĕrāwa su bāda gírĭma ga Alla sábada taúsāyinsa, kámada anrubútaši: sábada wónan zāni fadínka tsakānin kafĕrāwa, da en yi wāka ga sūnānka.*

10. *Da ya tše kumá: ku yi mūrna ku kafĕrāwa tāre da mútanēnsa.*

11. *Da kumá: ku yi yābon Obangĭži, ku kafĕrāwa dúka, da mútane dúka ku bāda mása gírĭma.*

12. *Da Isaia ya tše kumá: dagá nan saíwa na Yesse ta fíto, da ši da zāši tāši ši yi saraúta ga kafĕrāwa, da ga ši kafĕrāwa su dangána.*

13. *Áma Alla na tamáha ši tšíkaku da mūrna dúka da lāfia da yirdānku; doṅ ku kāru da tamáha da da kárĭfin-Fatalūa ādĭni.*

14. *Áma ina da hakĭka nan sábada ku, yāṅūwāna! doṅ ku da kānku antšíke da nāgarí, antšikáku da sáni dúka, kuna īya ku galgadé žūna.*

15. *Bámda wónan na rubúta garēku, yāṅūwāna! da zútšia budé, en sāku ga daúkan-háṅkali sábada džinkai da ambāda máni dagá Alla.*

16. *Doṅ en záma bāran Īsa Kristu ga kafĕrāwa, en yi bārantáka ga Labāri-Nāgarí na Alla. Doṅ bāyésuan-kafĕrāwa ši záma abín kárĭgba, doṅ amaišĭēsu adĭni dagá Fatalūa adĭni.*

17. *Doṅ wónan ina da abú na daúkan-gírĭma dagá Īsa Kristu ga wodánan abúbua da su ke na Alla.*

18. *Doṅ ba na īya ba en tšéwa kōmi da abúbua nan wodánda Kristu ba ši yi ba dagá garēni. Doṅ kafĕrāwa su yi bĭkōnsa (doṅ ši sa kafĕrāwa su žuarāresa) da magána da aiki.*

19. *Da šaída babá, da mamāki da kárĭfin-Fatalūan Alla, hákanan kuá dagá Algudūsa da kēwoye har ga Iliríkum na yi wāzun-Labāri-Nāgarí na Kristu koraí.*

20. *Áma háka na yi kokāri en yi wāzu Labāri-Nāgarí ga wūri énda Kristu ba aṅfádi ba, kadá en yi gína bisa ga masōmin-wóni mútum.*

21. *Áma kámada anrubútaši: ga su ga wodaṅga ba afádaši ba, su ganēši, da su wodánda ba su dži ba, su sansántše.*

22. *Sábada wónan kuá akahánani zákua garēku kōyaúse.*

23. *Áma yánzu, túnda ba ni ke da wūri kumá dagá garūrua nan, ina sō en zákua garēku šēkaru dayāwa,*

24. *Da zāni táfia ga Ispania ni záka garēku. Doṅ ina tamáha ni ganēku ga wútšewata, da ayī máni rákia dagá garēku ga wūri nan, kadán ayī máni gúzure dafāri.*

25. *Áma yánzu zāni táfia ga Algudūsa, en yi bārantáka ga māsuadīni.*

26. *Doṅ da kēāo ši ke ga Makedoniāwa, da Akayāwa su bāda kāri ga mútanen talakāwa na adīni, wodánda su ke tšíkin-Algudūsa.*

27. *Ya gamēsu kōraí, da māsubāšínsu su ke. Doṅ kadán kafĕrāwa sun sāmu rabōnsu na abúbuan-fatalūa, ya kamátšĭēsu kuá su bāda másu na abúbuan-nāma.*

28. *Doṅ wónan da na kāre aiki nan, da na káfa másu wónan (iri) dīa, zāni wútšewa hainyānku ga kāsan Ispania.*

29. *Doṅ na sáni kadán na záka garēku zāni zákua atšíke da albérka ta Labāri-Nāgarí na Kristu.*

30. *Áma ina rōkōnku, yāṅūwāna! sábada Īsa Kristu, da sábada sōnku na Fatalūa, ku yi kokāri tāre da ni da aduānku ga Alla sábadani.*

31. *Doṅ atšetšēni dagá hānun wodáṅga da ba su dangána dagá tšíkin-kāsa Yudia, da bārantákata ta ke abú na káṙgba ga māsuadīni ga tšíkin-Algudūsa.*

32. *Doṅ en záka garēku da mūrna sábada yírdan Alla da ni īya en káṙfani (en sāmu dādi) da ku.*

33. *Áma Alla na lāfia ši záma tāre da ku dúka. Amin.*

---

## *Kaí Nagōma ša šída. XVI.*

*INA rōkōnku sábada Fibe, kānuāmu, wóda ta ke bārānia ga žēmāa tšíkin garí Kankrea.*

2. *Doṅ ku sāmēta ga Obangīži, kámada ya kámatše ga māsuadīni, da doṅ ku tāyata ga kōwóne aíki, da ta sō ku yi. Doṅ īta ta kōro saúki ga dayāwa, da ga kaína kuá.*

3. *Ku gaíšie Priskila da Akwila, matāyana ga Kristu Īsa.*

4. *Wodánda suka bāda wūyānsu sábada raína; da ga wodáṅga ba ni kādaí ba na gōde, áma žēmāa dúka na kafĕrāwa.*

5. *Hákanan kuá ku gaíšiē žēmāa, wóda ta ke ga tšíkin-gidānsu. Ku gaíšiē Epenetu, wónda ni ke sō; wónda ši ke dīanfāri ga Kristu dagá Akāya.*

6. *Ku gaída Miryamu wóda ta yi aíki dayāwa sábadamu.*

7. *Ku gaída Antroniku, da Yunia, iāyena, da abūkaína ga dākin-dúfu, wodánda su ke da sūna ga manzānai dúka, da su da su ke tšíkin Kristu gāba garēni.*

8. *Ku gaída Amplias, nalēlena, ga Obangīži.*

9. *Ku gaída Urbane, maitāyamu ga Kristu, da Stakis, nalēlena.*

10. *Ku gaída Apellas antábata ga Kristu. Ku gaíšĭēsu wodánda su ke na gídan-Aristobulu.*

11. *Ku gaída Herodian, iāyena. Ku gaíšĭēsu wodánda su ke na gídan Narkisu, wodánda su ke ga Obangīži.*

12. *Ku gaída Trifona, da Trifosa, māta biú, wodánda suna aíki ga Obangīži.*

13. *Ku gaída Rufus, sāgbágbe đa Obangīži, da ūwāsa da tāwa.*

14. *Ku gaída Asinkritu, Flegon, Hermas, Patrobas Hermis da kanōni da su ke tāre da su.*

15. *Ku gaída Filologu, da Yulia, Nereu, da kānuāsa, da Olimpas, da māsuadīui dúka, da su ke tāre da su.*

16. *Ku gaída ga zūnānku da tsōso adīni. Žēmāa na Kristu suna gaíšĭēku.*

17. *Yánzu fa ina rōkōnku, yāṅūwāna, ku yi háṅkali (ko ku hawāyesu) da su wodánda suna yīn-rikítži, da kámna, ba kámada kōya da ankōya máku da ku bérsu.*

18. *Doṅ su da su ke yīn háka, ba su yi ba bārantáka ga Obangīži Īsa Kristu, saí ga džikínsu, da magánganun-nāgarí da bátu kĕāokĕāwa suna rūdi zūtšian-marāsalaífi. (Masu babu wāyo).*

19. *Doṅ labārí na džīnku ya fíto gába ga mútane dúka. Doṅ wónan ina yīn-mūrna sábada ku; da kōkāka ina so ku kāwa wāyo ga abín da ši ke nāgarí, áma marāswūya ga abín da ši ke mūgu.*

20. *Da Alla na lāfia ši táke Ebilīži ga kalkášin-kafa-fūnku máza. Žinkaí na Obangīžimu Īsa Kristu ši záma tāre da ku. Āmin.*

21. *Timoti, abōkina ga aíki, da Luku, da Yason, da Yosipater na iyālina, suna gaíšĭēku.*

22. *Ni Teršiu, ni da ya rubúta wotīka nan, ina gaíšīēku
ga Obangīži.*
23. *Gayas, maišīdina da na žēmāa dúka šina gaíšīēku.
Erastus maifādan bírni, da kānen Kwartus šina gaíšīēku.*
24. *Žinkaí na Obangīžimu, Īsa Kristu, ši záma tāre da
ku dúka. Amin.*
25. *Áma ga ši da šina īyawa ši sāku da kárīfi, kámada
Labārina-Nāgarí, da wāzun Īsa Kristu, kámada nūnawan-
dširi, wónda aṅkagbōyeši túnda mafārin-dūnia;*
26. *Áma yánzu ananūnánsa, da dagá Letāfin-anabāwa,
kámada na hakúmtšin Alla na hal ábada; da abāda asan'ši
ga īrāre dúka sábada džin dangána.*
27. *Ga Alla maiwāyo ši kādaí ayī mása yābo dagá Īsa
Kristu hal ábada. Amin.*

¶ *Wotīka nan anrubútaši dagá bírnin Korinti, da aṅaikēši
ga Romāwa dagá hānún Fibe, bārānia daía na žēmāa dagá
Keṅkrea.*



# WOTĪKA NAFĀRI WÓNDA PAULU YA RUBÚTA GA KORINTIĀWA.

---

*Kaí Nafāri. I.*

*PAULU mútumé da aňkirāši ši sáma manzáni na Īsa Kristu da yírdan Alla tāre da Sosteni, dānūwa.*

2. *Ga žēmāa ta Alla wóda ta ke a bírnin Korinti ga mútane māsuadīni na Īsa Kristu, da aňkirāsu māsuadīni a kōwone wūri nāsu da nāmu, da su na kirá ga sūnan Īsa Kristu, Obangīžimu.*

3. *Žīňkai garēku da lāfia dagá Alla, Obāmu, da dagá Obangīžimu, Īsa Kristu.*

4. *Kōyaúše ina gōde ma Alla sábadānku, doň žīnkain Alla wónda ambāku dagá Īsa Kristu.*

5. *Doň ku asāku da arzíki da kōwone abú dagá garēsa da magána dúka tāre da sáni dúka.*

6. *Kámada šaída kuá ta Kristu aňkarifáfata ta ke tšíkinku.*

7. *Hákanan kuá ba ku da rāšin kōwotše kēaútan žīnkaí, kuna šīrawa har ga zákuan Obangīžimu, Īsa Kristu.*

8. *Wónda ši karifáfaku har ga makāri, doň ku sáma babu laífi ga rāna ta Obangīžimu, Īsa Kristu.*

9. *Alla gáskia ne dagá wónda ku aňkirāwoku ga abūta ta Dānsa, Īsa Kristu, Obangīžimu.*

10. *Áma ina galgadēnku, yāñūwāna, dómin sūnan Obangīžimu, Īsa Kristu, doñ ku dúka ku yi sántši da bāki daía, da babu rabōnkai ga tsakānínku, saí ku sáma agámaku da zútšia daía, da da sáni daía.*

11. *Doñ akafadá maní sábada ku, yāñūwāna, dagá wodánan da su ke na gídan Kloe, doñ akoí gérdama ga tsakānínku.*

12. *Da wónan ni fadí kōwanēnku ya tše: ni na Paulu ni ke, áma ni na Apolu ni ke, da ni na Kefa ni ke, da ni na Kristu ni ke.*

13. *Kristu anarábaši? Paulu ansāši ga ītšen gilme sábadaku? Kō anyī maku batisma ga sūnan Paulu?*

14. *Ina gōdewa ma Alla, doñ ni ban yi batisma ga daíanku, saídaí ga Krispu tāre da Gayu.*

15. *Doñ kadá kōwa ši tše, ni na yi mása batisma ga sūnana nāwa.*

16. *Áma na yi batisma kuá ga gídan Stefano, bámda wónan ban sáni ba ko na yi batisma ga wóni.*

17. *Doñ Kristu ba ya aikōni ba en yi batisma, saí en yi wāzu Labāri-Nāgarí, ba da magána da wāyo, kadá gilme na Īsa Kristu amaĭšĭēši bánza.*

18. *Doñ magánan gilme wawántši ta tše ga wodánda su gbátu, áma garēsu da su tšĭētu kárĭfin Alla ne.*

19. *Doñ akarubútaši: ni gbáta dubāra na māsudubāra, da wāyo na mūsuwāyo ni kaúdaši bánza.*

20. *Énna maiwāyo, énna mairubúta, énna maigérdama na wónan dūnia? Doñ Alla baí maída dubāra ta dūnia nan ga wawántši?*

21. *Doñ túnda da dubāra ta Álla dūnia sábada dubāra*

*tāta ba ta sāni ba Alla, ya yi kĕāo ga Alla ši yi tšĭētosu wodánda suna yírda da wāzu na wawántši.*

22. *Doṅ Yafudāwa suna sōn šaída, da Hellenāwa suna nēma dubāra,*

23. *Saí mu muna yīn wāzu Kristu wónda akasāši ga gílmen ītše, ga Yafudāwa fa abín túntube, áma ga Hellenāwa abín wawántši;*

24. *Áma garēsu da akakirāsu ga Yafudāwa da ga Hellenāwa kuá Kristu kárĭfin Alla da dubāra ta Alla.*

25. *Doṅ wawántšin Alla ya fi da kĕāo wāyon mútane, da lalafántšin Alla, ya fi kárĭfin mútane.*

26. *Doṅ kuna gáni kiránku, yāṅūwāna, doṅ ba dayāwa ba na māsuwāyo kānda nāma, ba dayāwa ba na māsukárĭfi, da ba dayāwa ba na mútane maínya,*

27. *Saí abúbua wawáye na dūnia, da abúbua wodánda anarēnasu, Alla ya zabēsu, doṅ ši dáme māsuwāyo, da abúbua lalafántšin dūnia, Alla ya zabēsu, doṅ ši dáme abúbua māsukárĭfi.*

28. *Doṅ talaútši na dūnia, da abúbua wodánda anarēnasu, Alla ya zabēsu, da abúbua wodánda ba su ke, doṅ ši maída bánza abúbua da su ke.*

29. *Kadá nāma kōwa ši bāda gírĭma ga kānsa gabá garēsa.*

30. *Áma dagá garēsa ku ku ke ga Kristu, wónda anyī mámu dagá Alla dubāra da gáskia da adīni (arĭwala) da tšĭēto.*

31. *Doṅ kámada anrubútaši, ši wónda ši yi gírĭma, ši yi gírĭma ga Obangīži.*

---

*DA ni, yāñūwāna, da na záka garēku, ban záka ba da magána babá, kò da dubāra en fadí máku šaída ta Alla.*

2\. *Doñ na sā da kaína ba na so en sáni kōmi tsakāninku saí Īsa Kristu, da ši ansāši ga gilmen itátše.*

3\. *Da ni ina tāre da ku da lalafántši, da da tsōro, da da makarikáta dayāwa,*

4\. *Da magánata da wāzuna, ba su ke ba da magánganún rūdi, káman dubāran mútane, saí da gōdawan fatalūa da na kárĭfi.*

5\. *Doñ yirdānku kadá ya sáma ga dubāran mútane, saí ga kárĭfin Alla.*

6\. *Kōkaka muna yīn magána ta dubāra tsakāninsu da su ke tšikáku, áma ba dubāra ta dūnia wónan, kōda na mútanen maínya na dūnia wónan, wodánda su kāwa wōfi.*

7\. *Áma muna yīn magána ta dubāra ta Alla da áširi wóda angbōyeta, wóda Alla ya sā gabá ga dūnia da gírĭmamu.*

8\. *Wóda babu kōwa na mútanen maínyan dūnia nan ya sáni, doñ kadán sun sánta ba sun sā Obangīžin yābo ga gilmen itátše.*

9\. *Áma kámada arubútaši: abín da īdo ba ši gáni ba, da abín da kuné ba ši dží ba, kōda ši šíga ga zútšian mútum, ši ne, Alla ya širāši garēsu da su ke sōnsa.*

10\. *Áma Alla ya sāmu mu san'ši da fatalūansa, doñ fatalūa tana bída abúbua dúka, kōda áširin Alla.*

11\. *Doñ wanēne dagá mútane ši sáni abú na mútum, saídaí fatalūa ta mútum, wóda ta ke dagá tšikínsa? Hákanan kuá abú na Alla babu kōwa da ya sáni saídaí fatalūa ta Alla.*

12\. *Áma mu ba mu sāmu ba fatalūa ta dūnia, saí fatalūa wóda ta ke dagá Alla, abín da akabāda muna dagá Alla.*

13. *Abín nan mu kuá muna fadí, ba da magánganú ba, wodánda aṅkōyasu da dubāra ta mútum, saídaí wónda fatalūa tana kōya múna; muna galgaddáwa abú na fatalūa da fatalūa.*

14. *Áma mútumé na nāma ba ši sāmu ba abú na fatalūa ta Ȧlla, doṅ wawántši su ke garēsa, da ba ši īya ba ši sán'su, doṅ anabídasu da fatalūa.*

15. *Áma ši da ši ke na fatalūa šina yīn šēria kōmí, áma ši da kānsa babu kōwa da šina yīn šēriānsa.*

16. *Doṅ wanēne ši ne da ya sáni tamáha ta Obangīži, da ši kōyaši? Áma ku ku ke da tamáha (zútšia) ta Kristu.*



## *Kaí Naúku. III.*

*ÁMA ni, yāṅūwāna, ba na īya ba en yi magána da ku kámada ga mútane na fatalūa saí kámada ga mútane na nāma, kámada ga šāriraí a Kristu.*

2. *Ni na bāku nōno ku ša ba tšīma ba, doṅ har ga yánzu ba ku īya ba kò da yánzu ba ku īya ba ku sánsantše.*

3. *Doṅ har ga yánzu ku ke na nāma, doṅ kadán akoí dagá tsakāninku haúši da gérdama da rábankaí, ba ku ke na nāma ba, da ba kuna yāwo ba kámada mútum?*

4. *Doṅ túnda wóni šina tšéwa, ni na Paulu ni ne, áma wóni, ni na Apolu ni ne, ba ku ke na nāma ba?*

5. *Wanēne fa Paulu ši ne, da wanēne fa Apolu ši ne? Bārua ga wodáne kun fāra yírda, da kōwanēnsu kámada Obangīži ya bāši.*

6. *Ni na šípka, Apolu ya zubásda rūa, áma Alla ya bāda kāri.*

7. *Doṅ wónan kōda ši da ya šípka, kōda ši da ya zubásda rūa, kōmi ši ne, saídaí Alla da ya bāda kāri.*

8. *Áma ši da šina šípka, da ši da šina zubásda rūa daía su ne, áma kōwanēnsu ši sāmu lādānsa kānda aikōkinsa.*

9. *Doṅ mu māsutāyan Alla mu ke, da ku ku ne maaikátšin Alla, magínin Alla ku ke.*

10. *Da žinkaín Alla da ambāda máni na sā masōmi, kámada maigína da dubāra, áma wóni šina gína bisa garēši, áma kōwa ši (gáni) yi háṅkali kámada zāši gína bisa garēši.*

11. *Doṅ wóni masōmi babu kōwa da ši ke īya ši sā saí wónda ansāši, ši ne Īsa Kristu.*

12. *Áma kadán kōwa ši gína bisa garēši, sināria, ázurŭfa, duāsu da tšāda, ītše, tšiāwa, kāra.*

13. *Aíkin kōwanēnsu zāasán'ši, doṅ rāna nan ta sā su asánsantšesu,, doṅ anūnaši da wūta, da kōwone īrin aíki na mútum wūta ta tabátaši.*

14. *En aíkin kōwa ši yi saúra wónda ya gína bisa garēši, ši sāmi lāda ;*

15. *Kadán aíkin wóni akōneši, ši gbatásdaši, áma ši da kānsa zāatšétšeši, áma hákana kámada ši ke da wūta.*

16. *Ba ku sáni ba ku masalátšin Alla ku ke, da fatalūa ta Alla tana zámne a tšíkinku ?*

17. *En kōwa ši gbáta masalátšin Alla, Alla ši gbátaši, doṅ masalátšin Alla adīni ši ke, wónda ku ku ke.*

18. *Kadá kōwa ši rūdi kānsa : en kōwa tsakānínku šina tamáha šina da wāyo a dūnia nan, ši sáma wāwa, doṅ ši kāwa maiwāyo.*

19. *Doṅ dubāra ta dūnia nan wawántši ta ke gabá ga*
*Alla. Doṅ akarubútaši: šina kāma māsuwāyo da wayōnsu.*
20. *Da kumá, Obangĩži ya sáni tamáha ta māsuwāyo,*
*doṅ ta bánza ta tše.*
21. *Sábada wónan, kadá kōwa ši daúki gírĩma dagá*
*mútane, doṅ abúbua dúka nāku su ke.*
22. *Kò Paulu, kò Apolu, kò Kefa, kò dūnia, kò raí, kò*
*mútua kò abúbua na yánzu, kò abúbua na zákua, dúka abú-*
*bua nāku su ke.*
23. *Áma ku na Kristu ku ke, áma Kristu na Alla ši ne.*

---

## *Kaí Nafúdu. IV.*

*HÁKANAN kōwané ši daukēmu kámada bāruan Kristu da wakĩlaí na áširin Alla.*
2. *Áma abín da anatámbāyaši na wakĩlaí, kò suna yĩn*
*abín da daídaí ši ke.*
3. *Áma garēní abín kārami ši ke ayĩ šēriāna dagá*
*garēku, kò dagá rāna ta mútum, áma ni ba na yĩ ba šēriāna.*
4. *Doṅ da kaína ban sáni ba abín da laífi, áma sábada*
*wónan ba abāni ba gáskia, áma ši da šina yĩn šēriāna*
*Obangĩži ne.*
5. *Sábada wónan ku kuá kadá ku yi šēria gabá ga lótu,*
*har Obangĩži ši záka, wónda ši kāwo ga háske abúbua gbo-*
*yéyu na dūfua, da ši sā asáni tamáhan zútšia, kāna kōwone*
*ši sāmu yābo dagá Alla.*
6. *Áma abúbua nan, yāṅūwāna, na žĩūyasu ga kaína da*
*ga Ápolu sábadāku, doṅ ku kōyo dagá garēmu, kadá ku*

*tamáha ya fī wónan da akarubútaši, da kadá kōwa ši yi gírĭman zútšia gabá ga wóni.*

7. *Doṅ wanēne ši ke da ya yīka dabám da wóni? Kò minēne da kana da ši wónda ba ka sāmu ba? Áma kadán ka samēsa, (káman kĕaúta) dómi kana yīn kūra kámada ba ka samēsu ba?*

8. *Yánzu kuna kōši, yánzu kuna da dūkia, kuna tšin saraúta bámda mu, da īna so ku tši saraúta, doṅ mu kuá mu īya mu tši saraúta tāre da ku.*

9. *Doṅ īna tamáha Alla ya sāmu manzānaí káma nabāya dúka, káma wodánda da akāyes ga mútua, doṅ mu anayīnmu abín dūbi ga dūnia, da ga malaíku, da ga mútane.*

10. *Mu wawáye mu ne sábada Kristu, áma ku māsuwāyo ku ne a Kristu, mu da lalafántši, áma ku da kárĭfi, ku ku sāmu gírĭma, áma mu ba mu sāmu ba gírĭma.*

11. *Har ga lótu nan mu kuá muna džīn yúṅwa da kīširūa da fúntu da ambubúgēmu, da ba mu ke da wūrin zámna;*

12. *Muna yīn woínia, muna yīn aíki da hanuāmu, anzuwagēmu muna bāda albérka, anahásadamu muna džímri, anālfāšiamu muna rōko.*

13. *Anamaídamu káman mūgun sádaka na dūnia, har ga yánzu mu ne káman abín da kasámta ga dúka.*

14. *Abúbua nan ni ban rubútasu, doṅ en sāku ku džī kūmia, saí káma ga yāyana da ni ke sō īna fōrōnku.*

15. *Doṅ ku kōda kuna da māsukōya dūba gōma a Kristu, ba ku ke da obāne dayāwa, doṅ a Kristu Īsa na haífēku dagá Labāri Nāgarí.*

16. *Sábada wónan īna rōkōnku ku kāwa māsukoíkoyana.*

17. *Doṅ wónan na aíke máku Timoti, wónda ši ke dāna da ni ke sō, da yirdáde ga Obangīži, wónda ši kāwo ga túnawānku haínyōyina a Kristu, kámada na kōya ma kōwone zēmāa.*

18. *Áma wodánsu su yi gírīma zútšia, doṅ suna tamáha ni ba zāni zákua garēku.*

19. *Áma zāni zákua garēku máza da yírdan Obangīži, da ni sáni ba magánganúnsu da su ke yīn zútšia da gírīma, áma kárīfinsu.*

20. *Doṅ saraúta ta Alla ba ga magána ba ta ke saí ga kárīfi.*

21. *Mi ku ke sō? en záka garēku da sānda kò da soyéya da da fatalūa ta zanú?*

---

## *Kaí Nabial. V.*

*AKATŠĒDA kuá akoí fárīka tšíkinku, da fárīka háka kuá kámada ba atšēdaši kò tšíkin Kafraí, doṅ wóni ši daúki māta ta obānsa.*

2. *Áma ku kuna yīn gírīman zútšia, da ba ku so ba ku džī taúsāyi dóminsa, da ya yi wónan abú, akaúdaši dagá tsakāninku.*

3. *Doṅ ni fa kōda ni ke dagá nēsa garēku da džíki, áma kúsa garēku da fatalūa, na yi šāwōra dāda da kaína, kámada īna kúsa garēku, sábada ši wónda ya yi wónan abú,*

4. *Ga sūnan Obangīžimu, Īsa Kristu, kadán angámaku da fatalūata tāre da ku da kárīfin Obangīžimu, Īsa Kristu:*

5. *Em bāda mútumé nan ga ebilīži sábada gbátawan*

*nāma, doṅ fatalūa (kūrua) atšétšeta ga rāna ta Obangīži Īsa.*

6. *Yīn fōmānku ba ta da keāo. Ba ku sáni ba tsāmia kādán tana sā dúka dāwo da tsámi?*

7. *Ku fa ku šāre tsāmia zōfua, doṅ ku sáma tsāmia sābua, kámada ku ke babu tsāmia. Doṅ kōda Kristu rāgomu na laíya anyīši sádaka sábada mu.*

8. *Doṅ wónan fa mu yi sála ba da tsāmia zōfua ba kò da tsāmia da mugúnta da kiyéya, saí da gūrása babu tsāmia da soyéya da da gáskia.*

9. *Na rubúta maku tšíkin wotīka, doṅ ku ba ku yi abūta da māsufárīka;*

10. *Áma ba na māsufárīka na dūnia nan, kò da māsukōdaí kò da barāyi kò da māsutsāfi, en háka ši ke zāku fíta dagá dūnia.*

11. *Áma yánzu na rubúta maku, kadá ku gámu da ši wónda anakirānsa dānūwa, áma maifárīka kò maikōdaí kò maitsāfi, kò maiyīn alfāšia, kò maišanwaín, kò barāo, tāre da wónan kadá ku tší tāre da ši.*

12. *Doṅ mi zāni yīn šēriānsu kuá da su ke dagá wōše? Da ku ba ku yi šēriānsu da su ke dagá tšíkin žēmāa?*

13. *Áma su da su ke dagá wōše Alla ši yi šēriānsu. Sábada wónan ku ku kawásda dagá tsakāninku wónan mútum mūgu.*

---

*Kaí Našída. VI.*

*AKOÍ wóni da ši ke da abú na šēria da wóni ši kāwoši gabá ga mārāsagáskia da ba gabá ga māsuadīni?*

2. *Ba ku sáni ba māsuadīni su yi šērian dūnia? Doṅ wónan fa en dūnia zā-ašēriānta da ku, ba ku īya ba ku yi šēria abín da kāramí?*

3. *Ba ku sáni ba mu zāmu yīn šēria malaíku, goŭma fa abú na raí nan?*

4. *Áma fa kadán kuna da šēria na abúbua na raí nan ku sāsu su yi šēriānku da anarēnasu dagá žēmāa.*

5. *Ina fadí wónan en sāku ku džī kūmia: gáskia ši ke, babu mútum maiwāyo kò daía tšíkinku, wónda ši īya ši yi šēria tsakānin kanēnsa?*

6. *Áma kané da kané ši yi gérdama da wónan kuá gaba ga mārāsayírda?*

7. *Doṅ wónan fa, aíne, akoí laífi ga tsakāninku, doṅ kuna da tsámki da žīūnānku. Dómi ba ku sō ku daúki laífi? dómi ba ku sō ku džīmri zālumtši?*

8. *Aí, kuna yīn laífi, da kuna yīn zālumtši, da wónan kuá ga kānuānku.*

9. *Ba ku sáni ba mārāsagáskia ba zāsu gáde ba saraúta ta Alla? Kadá ku rúdu: kò māsufárīka kò māsutsāfi ko māsušakálantši, kò māsusámri ga tsārántši, kò su da su gámu da yāro kámada su gámu da mátše:*

10. *Kò burāyi, kò māsukōdaí kò māsušan waín dayāwa, kò māsusāgi, kò māsukwátše, ba zāsu gáde saraúta ta Alla ba.*

11. *Da kámada wodáṅga wadánsu nāku su ke dafāri, áma ku anwankēku, áma ku anyīku adīni, áma ku ambāda máku gáskia ga sūnan Obangīži Īsa, da da fatalūa Allamu.*

12. *Abúbua dúka halal su ke garēni, áma ba dúka su ke daídaí garēni. Abúbua dúka halal su ke garēni, áma ba daíānsu zāši kāmani.*

13. *Tšīma ga tšíki, da tšíki ga tšīma, áma su biú Alla ši gbátasu. Áma džíki ba ši ke sábada fárīka, saí sábada Obangīži, da Obangīži sábada džíki.*

14. *Áma Alla ya tāda Obangīži, da mu kuá ši tāda da kárīfīnsa.*

15. *Ba ku sáni ba džíkunānku wosāšen Kristu ne? Daídaí ši ke en daúka wosāšen Kristu en yīsu wosāšen tzarānia? Ba háka ba.*

16. *Kò ba ku sáni ba ši wónda ya līku da tzarānia ši ke džíki daía tāre da ita? Doṅ ya tše, su biú su sáma nāma daía.*

17. *Áma ši da ši līku da Obangīži fatalūa daía ši ke.*

18. *Ku džīra dagá fárīka. Kōwone zūnúfi, wónda mútum šina yi, ši ke dagá wōše na džíki, áma ši da ši yi fárīka šina yīn zūnúfi da džíkinsa nāsa.*

19. *Kò ba ku sáni ba džikínku ši ne masalátši na fatalūa adīni, wóda ta ke dagá tšíkinku, wóda ku ke da dagá Alla, da ku ba ku da kānku?*

20. *Doṅ ku ansayēku da tšāda, doṅ wónan ku kuá ku yi yābon Alla da džikínku tāre da fatalūanku, wodánda su ke na Alla.*

---

## Kaí Nabókoi. VII.

*ÁMA sábada abúbua nan da kunka rubúta máni (ámsata ke nan) da kēāo ga mútum kadá ši tába mátše.*

2. *Áma sábada fárīka kōwa ši daúki māta tāsa, da kōwatše ta daúka mīžinta nāta.*

3. *Mīži ši yi ga māta abín da ši ke daídaí, hákanan māta kuá ga mīžinta.*

4. *Māta ba ta da īko da džikínta saí mīži, da kákanan kuá mīši ba ši ke da īko da džikínsa saí māta.*

5. *Kadá ku kaúda kānku wóni dagá wóni saídaí da yírdanku, šīmawa kādán, doṅ ku bāda kānku ga ázumi tāre da adúa, da ku ku gámu kumá, kadá ebilīži ši rudēku sábada (rāšin īko) lalafántši.*

6. *Áma abín nan na fadí da gāférata ba da hakúmtši ba.*

7. *Áma ina so mútane dúka su sáma kámani, áma kōwa šina da kĕaúta nāsa dagá Alla, wóni káma wónan da wóni káma wóntšan.*

8. *Áma na tše másu da ba sun yi árĭme ba da ma gobruāyi, ši yi daídaí garēsu su sáma kámada ni kuá ni ke.*

9. *Áma kadán ba su īya ba su sáma káka, su yi árĭme, doṅ en yīn árĭme ya fī su kōne.*

10. *Áma másu da sunka yi árĭme, ina hakúmta, áma ba ni ba saí Obangīži, kadá māta ta kaúda kānta dagá mīžinta;*

11. *Da kadán ta rábu, kadá ta yi árĭme kumá, kò ta yi dādi da mīžinta, da kadá mīži ši kōre mātāsa.*

12. *Áma ga saúran mútane, ina fadí ba Obangīži ba, kadán dānūwa šina da māta, wóda ba ta yírda ba, da tana sō ta zámna tāre da ši, kadá ši kōrēta.*

13. *Da māta, wóda ta ke da mīži, da ba ši ke da yírda, da šina sō ši zámna tāre da ita, kadá īta ta bérši.*

14. *Doṅ mīži da ba ši ke da yírda ansāši adīni dagá māta, da māta, wóda ba ta da yírda ansāta adīni dagá mīžinta, em ba háka ba yayānku su sáma mārāsaadīni, áma yánzu adīni su ke.*

15. *Áma kadán ši da ba ši yírda ba. ši sō ši rábu, ši rábu. Dānūwa kò kānuá, ba ši ba ga baúta sábada wónan. Saí Alla ya kirāmu ga dādi.*

16. *Doṅ mī ki sáni, kē māta! Kò ki yīn tšēto mīžínki? Kò mī ka sáni, kaí mīži, kò ka yīn tšēto mātāka?*

17. *Áma kámada Alla ya rába ga kōwone mútum, kámada Obangīži ya kirá kōwone, ši yāwo kákanan. Da hákanan kuá na hakúmta ga žēmāa dúka.*

18. *Kadán kōwane mútum aṅkirāši da kátšia, kadá ši kāwa marāskátšia, kadán kōwane aṅkirāši da māraskátšia, kadá ayī mása kátšia.*

19. *Kátšia ba ta ke kōmi, rāšin kátšia ba ši ke kōmi ba, saí rīkewan hakúmtšin Alla.*

20. *Kōwa ši sáma ga kirānsa da aṅkirāši.*

21. *Kadán aṅkirāka bāwa, kadá ka kúla, áma kadán ka īya ka sāmu diyaútši, ya fī ka zabēši.*

22. *Doṅ ši da aṅkirāši ga Obangīži sāanda ši ke bāwa ši ne dā na Obangīži, hákanan kuá ši da aṅkirāši sāanda ši ne dā, bāwan Kristu ši ne.*

23. *Ku ansāyeku da tšāda, kadá ku sáma bāyin mútane.*

24. *Kōwanēnku, yānūwāna, kámada aṅkirāši, hákanan kuá ši sáma gabá ga fúskan Alla.*

25. *Áma sábada búduraí ba ni da hakúmtši dagá Obangīži, saí ni bāda šēriata káman daía da ya sāmu taúsāyi na Obangīži ši sáma maigáskia.*

26. *Ina tamáha fa ši yi kĕāo sábada wohála ta yánzu šina da kĕāo ga mútumé ši sáma kámada ši ke.*

27. *Kadán kaí adámrēka ga māta, kadá ka nēma akúntšīēka dagá māta, kadán akúntšīēka dagá māta, kadá ka nēma māta.*

28. *Áma kadán ka yi ámre, ba ka yi zūnúfi ba, da kadán búdurūa ta yi ámre, ba ta yi zūnúfi ba, saí su su ke da woháła ga nāma, áma ni sō ni yi máku alhēri.*

29. *Áma wónan na fadí, yāṅūwāna, lótu gāšiēre ne; ya yi kĕāo da su, da su ke da māta, su yi kámada ba su ke da māta ba, da su da suna yīn kūka, kámada ba su yī kūka ba.*

30. *Da su da suna yīn mūrna kámada su, da ba su yi mūrna ba, da su da suna yīn sayi kámada su, da ba su sāya ba.*

31. *Da su da suna tšin dūnia nan kámada su, da ba su tšinta ba, doṅ ādan dūnia nan tana wútšewa.*

32. *Áma ina sō ku sáma babu kúla. Ši da ba ši yi árĭme ba, šina kúla da abú na Obangīži, kámada ši gáme Obangīži;*

33. *Da ši da šina yīn árĭme šina kúla da abúbua na dūnia nan, kámada ši yi gáme mātāsa.*

34. *Akoí dabámta tsakānin māta da búdurūa. Ita da ba ta yi árĭme ba, tana kúla da abúbua na Obangīži, doṅ ta sáma adīni ga džíkínta tāre da fatalūata, áma ita da ta yi árĭme tana kúla na abúbua na dūnia nan, kámada ta gáme mīžinta.*

35. *Áma ina fadí wónan sábada aṅfāninku, ba ni sō en sā máku háko, áma abín da ši ke daídaí, doṅ ku yi bārantáka ga Obangīži, da babu abú da ši hánaku.*

36. *Áma kadá kōwa šina tamáha ši yi abú da ba ši ke ba daídaí ga búdurūasa, kadán ta wútše šekarūnta, da kadán háka ši sō, ši yi abín da ši ke sō, ba ši yi zūnúfi ba, su yi árĭme.*

37. *Áma ši wónda ši tsāya da kárĭfi ga zútšia, da ba atīlasāši, da šina da īko bisa ga sōnsa, da šina yīn šāwŏra*

*wónan ga zútšiānsa, ši rīke búdurūasa háka šina yīn abín ɗa ši ke kĕāo.*

38. *Doṅ wónan ši da ya bāta ga árĭme ya yi kĕāo, áma ši da ba ši bāta ba ga árĭme ya yi abú da ya fi (ɗa kĕāo).*

39. *Māta adárĭmēta da dōka túnda mĭžinta šina ɗa raí, áma kadán mĭžinta ya mútu, ĭta dīa ta tše, ta árĭme, wónda ta ke sō, saí ga Obangĭži.*

40. *Áma albérkānta ta fāye yāwa, kadán ta sāma háka, kámada ina tamáha, áma ni kuá ina tamáha, ina da fatalūa ta Alla.*

---

## *Kaí Natokós. VIII.*

*ÁMA sábada abúbua nan da anayīn sádaka ɗa su ga tsāfi mu sáni, doṅ mu dúka muna da sáni; áma sáni šina yīn gírĭma zútšia, saí soyēya tāna sā zūtšia da dādi. (tana kafáfata).*

2. *Da kadán kōwa šina tamáha ši sáni kōmi, ba ši sáni ba kōmi, kámada ya kámatšĭēši ši sáni.*

3. *Áma kádan kōwa ya sō Alla ši ne asán'ši dagá garēsa.*

4. *Sábada tšĭma fa wóda anyī sádaka da ĭta ga tsāfi, mu sáni tsāfi ba ši ke kōmi dagá tšíkin dūnia, da babu wóni Alla, saí ši daía.*

5. *Doṅ kōda akoísu da akekirāsu Alōli, kò dagá tšíkin Aldzāna, kò dagá tšíkin dūnia (doṅ Alōli dayāwa, da Obangīsaí dayāwa su ke).*

6. *Áma mu mu ke da Alla daía, Obā, ga wónda abúbua dúka su ke tāre da mu kuá dagá tšíkinsa mu ke; da Oban-*

*gīži daía Īsa Kristu, dagá garēsa abúbua dúka su ne, da mu kuá dagá garēsa mu ne.*

7. *Saí sánin wónan ba dúka su ke da ši. Doṅ wodánsu túnda suna sáni har ga yánzu suna tši abú da anyī sádaka da su ga tsāfi, da zútšiānsu da su ke da lalafántši ankasámtasu.*

8. *Áma tšīma ba ta kāwomu kúsa ga Alla. Doṅ kōda en mu tši nāgarí mu ne, kōda kadán ba mu tši mūgu mu ne.*

9. *Áma ku yi háṅkali kadá ikōnku ši sáma ītšen túntube garēsu, da su ke da lálafa.*

10. *Doṅ kadán kōwa ši ganēka wónda šina da sáni, kaí ka zámna tšíkin masalátšin tsāfi, ba zútšiānsa wónda ši ke da lálafa akarifáfa ši tši wodánan abúbua da anyī sádaka da su ga tsāfi?*

11. *Áma sábada sanínka, dānūwāka, wónda ši ke da lálafa ši mútu, sábada wónda Kristu ya mútu?*

12. *Áma kadán ku yi zūnúfi háka ga yānūwānku, da ku yi ma lálafan zútšiānsu raúni, ku yi zūnúfi ga Kristu.*

13. *Doṅ wónan kadán tšīma ta sā kanēna díban kámna, ba zāni tši ba nāma túnda dūnia ta tsāya, kadá en sā dānūwāna ši daúkan kámna.*



## *Kaí Natāra. IX.*

*BA ni ne ba manzāni? Ni ba ni ne ba dā? Ba ni gáni ba Īsa Kristu, Obangīžimu? Ba ku ku ke ba aíkina ga Obangīži?*

2. *En ba ni ke ba manzāni ga wodánsu, aí ni ke garēku. Doṅ mutaúšin fārawa ta manzántšina ku ke ga Obangīži.*

3. *Ámsawata ke nan da su da suna (koṅkónsona) támbūyana ta ke.*

4. *Kò mu, ba mu ke da īko mu tši mu ša?*

5. *Kò mu ba mu ke da īko mu kaí kānua māta kámada wodánsu manzānaí da kanōni na Obangīži da Kēfa?*

6. *Kò ni kādaí tāre da Barnabas, mu, ba mu ke dà īko, ba mu yi aíki ba?*

7. *Wanēne da ši ke zūa yāki da dūkia nāsa kōyaúše? Wanēne šina yīn gōnan tšíbirikíṅkini, da ba ši tši ba dagá yayānta? Kò wanēne da ši ke kīwo gárīke da ba ši īya ba ši ša dagá nōnon gárīke?*

8. *Ina tšéwa abúbua nan káman ādan mútum? Kò ba dōka kuá tana tšéwa háka?*

9. *Doṅ a dōka ta Mūsa akerubútaši, kadá ka sā túnkumkúmi ga bākin sā da šina dáka. Alla šina kūla da šānu?*

10. *Kò šina tšéwa abúbua nan dúka sábadamu? Doṅ sábadamu aṅrubútaši: doṅ ši da ši ke yīn nōma, ši yi nōma da tamáha, da ši da ši ke būgu da tamáha, ši sāmi rábon tamáha.*

11. *En mun yi wāzu máku abú na fatalūa, abín babá ši ke kadán mu tāra abú na nāmānku?*

12. *Kadán wodánsu suna da īko bisa garēku ba mu goŭma? Áma mu ba mu zābe ba īko wónan, saí muna džīmri abúbua wónan dúka, doṅ kadá mu hána Labāri Nāgarí na Kristu.*

13. *Ba ku sáni ba su, da suna yīn bārantáka da abúbua na adīni suna tši dagá abú na masalátši, da su, da suna yīn aíkin wūrin sádaka, dagá wūrin sádaka suna da rabōnsu?*

14. *Hákanan kuá Obangīži ya hakúmta, su, da su ke wāzu Labāri Nāgari, su tšīda kānsa da Labāri Nāgarí.*

15. *Áma ni ban zāba daía dagá abúbua nan, da ban rubúta ba abúbua nan, doṅ ku yi máni háka. Doṅ kĕāo ši ke garēni ni mútu, ya fī kōwa ši maída (kūrata) sūnana nāgarí bánza.*

16. *Doṅ en yi wāzu Labāri Nagārí ba ni da abín yābo, doṅ antilāsani, aí, tirr da ni, kadán ni ban yi wāzu Labāri Nāgarí.*

17. *Doṅ kadán en yīši da yírdan zútšia, ni sāmu lāda, áma kadán ba da yírdan zútšia ba, aíki nan ambāda máni.*

18. *Wátše lāda fa ta ke garēni? Wónan ta ke, kadán en yi wāzu Labāri Nāgarí, ina yīn wāzu Labāri Nāgarí na Kristu babu tšin kūra, da ni ba na gbáta ba īkona ga Labāri Nāgari.*

19. *Doṅ kōda ni ne dā dagá kōwa (doṅ kōda ni ba ni ne ba bāran kōwa) na maída kaína barānsu dúka, doṅ en sāmu dayāwa.*

20. *Ga Yafudāwa na sáma káman Yufūde, doṅ en sāmu Yafudāwa, ga su da su ke ga hānun dōka, káman daía da ši ke ga hānun dōka, doṅ en sāmēsu da su ke ga hānun dōka.*

21. *Ga su da ba su ke da dōka, káman mútum da ba ši ke da dōka, doṅ ba ši ke ba babu dōka gabá ga Alla, áma ga hānun dōka ta Kristu; doṅ en sāmēsu da ba su ke da dōka ba.*

22. *Ga su da su ke da lálafa na sáma káman da lálafa, doṅ su samēsu da su ke da lálafa, abú dúka na sáma ga su dúka, doṅ, kōkaka fa en tšétše wodánsu.*

23. *Da wodánan abúbua na yīsu sábada Labāri Nāgarí, doṅ en sāma maidaúkan rábo dagá nan tāre da ku.*

24. *Ba ku sáni ba su dúka da suna gúdu (ga wūrin*

*wórĭgi) tšēraí, aí, su dúka suna gúdu, áma saí daía ya sāmi garāwa? Háka ku yi gúdu, doṅ ku sāmu.*

25. *Áma kōwa da šina yīn wórĭgi šina béri abú dúka; su fa, doṅ su sāmu garāwa da ya gbátše, áma mu, doṅ mu sāmu garāwa, da ba ta īya ba ta gbátše.*

26. *Ni fa ina gúdu háka, ba káma wónan, da baí sáni ba dómi, na yi fatá háka, ba káma mútumé da ya būga híska.*

27. *Áma na sā tīlas ga džíkina, da īna kāmaši ga baúta, kadá fa en na yi wāzu ga wodánsu, ni da kaína ažēfani (ko agbatásdani).*

---

## *Kaí Nagōma. X.*

*DOṅ WÓNAN fa, yāṅūwāna, ina sō en sāku ku tūna kāka Obanēmu dúka suna ga kalkášin gilgíži, da su dúka sunka wútše ga tsakánin gulbi.*

2. *Da su dúka ankayī másu batisma da Mūsa dagá tšíkin gilgíži da dagá tšíkin gulbi.*

3. *Da dúka sunka tši tšīma ta fatalūa daía,*

4. *Da su dúka sunka šā abín šā na fatalūa daía (doṅ sun šā dagá dūsin fatalūa, da ya bīsu, áma dūsi nan Kristu ne).*

5. *Áma Alla ba ya sō ba yāwantšínsu, da aṅkažirikítšesu dagá tšíkin dāži.*

6. *Áma abúbua nan anyīsu káman šaída garēmu, doṅ kadá mu sō abú mūgu, kámada wodánsu kuá suka sō.*

7. *Da kadá ku sáma māsusála na tsāfi, kámada wodánsu kuá su ke, kámada anrubútaši: mútane sunka zámna su tši su šā, da sunka tāši su yi rāwa.*

8. *Da kadá mu yi fárïka, kámada wodánsu sunka yi fárïka, da suka fādi ga rāna daía dubu āširin da dubu úku.*

9. *Da kadá mu rūdi Kristu, kámada wodánsu kuá sunka rūde da añgbátasu da matžisaí.*

10. *Da kadá mu yi gúnagúni, kámada wodánsu kuá sunka gi gúnagúni, da añgbátasu dagá maigbáta.*

11. *Áma abúbua nan dúka ansāmēsu kámada šaídu, áma anrubútasu, doñ mu tūna da su bisa garēsu makārin dūnia ya záka.*

12. *Áma ši wónda šina tamáha ši tsāya, ši yi háñkali kadá ši fādi.*

13. *Babu rūdi ya kāma ku saídaí na mútum, áma Alla gáskia ne, wónda ba bérku ba arūdeku ya fi ku īyan hánaši, da zāši yi maku tāre da rūdi haínya kuá, doñ ku īya ku džímri.*

14. *Doñ wónan, yāñūwāna, ku gúdu dagá sála ta tsāfi.*

15. *Na yi magána da su da su ke da wāyo, ku yi túnada abín da na tše.*

16. *Káskon albérka, wónda mu sā albérka, ba ši ke ba abūta da žīnin Kristu? Gurása da muna kāria, ba ta ke ba abūta da džíkin Kristu?*

17. *Doñ garása daía ga džíki daía mu dayāwa mu ke, doñ mu dúka muna sāmi dagá gurása daía.*

18. *Ku dūba Israēli kānda nāma, ba su dúka da suna tši dagá sádaka suna da abūta da rúñfa (kò wūrin sádaka).*

19. *Ni fa, ina tšéwa, tsāfi kōmi ši ne? Kò abín da anayīn sádaka da ši ga tsāfi, ši kōmi ne?*

20. *Áma abín da Kafrai suna yīn sádaka da ši, suna yīn sádaka ga ebilīsai, ba ga Alla ba; áma ni ba na sō ku yi abūta da ebilīsai.*

21. *Ba ku īya ba ku šā káskon Obangīži da káskon ebilīsai; ba ku īya ba ku sāmu maída ta Obangīži da maída ebilīži*

22. *Kò zāmu sā Obangīži ši džī kīši da mu? Mu mu fīši da kárīfi?*

23. *Abúbua dúka halal su ke garēni, áma ba dúka daídaí su ke: abúbua dúka halal su ke garēni, áma ba dúka suna yī maní abú dakĕāo.*

24. *Kadá kōwa ši nēma abín nāsa (kādai) saí kōwane abín na wóni.*

25. *Abú dúka da suna sayésua a tšíkin kāsuan nāma ku tši, kadá ku yi tambāya sábada tunāni.*

26. *Doṅ dūnia ta Obangīži ta ke tāre da abúbua dúka wodánda su ke a tšíkinta.*

27. *Áma en kōwānsu da ba su yírda ba ši kirāku, da kuna sō ku táfi, abú dúka, da sāsu gabá garēku, ku tši, kadá ku yi tambāya sábada tunāni.*

28. *Saí en wóni ši tše maku: sádaka mútumé nan da ya fadá máku, da sábada tunāni.*

29. *Tunāni ina tšéwa, áma ba nāka ba, saí na wóni. Doṅ dómi diyaútšina anašēriānsa dagá tunāni na wóni?*

30. *Kadán ina sāmu da gōde, dómi asagēni sábada abín da wónda na gōde?*

31. *Doṅ wónan fa kò ku tši kò ku šā, kò ku yi wóni abú, ku yīsu dúka ga yābon Alla.*

32. *Kadá ku débe kámna ga Yafudāwa da ga Hellenāwa, da ga žēmāa na Alla.*

33. *Kámada ina sō en gamēsu dúka da abúbua nan, ba na nēma ba añfāni nāwa, saí nāsu dúka, doñ en tšetšīēsu.*



## *Kaí Nagōma ša Daía. XI.*

*KU sáma māsubina kámada ni kuá maibi na Kristu ne.*

2. *Áma ina yabōnku, yāñūwāna, doñ kuna túna da ni ga abú dúka, da kámada ni na bāda máku magánganú nan ku rikēsu.*

3. *Áma ina sō ku sáni kaín kōwone mútum Kristu ne, áma kaín mátše mīži ne, áma kaín Kristu Alla ne.*

4. *Kōwone mútum da šina yīn adúa kò anabántši da ši ke da wóni abú bisa ga kā'nsa šina sā kūmia bisa ga kā'nsa.*

5. *Áma kōwatše mátše tana yīn adúa kò anabántši da kaí ba arūfe ba tana sā kūmia bisa ga kā'nta. Doñ ta yi kámada anyī máta áski.*

6. *Doñ kadán mátše ba ta sō ba arūfeta, ita ta yi áski. Áma kadán abín da kūmia ši ke ga mátše ta yénke gāšinta ko ayī máta áski, ya fī ta rūfe kā'nta.*

7. *Doñ ga mīži fa ba akámatšēši ba ši rūfe kā'nsa, dómin káman Alla da yābōnsa ši ne, áma mátše yābon mīži ne.*

8. *Doñ mīži ba dagá mátše ba ši ne, áma mátše dagá mīži ta tše.*

9. *Doñ mīži ba ayīši ba sábada mátše, áma mátše sábada mīži.*

10. *Doṅ wónan ya kamátšēši ga mátše ta ke da īko bisa ga kā'nta sábada malaíku.*

11. *Áma kò mútum babu mátše, kò mátše babu mīži su ke ga Obangīži.*

12. *Doṅ kámada mátše ta ke dagá namīži, hákanan kuá namīži dagá mátše ši ne, áma abú nan dúka ga Alla.*

13. *Ku yi šēria a kānku, kò ši ke daídaí ga mátše ta yi adúa ga Alla, da ba arufēta ba ta tše?*

14. *Kò ba ādan dūnia ta kānta ba ta kōya máku abín nan, doṅ kadán nāmīži šina da gāši da tsāwo, abín kūmia ši ke garēsa.*

15. *Áma kadán mátše tana da gāši da tsāwo abín da ādo garēta ši ke. Doṅ gāšinta ambāda máta káman marūfin fúska.*

16. *Áma kadán kōwa šina sō ya yi gérdama da abúbua nan, mu fadí mása, mu, ba mu ke da āda háka kò žēmāa ta Alla.*

17. *Áma túnda ina hakúmta máku abú wónan ba ni bāda máku gírīma, doṅ ku tāru ba sábada nāgarí ba, áma sábada mūgu.*

18. *Doṅ dafāri fa da kuna tāru dagá tšíkin masalátši, na džī gérdama ta ke ga tsakāninku, da ni kuá ina yírda.*

19. *Doṅ wónan ku yi rábin kaí tsakāninku, doṅ su wodánda aṅkáfasu ansāsu ga sáni tsakāninku.*

20. *Doṅ fa eṅ kuna tāru ga wūri daía, ba doṅ ku tši būkin Obangīži.*

21. *Doṅ kōwa šina daúki būki nāsa dafāri da ši tši, da wóni šina da yūṅwa, áma wóni šina ša da kōdaí.*

22. *Doṅ ba ku ke da gidāše dagá tšíkinsu ku īya ku tši ku īya ku ša? Kò kuna rēna žēmāa ta Alla, da ku ku sāsu*

*ga kūmia, wodánda ba su ke da kōmi? Mi fa zāni tšéwa garēku? Em bāda máku gírīma? Da abín nan da kuna yīnsa, bam bāda maku gírīma ba.*

23. *Doṅ ni na sāme dagá Obangīži abín da na bāyés garēku: Obangīži Īsa dagá dēre nan da akabāsása ya daúki gurása;*

24. *Da ya gōde ya kariyēta, ya tše: ku daúki ku tši, woṅga džíkina ne, wónda akakāriyēši sábada ku, ku yi wónan ga tūnawāta.*

25. *Hákanan kuá (ya daúki) kásko bāya ga būki, ya tše: wóṅga káskon sābon alwāši ne dagá tšíkin žīnina, ku yi háka kōyaúše da kuna šāši ga tūnawāta.*

26. *Doṅ kōyaúše en kuna tšin gurása wónan, da kuna šan kásko wónan, ku fadí mútua ta Obangīži har ga záku-ānsa.*

27. *Kōwa da šina tšin gurása wónan, kò da šina šan kásko na Obangīži, da ba ši ke daídaí ba, šina da laífi sábada džíki da žīni na Obangīži.*

28. *Saí mútum ši yi šēria na kānsa dafāri, kāna ši tši dagá gurása nan da ši šā dagá kásko nan.*

29. *Doṅ ši da ši ke tši, da ši da ši ke šā, da ba ši ke daídaí ba, šina tši da šina šā ma kānsa šēria (kò rásua) doṅ ba ši dambámta da džíkin Obangīži.*

30. *Doṅ wónan akoí dagá garēku dayāwa da lálafa da da tšīwo, da dayāwa suna yīn bérītši.*

31. *Doṅ kadán mu yi šēria na kaímu, ba ayī mámu šēria.*

32. *Áma kadán ayīmu šēria dagá Obangīži, aṅforēmu, kadá akāšiēmu tāre da dūnia.*

33. *Doṅ wónan, yāṅūwāna, kadán kuna tāru en ku tši ku šīra wóni da wóni.*

34. *Áma kadán kōwa šina tšin yūn̄wa ši tši a gidānsa, don̄ kadá ku tāru ga šēria. Da saúra ni sā daídaí kadán na záka.*

---

## *Kaí Nagōma ša Biú. XII.*

*ÁMA sábada kĕaútaí na fatalūa, yān̄ūwāna, ba na sō em bérku da rāšin sánsantšēwa.*

2. *Ku sáni dafāri ku Kafraí ku ke, da an̄kaiku ga tsāfi kúruma kámada sunka kaíku.*

3. *Don̄ wónan ina sō ku sánsantše babu kōwa da šina yīn magána da fatalūa ta Alla šina īya ši kirá Īsa azuwāge, da babu kōwa da šina īya, ši tše Īsa Obangīži ne, saí dagá fatalūa ta adīni.*

4. *Yánzu fa akoí kĕaútaí dayāwa, áma fatalūa daía.*

5. *Da akoí bārantáka dabám, áma Obangīži daía.*

6. *Da akoí karīfáfi dabám, áma Alla daía ši ne, da šina yīn abúbua dúka a dúka.*

7. *Áma ga kōwa ambāda mása gōdawa ta fatalūa sábada an̄fāni ga dúka.*

8. *Don̄ ga wóni fa ambāda mása dagá fatalūa magána ta dubāra, áma ga wóni magána ta sáni da fatalūa daía.*

9. *Áma ga wóni dangána da fatalūa daía, áma ga wóni kĕaútan worīkēwa da fatalūa daía.*

10. *Áma ga wóni ambāda mása ši yi abú mamāki, áma ga wóni anabántši, áma ga wóni dandanāwa na fatalū, áma ga wóni hálši dabám, áma ga wóni wāyewan hálši.*

11. *Áma abúbua nan dúka fatalūa daía ta ke, da ta ke yīnsu, wóda ta bāda ga kōwa nāsa kámada ta ke sō.*

12. *Doñ kámada džíki daía ši ne, wónda šina da wosāše dayāwa, áma wosāše dúka na džíki daía, kōda dayāwa su ke su yi džíki daía, hákanan kuá Kristu.*

13. *Doñ a tšíkin fatalūa daía kuá mu dúka anyī mámu batisma ga džíki daía, kò Yafudāwa, kò Hellenāwa, kò bārua ko dīa mu ke, mu dúka muna ša dagá fatalūa daía.*

14. *Doñ džíki kuá ba wōše daía ba ši ke, áma dayāwa.*

15. *Áma en kāfa ta tše, ni doñ ba ni ne hanú ba, ba ni ne ba ta džíki, sábada wónan ba ta džíki ba ta ke?*

16. *Da en kuné ši tše, ni doñ ba ni ne ba īdo, ni ba ni ne ba na džíki, sábada wónan ba ši ne ba na džíki?*

17. *Kadán džíki dúka saí īdo ši ne, dagá énna džīnsa? Kadán dúka džī ši ne, dagá énna dandána?*

18. *Yánzu fa Alla ya sā wosāše kōwanēnsu ga džīki kámada ya sō.*

19. *Áma kadán dúka wōše daía ši ne, dagá énna džīki ši ke?*

20. *Áma yánzu fa wosāše dayāwa saí džīki daía.*

21. *Áma īdo ba īya ba ya tše ga hanú: ni ban sōka ba; ko kaí kumá ga kafáfu, ni ban sōku ba.*

22. *Aí, goūma wosāšen džíki wodánda su bayēna su sáma lálafa anasōnsu.*

23. *Da wodánda da muna tamáha ba su da gírīma a tšíkin džíki, mu bāda másu gírīma ya fī wóntšan, da wodánda da ba su da kamāta garēmu, suna da kĕāokĕāwansu ya fī wóntšan.*

24. *Áma wosāšemu kĕāo ba su sōši ba. Áma Alla ya gáma*

*džíki háka, doṅ ya bāda gírǐma ga wónan, da ba ši ke da kĕāo ba ya fī wóntšan.*

25. *Doṅ kadá akoí rábi a džíki, áma doṅ wosāše tāre su kúla da džǐunānsu.*

26. *Da kadán wōše daía šina da tšǐwo, wosāše dúka suna džín tšǐwo tāre da ši, da kadán wōše daía anayī mása gírǐma, wosāše dúka suna mūrna tāre da ši.*

27. *Áma ku dzíkin Kristu ku ne, da wosāše kōwoné dagá wūrinsa.*

28. *Doṅ Alla fa ya sā wodánsu a tšíkin žēmāansa, nafāri, manzánaí, nabāya anabāwa, na úku makōya, bāya ga wodánan mamāki; bāya ga nan kĕaútaín wórǐke, matāya, māsuhakúmtši, hálši dabám.*

29. *Dúka mánzánai su ke? dúka anabāwa su ke? dúka makōya su ke? dúka suna yi abú mamāki?*

30. *Dúka suna da kĕaútan wórǐke? Dúka suna yīn magána da hálši? Dúka suna wāyewa?*

31. *Ku sō ku sāmu kĕaútai da su fīsu dúka; da bámda wónan zāni góda máku haínya da ta fīsu dúka.*

---

*Kaí Nagōma ša Úku. XIII.*

*KŌDA na yi magána da hálšin mútane da na malaíku, áma ba ni ke da soyēya, na kāwa kāran-šan-kárǐfe, da káman kidin kūbe.*

2. *Da kōda ni ke da anabántši, da en sáni asǐraí dúka da asántši dúka, da kadán ni ke da yírda dúka, hákanan ni*

*īya kawásda tsaúni, áma em ba ni ke da soyéya, babu kōmi ni ne.*

3. *Da kadán ina bāyésda dúkiāta dúka en kōšīē talakāwa, da kadán em bāyés džíkina doṅ akōneši, áma em ba ni ke da soyēya ba ši ke da aṅfāni ba garēni ba.*

4. *Soyēya tana da hankūri tana yīn abín da kēāo; soyēya ba ta džī kīši; soyēya ba ta yi masīfa, ba ta da tamāka.*

5. *Ba ta yi abín da ba ši ke ba daídaí; ba ta nēma abú nāka; ba ta yi fūši ba; ba ta tamáha abú da ši ke mūgu.*

6. *Ba ta yi mūrna da abín da mārasgáskia, saí tana yīn mūrna da gáskia.*

7. *Dúka tana kaí, dúka tana yírda, dúka tana tamáha, dúka tana džīmri.*

8. *Soyēya ba ta da kārua; áma kò anabántši, ši kāre, kò hálši, ši yi kúrum, kò sáni, ši wútše.*

9. *Doṅ nuna sáni da šāši, da muna yīn anabántši saí da šāši.*

10. *Áma kadán abín da ši ke tšíke ši záka, sāanan abín da ši ke ga šāši zāakaúdaši.*

11. *Túnda ni ke yāro, na yi magána káman yāro, da na sáni káman yāro, da na tūna káman yāro, áma da na kāwa mútum babá, na béri abúbua na yārantši.*

12. *Doṅ yánzu fa muna gáni ga madūbi ga kāri magána, áma sāanan fúska da fúska. Yánzu fa muna sáni saí da šāši, áma sāanan ni sáni kámada ni kuá asáni.*

13. *Áma yánzu fa yírda, tamáha, soyēya, wodánda úku su dadé, áma maifīnsu dúka, soyēya ta ke.*

---

*KU bī haínya ta soyēya. Ku nēma kĕaútaí na fatalūa, áma goŭma doṅ ku īya yīn anabántši.*

2. *Doṅ ši da šina fadí da hálši šina yīn magána ba ga mútane ba saí ga Alla, doṅ babu kōura da šina džīnsa, saí šina yīn magána da ašīri ga fatalūa.*

3. *Áma ši da šina yīn anabántši šina fadí abín da aṅfāni ga mútane, ya galgadánsu da ga saínyin zútšiānsu.*

4. *Áma ši da šina yīn magána da hálši šina yīn abín da nāgarí ne nakānsa, áma ši da šina yīn anabántši šina yīn abín da aṅfāni ga žēmāa.*

5. *Áma ina sō ku dúka ku yi magána da hálši, áma goŭma ku yi anabántši. Doṅ ši da šina yīn anabántši ya fīši da šina yīn magána da hálši, saídaí akoí wóni dagá nan, da ši ke īya ši wāye, doṅ žēmāa ta sāmi aṅfāni.*

6. *Áma yánzu, yāṅūwāna, kadán ni záka garēku da yīn magána da hálši, wóni aṅfāni ni bāyés garēku, kadán ni ban yi magána da ku, kò da gōdua kò da sáni kò da anabántši kò da kōya?*

7. *Hákanan kuá abúbua da babu raí suna bāda kāra, kò ši ke algaíta kò gúrumi, áma saí akoí kāra dabám da suna bāda, kāka su sáni abín da suna būsa kò da suna kídi?*

8. *Doṅ kadán kakāki šina bāda kāra da ba asánsantši ba, wanēne zāši šīra ga yāki?*

9. *Hákanan ku kuá kadán ba ku bāda dagá hálši magána abūde, kāka su sáni abín da akatšēda ši? Doṅ kuna yīn magána ga hiska.*

10. *Aí, akoí īrin kāra dayāwa a tšíkin dūnia, da babu abín da ba ši ke da kāra.*

11. *Áma fa kadán ni ban sáni ba kárīfin kāra ni kāwa ga maimagána bāko, da ši kuá da šina yīn magána, ši kāwa bāko garēni.*

12. *Hákanan ku kuá, doṅ kuna sō ku sāmu kĕaútaí na fatalūa, ku nēmasu sábada aṅfāni ga žēmāa doṅ ku fāye.*

13. *Doṅ wónan ši da šina yīn magána da hálši, ši yi adúa doṅ awāyeši.*

14. *Doṅ kadán ni yi adúa da hálši fatalūata ta yi adúa, áma sánina ba ši ke da aṅfāni.*

15. *Minēne fa ši ke? zāni yīn adúa da fatalūa, áma zāni yīn adúa kuá da sáni, zāni yīn wāka da fatalūa, áma zāni yīn wāka kuá da sáni.*

16. *Áma kaí kadán ka sā albérka da fatalūa, kāka ši da ši ke zámne dagá wūrinsu, da ba su sánsantše ba, kāka ši tše: Ȧmin, bāya ga albérkānka, kadán ba ši sáni ba abín da kana tšéwa?*

17. *Doṅ kaí fa, ka yi albérka kwaraí, áma na-wóni ba ši ke da aṅfāni.*

18. *Ṅa gōde ma Allana, doṅ ina yīn magána da hálši na fīsu dúka.*

19. *Saí a tšíkin zēmāa ina sō en yi magána bial da asánsantšēsu, doṅ en kōya ma wodánsu ya fī yīn magánganú dubu da hálši.*

20. *Yāṅūwāna, kadá ku kāwa yāra da dubāra, áma da mugúnta, saí da dubāra ku kāwa tšikáku.*

21. *A tšíkin dōka arubútaši: da hálši dabám da da lēba dabám zāni yīn magána da wónan mútane, da hákanan kuá ba su sáni ba, Obangīži ya tše.*

22. *Doṅ wónan hálši šaída ta ke ba ga māsuyírda ba,*

*saí ga marāsayírda, áma anabántši ba ši ke ba ga marāsayírda saí ga māsuyírda.*

23. *Yánzu fa kadán žēmāa dúka ta tāru wūri daía, da dúka suna yīn magána da hálši, áma en mútane da ba su sáni ba, da ba su ke ba yírda su šíga, ba su tše ba: wawáye ku ke?*

24. *Áma kadán dúka suna yīn anabántši, da wóni mútum da ba ši ke da yírda, kò da ba ya sáni ba ši šíga, akāšīēši da dúka, ayī šēriāsa da dúka.*

25. *Da hákanan ašírin zútšiānsa anagāyaši, da hákanan šina fādua ga fuskānsa, ši yi adúa ga Alla, šina fadí Alla šina a tšíkinku da gáskia.*

26. *Kāka fa ši ke? Yāṅūwāna, kadán kun tāru, kōwané šina da wakānsa šina da koyānsa, šina da halšínsa šina da gayānsa šina da wāyewānsa. Ku béri abú dúka ayīsu dómin aṅfanīnku.*

27. *Áma en wóni šina sō ši yi magána da hálši, saí biú biú kò úku úku su yi háka, da kōwanēnsu a wūrínsa, áma daía da šina wāyewa.*

28. *Áma kadán babu maiwāye dagá nan ši yi kawoí a tšíkin žēmāa, ši yi magána ma kānsa da ma Alla.*

29. *Saí anabāwa biú kò úku su yi magána, da wodánsu su yi šēria.*

30. *Áma kadán ga wóni wónda ši ke zámne dagá nan ayī gāya mása, sāanan nafāri ši yi kawoí.*

31. *Doṅ ku dúka kuna īya yīn anabántši, kōwa ga wūrinsa, doṅ su dúka su kōyo, da su dúka afōrēsu.*

32. *Da fatulū na anabāwa suna biye anabāwa.*

33. *Doṅ Alla ba Alla na dúmi ne, saí na lāfia, kámada ši ke a žēmāa dúka na adīni.*

34. *Mātānku su yi kawoí a tšíkin masalátši, doṅ ba abāda músu ba su yi magána, saí su dži kámada dōka kuá ta tše.*

35. *Áma kadán su sō su kōyo wóni abú, su tambāya māzānsu tšíkin gída; doṅ ba daídaí ba ši ke ga māta su yi magána a tšíkin masalátši.*

36. *Kò magánan Alla ta fíto dagá garēku? Kò saí garēku kādaí ta zo?*

37. *Áma kadán kōwa šina tamáha ánabi ne, kò da fatalūa ne, ši sáni abín da na rubúta hakúmtaí na Obangīži su ne?*

38. *Áma kadán kōwa baí sō ši sáni, ku bérši da rāšin sáni.*

39. *Doṅ wónan, yāṅūwāna, ku nēma anabántši, da yīn magána da hálši, kadá ku hána.*

40. *Áma ku béri kōminé ayīši sosaí da daídaí.*

---

*Kaí Nagōma ša Bíal. XV.*

*ÁMA ina sō ku tūna, yāṅūwāna, da Labāri Nāgarí, wónda na yi máku wāzu, wónda ku kuá kuka sāmu, ga wónda ku kuá kuna tsāya.*

2. *Da ga wónda kuá anatšetšiēku en ku rīke magána nga, da na yi wāzu garēku, saídaí yírdānku ši sáma bánza.*

3. *Doṅ na bāda máku dafāri abín da nika sāmu, doṅ Kristu ya mútu sábada zūnúfaímu, kámada Letāfi ya tše;*

4. *Da ambísneši, da ya tāši kumá ga rāna taúku, kámada Letāfi ya tše.*

5. *(Da ya nūna kānsa ga Kēfa) kò: Da aṅganēši da Kēfa, bāya ga wónan da nagōma ša biú.*

6. *Bāya ga wónan aṅganēši da kanōni, da sun fī dāri bial sāo daía; dayāwansu suna zámne dagá nan har ga yánzu, áma wodánsu súnka béritši.*

7. *Bāya ga wónan aṅganēši da Yakubu, dagá bāya nan da manzánai dúka.*

8. *Bāya gxrēsu dúka kámada ga haífua da ba ta nīna ba aṅganēši da ni kuá. (Kò. Da bāyan dúka akaganēši da ni kuá káman wóni da akahaífēši ga lókatši ba daídaí ba).*

9. *Doṅ ní aúta na manzánaí ne, da ni ba kámata ba akirāni manzáni, doṅ na kāyes žēmāa ta Alla. (Kò doṅ na bī da mugúnta žēmāan Alla).*

10. *Áma da žīṅkaín Alla ni ne abín da ni ne, da žīṅkaínsa garēni ba bánza ba ši ke. Doṅ na yi aíki na fīsu dúka, áma ba ni ba saí žīṅkai na Alla, wónda ši ke tāre da ni.*

11. *Doṅ wónan kò ni kò su hákanan muna yīn wāzu, da hákanan kuá kuna yírda.*

12. *Áma kadán Kristu anayīn wāzunsa, doṅ ya tāši dagá matátu, kāka fa wodánsu dagá garēku suna tšéwa: babu tāši ne dagá matátu?*

13. *Áma kadán babu tāši dagá matátu Kristu ba ya tāši ba.*

14. *Áma kadán Kristu ba ya tāši ba, wāzamu fa bánza ne, da danganānku kuá bánza ne.*

15. *Da āsamēmu kuá māsušaídan kāria na Alla, doṅ mun kāwo wónan šaída dagá Alla, doṅ ya tāšiē Kristu, wónda ba ya tāsása ba, kadán matátu ba su tāši ba.*

16. *Doṅ kadán matátu ba su tāši ba, Kristu kuá ba atādaši ba.*

17. *Áma kadán Kristu ba atādaši ba, danganānku bánza ne, har ga yaú (yánzu) kuna zámne a tšíkin zūnúfaínku;*

18. *Da su kuá da su yi bérītši ga Kristu (agbásasu) sun gbátu.*

19. *Kadán dagá tšíkin raí·wónan kādai muna sā zútši-āmu ga Kristu talaútšimu ya fī na mútane dúka.*

20. *Áma yánzu Kristu ya tāši dagá matátu, da ya sáma dīa-tafāri na māsubérītši:*

21. *Doṅ kámada dagá mútum daía mūtua ta zo, hākanan kuá dagá mútum tāšin matátu:*

22. *Doṅ kámada dómin Adam dúka su mútu, hákanan kuá dómin Kristu dúka zā ayīsu da raí.*

23. *Áma kōwané dagá nāsa wūri: Kristu nafāri, sāanan su da su ke na Kristu dagá nūnawānsa.*

24. *Sāanan makāri, da zāši bāda saraútan Alla ga Oba, da zāši kawásda saraúta dúka, da īko dúka da kárīfi.*

25. *Doṅ ši daí zāši tšin saraúta har ga wónan lótu, da ši sā abōkaín gába dúka dagá kalkāšin kafáfūnsa.*

26. *Áma abōkin gába na bāya da zā akawásdaši mūtua tše.*

27. *Doṅ abúbua dúka ya sāsu dagá kalkāšin kafáfūnsa. Áma kadán ya tše, abú dúka suna dzīnsa, asánši ba ši ba wónda ya sā dúka su dzīnsa.*

28. *Áma kadán dúka zāsu dzīnsa, sāanan Dā kuá, ši da kānsa zāši dzīnsa, wónda ya yi dúka su dzīnsa, doṅ Alla ši ke dúka a tšíkin māsudúka.*

29. *Kò mī zāsu yī su da aṅyī másu batisma ga wūri na matátu (dómin matátu) kadán matátu ba su tāši ba. Dómi fa anyī másu batisma dómin matátu?*

30. *Dómi mu kuá mu ke tsāya a tšíkin azāba kōwoné lótu?*

31. *Aínin, da ga murnānku, wónda ni kedaši dagá Kristu Īsa, Obangīžimu, ina mútua kōyaúše.*

32. *Kadán na yi fatá da bisāšen dāži káman ādan mútum dagá bírnin Efesu, wóne aṅfāni garēni, kadán matátu ba su tāši ba? Mu tši, mu ša, doṅ gōbe mu mútu.*

33. *Kadá ku yi mántua, magánganú mīagu suna gbáta háli nāgarí.*

34. *Ku fálka kwaraí, da kadá ku yi zūnúfi, doṅ wodánsu ba su ke da sánin Alla, ga kūmiānku na fadí wónan.*

35. *Áma wóni ši kan tše: kāka matátu anatādasu, da da wóne džíki su zo?*

36. *Kaí wāwa! abín da kaí kana šípka ba anayīnsa da raí saí ya mútu.*

37. *Da abín da kana šípka ba ka šípka ba džíki naṅ wónda ši sáma saí kwāra tsálka, wotakīla na alkáma kò na wóni īri.*

38. *Áma Alla zāši bāda mása džíki kámada ši ke sō, da ga kōwoné īri džíki nāsa.*

39. *Nāma dúka ba nāma daía ne, áma nāma na mútum wóni ši ke, da wóni nāman bisāše ši ke, da wóni na kīfi da wóni na zúnsuāye ši ke.*

40. *Da akoí džíkūna na Aldžāna, da džíkūna na kāsa, áma yābo na Aldžāna dabám ši ke, da na kāsa dabám ši ke.*

41. *Doṅ akoí wóni yābo na rāna, da wóni yābo na wāta, da wóni yābo na tamrāru, doṅ tamrāro daía dabám ši ke dagá wóni tamrāro da yābo.*

42. *Hákanan kuá tāši na matátu. Anašípkaši abín da rúgba, anatāda ši abín da babu rúgba.*

43. *Anašípka abín da babu gírīma, anatayēsua abín da yābo; anašípka abín da lalafántši, anatayēsua abín da kárīfi.*

44. *Anašípkaši džiki da kūrua, anatayēsua džíki da fatalūa. Akoí džíki da kūrua da akoí džíki da fatalūa.*

45. *Hákanan kuá anarubútaši: mútumé nafāri, Adam, kūrua da raí ši ke, Adam nabāya fatalūa da ya yi raí ši ke.*

46. *Áma ši da ši ke da fatalūa ba nafāri ba ši ke, saí ši da kūrua, da bāya garēsa ši da ši ke da fatalūa.*

47. *Mútumé nafāri dagá kāsa na kāsa ši ke, mútumé nabiú Obangīži dagá Aldžāna ši ke.*

48. *Kámada ši da na kāsa ši ke, hákanan su kuá da na kāsa su ke, da kámada ši da na Aldžāna ši ke, hákanan su kuá, da na Aldžāna su ke.*

49. *Da kámada mu munka kaí káma nāsa, da ši ke na kāsa, mu mu kaí kuá káma nāsa da ši ke na Aldžāna.*

50. *Áma wónan na fadí, yāñūwāna, nāma da žīni ba su īya ba su sāmu saraútan Áldžāna; kò abín da rúgba ši sāmu abín da babu rúgba.*

51. *Dūba, ni fadí maku abín da aširin, mu, ba mu dúka ba zāmu berītši, áma mu dúka zā asāwoyamu.*

52. *Nan da nan dagá kiptawán īdo dagá kakáki nabāya. Doñ kakáki ši yi kāra, da matátu atāšiēsu da babu rúgba, da mu zā arīkedamu.*

53. *Doñ abín da rúgba nan ši daí ši sā abín da babu rúgba, da abín da mūtua, ši sā abín da babu mūtua.*

54. *Áma kadán abín da rúgba ši ka sā abín da babu rúgba, da abín da ši ke da mūtua ši ke sā abín da babu mūtua, sāanan ši sáma abín da arubútaši; mūtua anahadiēta da anasāra.*

55. *Ke mūtua énna karīnki ši ke, ke lāhīra énna nasāranki ta ke?*

56. *Áma kārin mūtua zūnúfi ne, da kárīfin zūnúfi dōka ne.*

57. *Ku gōde ma Alla wónda ya bāmu nasāra dagá Obangīžimu Īsa Kristu.*

58. *Doṅ wónan, yāṅūwāna, da ni ke sō, ku kawásda kárīfi, da ba amōsaku ba, ku fāye ga aíkin Obangīži kōyaúše, doṅ ku sáni aikínku ga Obangīži ba da bánza ba ši ne.*

---

## *Kaí Nagōma ša Šída. XVI.*

*ÁMA sábada tāruán kúrdi ga mútane adīni, kámada na fadí ga Žēmāa a Galatia, hákanan kuá ku ku yi.*

2. *Dagá kōwotše rāna ta Aldžīma kōwanēnku ši sā ga wōšēnsa tārawa kámada ši gáme, kadá na záka kāna ku fāra tārawa.*

3. *Áma kadán na záka garēku su dúka da kunka zabēsu da tákarda ni aikēsu tāre da kĕaútaínku su kaísu ga Algudūsa.*

4. *Áma kadán daídaí ši ke ni kuá ni táfi, da su su táfi táre da ni.*

5. *Áma ni záka garēku da zāni wútšewa tšíkin Makedonia, doṅ ga tšíkin Makedonia zāni wútše.*

6. *Áma wotakīla ni dadé dagá garēku ga lótu kādán, kò ni šīda da ku dagá básara, doṅ ku yi mani rákia dagá énda zāni táfia.*

7. *Doṅ ba ni sō en ganínku yánzu ga wútšewāta, doṅ ina tamáha zāni zámne tāre da ku lótu kādán, en Obangīži šina (sō) yírda.*

8. *Áma ni zámne dagá Efesu har ga rāna ta Pentecosti. (Wóda ta ke rāna ta hámsin dagá rānan tāšin Obangīžimu dagá matátu).*

9. *Doṅ kōfa babá da kĕāo akabūdeši gabá garēni, da abōkain gába dayāwa su ke.*

10. *Áma kadán Timoti ya záka, ku gáni ši zámna tāre da ku babu tsōro, doṅ šina yīn aíkin Obangīži, kámada ni kuá.*

11. *Kadá kōwa fa ši rēnaši, saí ku yi mása rákia da lāfia, doṅ ši záka garēni; doṅ ina širānsa tāre da yāṅūwāna.*

12. *Áma sábada Apolu, dānūwāna, na fadá máku, na fōrāši kwaraí ši záka garēku tāre da kanōni, áma ba ya sō ya záka yánzu, saí zāši zákua kadán šina da lótu daídaí.*

13. *Ku yi tsāra, ku tsāya ga dangána, ku sáma káman namīži, ku sáma da kárīfi.*

14. *Áma abúbua dúka ku yīsu da soyēya.*

15. *Áma ina fōrēnku, yāṅūwāna, ku sáni gídan Stefana, doṅ dūa tafāri, (nāsu da suna yírda) su ke a tšíkin Akaya, da sun bāda kānsu ga bārantáka na māsuadīni.*

16. *Doṅ ku džīnsu, da ku džī kōwa da šina tāyamu da yīn aíki.*

17. *Áma ina yīn mūrna da zákuan Stefana, da na Fortunata, da na Akaíku, doṅ sunka yi máni abín da na sōku ku yi.*

18. *Doṅ suka sā zútšiāta tāre da zútšiānku da dādi. Doṅ wónan ku sán'su da su ke háka.*

19. *Žēmāa ta Ašia suna gaídaku. Akwila da Priskila tāre da žēmāa wóda ta ke a tšíkin gidānsu, suna gaídaku kwaraí dagá Obangīži.*

20. *Yāñūwāna dúka suna gaídaku. Ku gaída džīūnānku da tsōsa ta adīni.*

21. *Gaisua tāwa ni Paulu da hánuāna.*

22. *Kadán kōwa ba ši sō ba Obangīži Īsa Kristu, azūwāgeši, maranada.*

23. *Žīnkai na Obangīši Īsa Kristu ši sáma tāre da ku.*

24. *Soyēyata ta ke tāre da ku dúka dagá Kristu Īsa. Amin.*

¶ *Wotīka tafāri ga Korintiāwa anrubútaši dagá Filipi da Stefana, da Fortunatu, da Akaíku, da Timoti.*



# WOTĪKA NABIÚ NA PAULU GA KORINTIĀWA.

---

*Kaí Nafāri. I.*

*PAULU, manzáni na Īsa Kristu da yírdan Alla tāre da Timoti, dānūwa, ga žēmāa ta Alla wóda ta ke a tšíkin Korintu, tāre da māsuadīni dúka, wodánda su ke tšíkin Akāya dúka.*

2. *Žīnkaí garēku da lāfia dagá Alla, Obāmu, da dagá Obangīži Īsa Kristu.*

3. *Albérka ga Alla kò ga Obā na Obangīžimu Īsa Kristu, Obā na taúsāyi da Alla na dādi dúka.*

4. *Wónda šina sāmu mu džī dādi ga wohálamu dúka, doň mu kuá mu īya, mu sāsu su džī dādi ga wohalānsu dúka da wónan dādi, da akasāmu džīn dādi dagá Alla.*

5. *Doň kámada wohála na Kristu ta tāru a tšikínmu, hákanan kuá dādimu ši tāru dagá Kristu.*

6. *Kò fa muna da wohála sábada dādinku, da tšētōnku ši ne, doň ku sāmu kárīfi en džímri da haňkūri wohála nan, wóda mu kuá muna džímri, kò mu sāmu dādi sábada dādinku da tšētōnku ši ne.*

7. *Áma tamáhamu sábada ku da kárīfi ta ke, doň mu sáni, doň, kámada ku ke da abūta tāre da wohála, hákanan kuá tāre da dādi.*

8. *Doň ba mu sō ba, yāňūwāna, ku sáma da babu sáni sábada wohálamu, da ta kāmamu dagá tšíkin Ašia, doň dagá tšan akawohálšīēmu ya fi kárīfimu, hákanan muka fitásda tamáha kò na raímu.*

9. *Aínin, mu ke da ga kaímu ámsawa ta mūtua, doň kadá mu sā zútšia ga kaímu, saí ga Alla, wónda ya tāda matátu.*

10. *Wónda ya kwátšemu dagá mūtua háka, da ši zāši kwátšemu, ga wónda muka sā zútšiāmu, doň ši kwátšemu kumá.*

11. *Kadán ku kuá kuna tāyamu da aduānku, doň dagá aduāwa ta mútane dayāwa, sábada kēaúta da ambāda múna, mútane dayāwa su yi gōdia sábadamu.*

12. *Áma abín da mūrnamu ke nan, šaída ta tunānimu, doň da zútšia abūde tāre da gúskian Alla, ba da dubāra ta nāma, saí da žīnkain Alla, muka yīn yāwo a tšíkin dūnia, da gabá ga dúka dagá tsakāninku.*

13. *Doň ba mu rubúta máku wóni abú, saí abín da kun*

*yi karátu kò da kun sáni, áma ina tamáha kuá zāku sán'su har ga makāri.*

14. *Kámada ku kuá dafāri kuka sáni, doṅ abín da múrnānku mu ke, kámada ku kuá nāmu a tšíkin rāna ta Obangīži Īsa.*

15. *Da dagá tšíkin wóṅga hakīka ina sō en záka garēku dafāri, doṅ ku sāmu aṅfāni nabiú.*

16. *Dagá garēku ni wútže ga Makedonia, doṅ ni kōmo kumá dagá Makedonia garēku, da ku kuá ku yi máni rákia ga kāsan Yudia.*

17. *Áma fa da ni ke sō wónan abú, ba na yi háka ba da zútšia bánza? Kò abín da ni ke sō en yi, na yīši kámada na nāma? Doṅ akoí dagá garēni: tò, tò, kò, āa, āa?*

18. *Áma da gáskian Alla, magánamu garēku ba ta ke: tò ko āa.*

19. *Doṅ Dān Alla, Īsa Kristu, wónda akafadí garēku dagá garēmu, dagá garēni da Silfanu da Timoti ba ši ba, tò ko āa, saí tò ši ke garēsa.*

20. *Doṅ magánganú na Alla dúka dagá garēsa, tò su ke, doṅ wónan kuá dagá garēsa, Amin, ga yābon Alla dagá garēmu.*

21. *Áma ši da šina karifámu tāre da ku dagá Kristu, da ši wónda ya žāfemu, Alla ši ne.*

22. *Da ši kuá ya sā sūnānsa bisa garēmu, da ya bāda múna kuá šínginan fatalūa a tšíkin zútšiāmu.*

23. *Áma ina kirá ga Alla ši kāwo šaída ga zútšiāta, doṅ sábada gāfărānku ba na záka ga Korintu har ga yánzu.*

24. *Ba doṅ mu tši saraúta bisa ga yirdānku, saí en tāya ku, doṅ mu ke mūrna tāre da ku, doṅ saí da yírda kuna tsāya.*

---

*ÁMA na yi šāwŏra da kaína, ba ni sō en záka garēku kumá da naūyin zútšia.*

2. *Doṅ kadá en sāku ku dži̅ taúsaí, wanēne ši da ši sāni dži̅n mūrna, saí ši da akasāši dži̅n taúsaí dagá garēni?*

3. *Da na rubúta máku wónan abú, kadá ni ke da taúsaí da ni ke zákua dagá garēsu, dóminsu ni sō en sāmu mūrna, doṅ ina yírda da ku dúka, doṅ mūrnata mūrna nāku dúka ta ke.*

4. *Doṅ da wohála tāre da taúsaín zútšia na rubúta garēku da hāwayē dayāwa, ba doṅ en sāku ku dži̅ taúsaí, saí doṅ ku sáni soyēyata da ni ke da dayāwa ga ku.*

5. *Áma kadán kōwa ya bāda taúsaí, baí bāda máni ba taúsaí, saí da šāše, kadá em bāda laífi garēku dúka.*

6. *Palása nan, da ambāda mása dagá dayāwānku, ya ísa.*

7. *Da yánzu ya fi̅ ku yi mása gāfēra, doṅ ku sā mása dūlin zútšia, kadá ahadīēši da dayāwan gbátšin zútšia.*

8. *Doṅ wónan ina rōkēku, ku góda mása soyēyānku.*

9. *Doṅ sábada wónan na rubúta, doṅ en sáni šaídānku, kò ku dži̅ ga abúbua nan dúka.*

10. *Ši ga wónda ku yi gāfēra, ni kuá nina yāfe mása, doṅ kadán ni yāfe kōmi ga wónda ni yāfe, sábada ku ni yāfe ga wūrin Kristu.*

11. *Kadá Šaútan ši sāmu nasāra bisa da mu, doṅ mu ba mu ke babu sáni na wāyōnsa.*

12. *Áma da na záka ga Troásda, doṅ en yi wāzu Labāri Nāgarí na Kristu, da kōfa akabūde máni dagá Obangi̅zi,*

13. *Ni ba ni ke da saínyin zútšia ba, doṅ ban gáni ba Titu, dānūwa, áma da na tše másu: saí wóta rāna, na táfi ga Makedonia.*

14. *Áma mu gōde ma Alla, wónda ya bāda múna nasāra kōyaúše dagá Kristu, da ya gōda kámšin sáninsa dagá garēmu a tšíkin wurāre dúka.*

15. *Doṅ mu ne ga Alla dādin kámšin Kristu ga wodánda da antšetšēsu, da ga wodánda da su gbátu.*

16. *Ga daía kámšin mūtua ga mūtua, da ga daía kámšin raí ga raí. Da wāne da ši ke īsa ga wodánan abúbua.*

17. *Doṅ mu ba mu ke ba kámada dayāwa, wodánda suna gbáta magánan Alla, saí da zútšia sēke, da kámada na Alla, gabá ga fúskan Alla muna yīn magána na Kristu.*



## *Kaí Naúku. III.*

*MU fāra kumá mu bāda gírīma ga kaímu? Kò mu sō mu sāmu wotīkan kĕāon háli (lāya) garēku, kò mu sāmu wotīkan kĕāon háli dagá garēku?*

2. *Wotīkamu ke ne arubúta a tšíkin zútšiāmu, asánši da karátu dagá mútane dúka.*

3. *Abayēna, doṅ ku ke wotīka na Kristu ayīši dagá garēmu, arubúta ba da adōwa, saí da fatalūa maidaraí, ba a tšíkin ālo na duāsu, saí a tšíkin ālon zútšia na nāma.*

4. *Áma hakīka wónan muna da ši sábada Kristu ga Alla.*

5. *Ba doṅ mu īya da kaímu mu tūna da kōmi da kaímu saí kámatšīmu dagá Alla ši ne.*

6. *Wónda ya yīmu mu kāwa bārua māsuāsa na sābon alwāši, ba na tákarda saí na fatalūa, doṅ tákarda tana kašīēwa, áma fatalūa tana yīn raí.*

7. *Áma kadáṅ bārantáka ta mūtua, anrubúta da anyénke tšíkin duāsu tana da háske háka, doṅ yāyan Israēli ba su īya ba su dūba fúskan Mūsa sábada yāwan háske na fúskānsa, wónda ya wútše,*

8. *Kāka goūma fa bārantáka ta fatalūa ta fīta da háske?*

9. *Doṅ kadáṅ bārantáka ta kayēsua tana da yābo, goūma fa bārantáka ta gáskia ta fīta da dayāwan yābo.*

10. *Doṅ kò abín da ši ke da yābo dagá wūrínsa ba ši ne yābo nan, sábada wónan yābo da ya fīta dayāwa.*

11. *Doṅ kadáṅ abín da šina wútšewa šina da yābo, aínin goūma abín da šina zámne šina da yābo.*

12. *Áma doṅ muna da wónan tamáha muna yīn magána abūde.*

13. *Da ba háka ba kámada Mūsa, da ya sā marūfi gabá ga fúskānsa, kadá yāyan Israēli su gáni makūri na abín nan da šina wútševa.*

14. *Áma zútšiānsu ankaftšiēsu, doṅ har ga rāna wónan marūfi nan šina zámne bisa ga karátun zōfon Letāfi da ba akāwásdaši ba, doṅ saí dagá Kristu kādaí akāwásdaši.*

15. *Áma har ga rāna nan da suna karátu dōkan Mūsa, marūfi nan asāši bisa ga zútšiānsu.*

16. *Saí kadáṅ su kōma ga Obangīži, marūfi zā akāwásdaši.*

17. *Áma Obangīži fatalūa nan tše, da énda fatalūa ta Obangīži ta ke, dagá nan diyaútše ši ke.*

18. *Áma mu dúka muna dūbi da fúska wóda ba arūfēta ba, kámada dagá tšíkin madūbi, yābon Obangīži anasākemu anarīkidamu ga káma wónan dagá yābo ga yābo, kámada dagá fatalūa ta Obangīži.*

---

*DON wónan fa doṅ muna da bārantáka wónan, da kámada muka sāmu taúsaí, ba mv gāši ba.*

2. *Áma mun kī abú na áširi na kūmia, ba mu yi yāwo ba da wāyo; da magánan Alla ba mu žūyata da kāria, saí da gōdua ta gáskia mu nūna kaímu ga tunānin mútane dúka gabá ga fúskan Alla.*

3. *Áma kadán Labārimu Nāgarí arūfēši, arūfēši garēsu da sun gbátu.*

4. *Ga wodáne Alla na dūnia nan ya makáftše háṅkalīnsu, wodánda ba su yírda ba, doṅ kadá háske na Labāri Nāgarí na Kristu, wónda ši ne káman Alla, ši hásku tšikínsu.*

5. *Doṅ ba mu yi wāzu ba da kaímu, saídaí Kristu Īsa, Obangīži, da kaímu bāruānku sábada Īsa.*

6. *Doṅ Alla wónda ya hakúmta háske ši hásku dagá tšíkin dūfua, ya háska ga tšíkin zútšiāmu, doṅ ši bāda háske na sánin yābon Alla dagá tšíkin fúska ta Īsa Kristu.*

7. *Áma muna da dūkia nan a tšíkin tūlu na yímbu, doṅ gírĭma da īko ši sáma na Alla, da ba na nāmu ba.*

8. *Muna da wohála a kōwoné wūri, áma ba mu da ba gbátšin zútšia, muna da alāla, áma ba mu yi ba zútšia biú;*

9. *Akōramu, áma ba abérmu ba ga kaímu, da fādin zútšia, áma ba akášiēmu ba.*

10. *Kōyaúše muna kaí ya džíkimu mūtua ta Obangīži Īsa, doṅ raín Īsa kuá anūnaši ga džíkimu.*

11. *Doṅ mu da mu ke da raí anabādamu kōyaúše ga mūtua sábada Īsa, doṅ raín Īsa kuá abayēneši kuá ga nāmamu na mūtua.*

12. *Hákanan fa mūtua tana yīn aikínta ga tšikínmu áma raí ga tšikínku.*

13. *Mu da mu ke da fatalūa daía ta yírda, kámada akarubútaši, na yírda, doṅ wónan na fadí, mu kuá mun yírda, da doṅ wónan mu fadí.*

14. *Doṅ mu mu sáni, ši, wónda ya tāda Obangīži Īsa, ši tāda mu kuá dagá Īsa, da ši tsaíšiēmu tāre da ku.*

15. *Doṅ abúbua dúka sábada ku su ne, doṅ sábada gōdia ta mútane dayāwa, žinkaínsa babá ši kāru ga yābōnsa.*

16. *Doṅ wónan ba mu gāši ba, áma kōda mútumému nawōše ya gbátše, mútumé nan natšíki anayīši sābo dagá rāna ga rāna.*

17. *Doṅ wohálamu da ba ta da naūyi, wóda ta ke saí da lótu kādán, tana yi muna gírīma babá da ga hal ábada.*

18. *Túnda ba mu dūbi ba ga abúbua da anagáninsu saí ga abúbua da ba aganēsu ba. Doṅ abúbua da aganēsu na lótu su ne, áma abúbua, da ba aganēsu ba na hal ábada su ke.*

---

## *Kaí Nabial. V.*

*DOṄ mu sáni kadán gídamu na lēma da nā kāsa agbátaši, muna da gída dagá Alla, gída da ba anyīši ba da hānu, da hal ábada a tšíkin Aldžāna.*

2. *Doṅ dagá tšíkin wónan muna yīn āžīan zútšia, da mu sō arīgantšēmu da gídamu, wónda ši ke dagá Aldžāna.*

3. *Kōda yánzu doṅ arīgantšēmu, ba zā asāmēmu ba wōfi.*

4. *Doṅ mu da mu ke zámne tšíkin lēma nan muna yīn āžīan zútšia da naūyimu, ba doṅ sábada mu sō atubēmu, saí rīgamu asā muna, doṅ abín da ši ke na mūtua ahadīēši da raí.*

5. *Áma ši da ya šīriyēmu da wónan abú Alla ne, wónda ya bāda muna kuá šíngina ta fatalūa.*

6. *Doṅ wónan fa kōyaúše muna dzīn dādi, doṅ mun sáni túnda muna zámne ga dzíkimu, muna nēsa dagá Obangīži.*

7. *Doṅ da yírda muna yīn yāwo ba da gáni ba.*

8. *Áma muna dzīn dādin zútšia, da mu sō kuá mu yi nēsa dagá dzíki, da mu yi kúsa ga Obangīži.*

9. *Doṅ wónan fa muna yīn kokāri, kò mu ke ga tšíkin gída, ko (wōše) muna yāwo háka, da mu gamēši.*

10. *Doṅ saí mu dúka mu gōda kaímu gabá ga mazámni šēria na Kristu, doṅ kōwa ši sāmu ga dzikínsa abín da ya yi, kò ši ne nāgarí kò mūgu.*

11. *Doṅ mu fa da muna sáni tsōron Obangīži (sábada šēria) muna lalāše mútane, áma mu asán'mu ga Alla, da ina tamáha ku kuá ga túnanīnku ku sán'mu.*

12. *Ba mu mu kāwo ba kaímu kumá, saí mu bāyés garēku wūri, doṅ ku yi yābo sábada mu, doṅ ku sāmu abú na ámsawa su, da su ke yīn yābo ga fúska ba ga zútšia ba.*

13. *Doṅ kadán mu ne babu háṅkali, ga Alla ši ne, kò kadán muna da wāyo, garēku ši ne.*

14. *Doṅ sō na Kristu šina dārimému, doṅ káman háka muna yīn šēria: kadán daía ya mútu sábada dúka, hákanan kuá dúka sun mútu;*

15. *Da ya mútu sábada dúka, doṅ su da su ke da raí ba su yi raí kumá ga kānsu, áma ga ši, wónda ya mútu sábada su, da ya tāši kumá.*

16. *Doṅ wónan kuá fa dagá yánzu, ba mu sáni ba kōwa kānda nāma, da kōda muka sáni Kristu kānda nāma, áma dagá yánzu, ba mu sán'ši ba kumá.*

17. *Doṅ wónan fa kadán kōwa ši ke ga Kristu ši ši ne sābon halítši, abú na zōfi sun wútše, dūba, abú dúka sun kāwa sābi.*

18. *Áma abúbua nan dúka dagá Alla su ne, wónda ya gámamu da dādi ga kānsa da Īsa Kristu, wónda ya bāda muna bārantákan gámua.*

19. *Ši ne doṅ Alla ši ne ga Kristu, šina gámua dūnia ga kānsa, ba ya lesāfi másu zūnúfaínsu, da ya tāda gabá garēmu magána ta gámua.*

20. *Ga wūrin Kristu fa mu manzánai mu ne, kámada Alla šina fōrēku da mu, muna rōkōnku dómin Kristu ku yi gámuān dādi da Alla.*

21. *Doṅ ši da ba ya sáni ba zūnúfi, ya yīši zūnúfi sábada mu, doṅ mu ayīmu gáskia ga Alla sábada ši.*

---

## *Kaí Našída. VI.*

*MU fa da muna yīn aíki tāre muna rōkōnku, kadá ku kárba žinkaín Alla da bánza.*

2. *Doṅ ya tše: ga lótu na daídaí na džíka, da ga rāna ta tšēto na tāyaka. Dūba, yánzu lótu na daídaí ne, dūba, rāna ta tšēto ne.*

3. *Kadá mu bāyés díban kámna ga kōwa, doṅ kadá bārantáka asārata.*

4. *Saí da abúbua dúka mu muna kaímu kámada bāruāṅ Alla, da hankūri dayāwa, da wūya, da rāšin dūkia, da šān wohála,*

5. *Da bulāla, da sarīka, da hargōwa, da aikūki na wūya, da yīn tsāra, da ázumi.*

6. *Da haláltši, da sáni, da džímri, da alhēri, da futalūa ta adīni, da soyēya da babu munafútši.*

7. *Da magána ta gáskia, da īkon Alla, da da kāyan (silken) gáskia ga hānu nadāma da na hānu nahaúni;*

8. *Da sāmun gírīma kò da sāmun kūmia (rāšin gírīma), da da labāri mūgu da labāri nāgarí (da mugūnia magána da magána da kĕāo) kámada su da su ke saída wóni (kámada munafúkaí) áma na gáskia.*

9. *Kámada su da ba asán'su ba, áma asán'su kwaraí, kámada su da zāsu mūtua, da dūba, muna da raí, kámada su da ahásadasu, áma ba akašīēsu ba.*

10. *Kámada su da su ke da zútšia da kāriya, áma da suna džīn mūrna kōyaúše; kámada talakāwa, áma da suna sā mútane dayāwa su sāmu dūkia; kámada su da ba su ke da kōmi, áma suna da abúbua dayāwa.*

11. *Ku Korintiāwa! Bākimu šina būde garēku, zútšiāmu ansāta da gírīma.*

12. *Ba ku da wūri kāramí a zútšiāmu, áma ku kuna da wūri kāramí a hantšínku.*

13. *Yánzu fa ku yi muna kámada muka yi maku (na yi magána kámada ma yāyana) ku yi zútšiāku da gírīma.*

14. *Kadá ku yābe kānku tāre da su da ba su yírdu ba. Doṅ wátše yābua ta ke tsakānin gáskia da mārasgáskia? Kò wátše abūta háske ši ke da da dūfua?*

15. *Da wátše gámua Kristu ši ke da da Bilial? da wóne rābo maiyírda ši ke da ši da baí yírda ba?*

16. *Da wátše abūta masalátšin Alla ši ke da da tsāfi? Doṅ ku ku ne masalátšin Alla daraí, kámada Alla ya tše,*

*ni zámne a tšikínsu, da ni yāwo a tšikínsu, da ni ni sáma Allānsa, da su su sáma mútanēna.*

17. *Doṅ wónan ku ku fitó dagá (garēsu) tšikínsu, da ku ku rába da su, Obangīži ya tše, da kadá ku tába abú da kasāmi, da ni ni sāmēku.*

18. *Da ni ni sáma Oba garēku, da ku ku sáma yāyana, da yāmātata, Obangīži ya tše.*

---

## *Kaí Nabókoi. VII.*

*DOṄ mu, mu ke da alwāši wónan, yāṅūwāṅa, mu wánke kaímu dagá kasāmta dúka ta nāma tāre da ta zútšiā-mu, mu kāre adīni da tsōron Alla.*

2. *Ku sāmēmu, ba mun yi ba laífi ga kōwa, ba mun gbáta ba kōwa, ba mun tši ba kōwa.*

3. *Ni ban tše ba háka garin kāšīēku, doṅ ni na tše dafārī kuna a tšíkin zútšiāmu mu mútu da mu yi raí tāre da ku.*

4. *Da zāfin zútšia búdu na yi magána da ku, háskena šina da gírīma sábada ku, zútšiāta atšíketa da dādi tšíkin wohála dúka na yi mūrna kwaraí.*

5. *Doṅ da munka záka ga Makedonia, nāmamu ba ši sāmu ba fútawa, doṅ mun šā wohála a kōwoné wōše, dagá wōše akoí fatá, dagá tšíki akoí tsōro.*

6. *Áma Alla da ši ke sā zútšiānsu da su dzī gbátšin zútšia su dzī dādi, ya yi zútšiāmu kuá su dšī dādi da zákuan Titu.*

7. *Ba doṅ zákuānsa kādaí ba, áma sábada saínyin zútšia kuá da ya sāmu dagá garēku, da ya fadá múna sōnku da taúsāyinku, da himānku sábadani, doṅ wónan na yi mūrna kwaraí.*

8. *Doṅ kōda na sāku ku dšī taúsāyi da wotīka, ban túba ba, kōda na túba dafāri, doṅ na gáni wotīka nan ta sāku ku dšī taúsāyi ga lótu kādán.*

9. *Yánzu ina dšīn mūrna, ba sábada ku ankasāku dšīn taúsāyi, áma dómi ku akasāku dšīn taúsāyi ga túba, doṅ ku aṅkayīnku dšīn taúsāyi kámada Álla ya sō, doṅ kadá ayī máku kōwoné laífi dagá garēmu.*

10. *Doṅ taúsāyi nan wónda Alla ya sō šina kāwa túba ga tšétua, da ba atúbaši ba kumá, áma taúsāyi na dūnia wónan šina kāowa mūtua.*

11. *Doṅ dūba, wónan taúsāyinku, wónda kun yi kámada Alla ya sō, wóni háṅkali kun sāmu dagá garēsa, aí, wátše ámsa kun yi, aí, wátše kīyēya, aí, wóni tsōro, aí, wóni sō, aí, wátše híma, aí wóne rāma, da abúbua nan kun nūna kānku awānke dagá abín nan.*

12. *Doṅ fa kōda na rubúta máku ba sábadaši wónda ya yi mugūnta nan, kò ši da ya džímri mugūnta, áma doṅ soyēyamu garēku gabá ga fúskan Alla anūnata garēku.*

13. *Doṅ wónan fa mun sāmu saínyi sábada saínyin zútšiāku, aí, kwaraí fa mun dšī mūrna, dómin mūrna ta Titu, da kūruāsa aṅkarīfáfata da ku dúka.*

14. *Doṅ kadán na yi yābo ku da kōmi ga ši, ban dšī ba kūmia, saí kámada mun fadá máku kōmīne da gáskia, kákanan kò da yābamu, wónda na yi gabá ga Titu asāmēši gáske.*

15. *Doṅ sōnsa garēku ya fāye yāwa a tšikínsa, túnda šina túnawa kámada kunka džīnsa ga abúbua dúka; da kámada kunka sāmēši da tsōro da da mākarīkáta.*

16. *Ina yīn mūrna fa, doṅ na yi dangána da ku ga abú kōmi.*

---

## *Kaí Natokós. VIII.*

*YÁNZU fa muna fadá máku, yāṅūwāna! Zīnkaín Alla da ambādaši ga žēmāa na Makedonia.*

2. *Doṅ su da su ke šān wohála da antabátasu da talaútši sun yi mūrna, doṅ su ke īya su tāya másu da zútšia būde.*

3. *Doṅ kānda ikōnsu, na kāwo másu šaída, kò ya fī ikōnsu su ke yírda na kānsu;*

4. *Suna rōkōmu kwaraí mu kárba kĕaútānsu, da doṅ mu daúka ga kaímu aíkin tāya na mútane adīni.*

5. *Da ba kámada munka tamáha ba, saí dafāri suka bāda kānsu ga Obangīži, (da) kāna garēmu da yírdan Obangīži.*

6. *Doṅ wónan mun rōke Titu, doṅ kámada ya fāra aikínsa hákanan kuá ši karē alhēri nan máku.*

7. *Áma kámada kuna da kōmine, yírda, da magána da sáni da háṅkali dúka, da soyēya ga mu ga wónan zīnkaí kuá, ku kāru.*

8. *Ni ban tše ba háka da hakúmta, saí sábada šīri na wodánsu, da doṅ en tábata gáskia ta sōnku.*

9. *Doṅ ku sáni zīnkaí na Obangīžimu, Īsa Kristu, doṅ kōda ši ke da dūkia dayāwa, ya kāwa tálaka sábada ku, doṅ ku dagá talaútšinsa, ku kāwa da māsudūkia dayāwa.*

10. *Da ga abín nan ina bāku dubāra, doṅ šina da kĕāo garēku, da ba suka fāra ba yi kādaí, áma da suna yírda túnda ga šēkarān džia;*

11. *Yánzu fa ku kāre yīn kuá, doṅ kámada akoí šīrin yírda, hákanan akoí kārewa dagá abúbua nan da kuna da su.*

12. *Kadán fa akọí nan yírdan kaí ši yi kĕāo, kānda wónan mútum ši ke da ši, da ba kānda ba, da ba ši ke da ši ba.*

13. *Doṅ ni ba na sō en sā wodánsu su džī dādi, da ku ku šā wohála, saí ku (kāwa) sáma daía.*

14. *Ga lótu nan fa yāwānku ši tāyasu a talaútšinku, doṅ yāwānsu kuá ši tāyaku a talaútšinku, doṅ ku sáma daía.*

15. *Kámada arubútaši: ši wónda ya tāra dayāwa, ba ši da saúra, da ši wónda ya tāra kādán, ba ši sō ba kāri.*

16. *Áma muna gōdewa ga Álla, wónda ya sā wónan háṅkali tšíkin zútšian Titu sábada ku.*

17. *Doṅ ya džī fa dubāramu, áma túnda ši da kānsa ya sō kwaraí ya táfi garēku.*

18. *Da mu mun aikēši tāre da dānūwāmu, wónda ši ke da yabōnsa a Labāri Nāgarí tsakānin zēmāa dúka.*

19. *Ba da wónan kādaí ba, áma ši kuá azabēši da zēmāa, doṅ ši yi múna rákia da wónan kĕaúta, wóda muna kāowa garēku, káman šaída ta šīrimu ga yābon Álla.*

20. *Da abín nan muna sō mu hána, kadá kōwa ši bāmu laífi sábada kĕaúta nan babá, wóda muka tāra máku.*

21. *Doṅ muna sō mu yi abín da ši ke daídaí, ba gabá ga fúskan Obangīži kādaí ba, áma gabá ga fúskan mútane kuá.*

22. *Da mu munka aíke tāre da su, dānūwāmu, wónda munka sāmēši kōyaúše širíye da abúbua dayāwa, áma yánzu ya širíye ya fī dafāri.*

23. *Sábada yírda da ni sā garēku: kò da Titu, abōkina, da maítāyanku ši ne, kò da yāṅūwāmu, manzánai na žēmāa, da yābon Kristu su ne.*

24. *Doṅ wónan ku ku nūna másu gabá ga žēmāa šaída ta sōnku, da na yābomu sábada ku.*

---

## *Kaí Natāra. IX.*

*YÁNZU fa sábada kōron saúki ga mútane adīni babu rūana en rubúta máku dayāwa.*

2. *Doṅ na sáni kun yi šīri dafāri, da sábada wónan kuá na kāwo yabōnku gabá ga mútane na Makedonia, doṅ mútane na Akaya súka yi šīri šekāran dža, da himānku ya sā dayāwa su yi kámada kunka yi.*

3. *Áma na aíke yāṅūwāmu, kadá yābomu sábada ku ayī bánza ga abín nan, doṅ kámada na tše, su sāmēku širiyéyu.*

4. *Kadá su na Makedonia, kadán su táfo tāre da ni, da su sāmēku ba širiyéyu ba, mu, (kadá mu tše ku) mu dzī kūmia sábada abín nan, da muka bāda máku yābo.*

5. *Doṅ wónan ina tamáha daídaí ne, en yi rōko yāṅūwāmu su táfi garēku dafāri, doṅ su yi šīri albérka wónan, da kun fadí dafāri, doṅ aširiyēši, káman albérka, da ba káman abín rōwa ba.*

6. *Áma háka ši ne: ši wónda ya wátše īri kādán, ši yénke kuá dīa kādán, doṅ ši wónda ya wátše da albérka, da albérka kuá ši yénke.*

7. *Kōwané kámada ya sā ga zútšiānsa ši bāyés, da ba da kiyēya ba, kò da tīlas, doṅ Alla ya sōši, da ši bāyés da mūrna.*

8. *Áma Alla šina īya en yi žīnkaínsa dúka ya īsa garēku, doṅ ku ke da abúbua dúka kōyaúše, da ku īya en yi kōwoné aíki nāgarí.*

9. *Kámada anrubútaši: ya wátše da ya bāda ga talakāwa, da gáskiānsa ši sáma hal ábada.*

10. *Áma ši da šina bāda īri ga maišipka, ši bāyés gurása kumá ga tšīma, da ši yi irīnku su yi yāwa, da su yi dīa da gáskiānku, su yi gírīma.*

11. *Ga abú dúka ambāda máku dūkia dayāwa, kuna īya en yi alhēri, da ayī gódia ga Alla sábada mu.*

12. *Doṅ aíki na bārantáka wónan ba ya kōro saúki ga mútane adīni kādaí, áma ya kāwo kuá gōdewa dayāwa ga Alla.*

13. *Sábada šaída ta kōron saúki wónan suna bāda gírīma ga Alla, doṅ kuna džī da kuna fadí yirdānku da Labāri Nāgarí na Kristu, da doṅ alhēri nan da tayānku garēsu da ga dúka.*

14. *Da sábada aduānsu máku, doṅ suna sōnku kwaraí, dómin žīnkaí babá na Alla, da angōda máku.*

15. *Áma muna gōdewa ga Alla, sábada kĕaútānsa babá.*

---

## *Kaí Nagōma. X.*

*ÁMA ni Paulu, ni da kaína ina rōkōnku sábada hankūri da lalafántši na Kristu, ni wónda gabá ga fúskānku kāramí ne, áma da ni ke nēsa dagá garēku da dzaúrin īdo.*

2. *Ina rōkōnku yánzu, doṅ kadá ni da ni sáma tāre da ku, ni góda kárĭfīna da īko nan, wónda zāni góda ga wodánsu, da suna tamáha muna yīn yāwo kānda nāma.*

3. *Doṅ kōda muna yīn yāwo a tšíkin nāma, ba mu yi fadtá (fata) ba kānda nāma.*

4. *Doṅ kayayēkin yākimu ba su ne ba na nāma, áma suna da kárĭfīnsu dagá Alla, da mu žirĭkítše abú māsukárĭfi.*

5. *Muna gbátawa wāyo mūgu, da abú dúka da ya tāši gabá ga sánin Alla, da mu maída tunāni dúka su džī (bi) Kristu.*

6. *Da muna šīri mu rāma kīnži dúka, kadán džīnku zāatšíkaši.*

7. *Ku kuna dūba abúbua kámada fúskānsu? Kadán kōwa šina tamáha Kristu šina da ši, abín nan ši tamáha kuá da kānsa, kámada ši na Kristu ne, hákanan mu kuá na Kristu mu ne.*

8. *Doṅ kōda ni da kaína zāni yīn yābo síbada īkomu, wónda Obangīži ya bāmu dómin gínānku, da ba dómin gbátawānku ba, ni ban džī ba kūmia.*

9. *Da kadá ku dūbēni, kámada ni ke sō en bāda máku tsōro da wotīka nan.*

10. *Doṅ wodánsu suna tšéwa: wotikānsa da naūyi da da kárĭfi su ke, áma kadán ši na kúsa džíkinsa babu kárĭfi, da magánānsa abín da kūmia ši ne.*

11. *Kōwa da šina tamáha háka ši tūna da wónan, kámada mu ke da magána tšíkin wotīka, da muna dagá nēsa, hákanan kuá mu ke dagá kúsa ga aíki.*

12. *Doṅ mu, ba mu sō mu kedāyamu, kò anakedāyamu da wodánsu da suna bāda gírĭma ga kānsa; áma su da*

*suna aúna kānsu da kānsu, da suna kamáta su da kānsu, ba su sáni ba kōmi.*

13. *Áma mu ba mu sō mu yi yābomu ya fī abín da ši ke daídaí, saí kámada ši ke daídaí ga dōka, da kámada Alla ya rábu garēmu, da mu īsa garēku kuá.*

14. *Doṅ ba kámada mu ba mu īsa garēku ba, doṅ muka tarĭēku; doṅ har ga garēku kuá muka īsa da Labāri Nāgari na Kristu.*

15. *Ba muna yīn yābomu ya fī abín da ši ke daídaí sábada aíki na wodánsu, da muna tamáha, kadán yirdānku ta yi gírĭma, mu kuá mu sāmu kāri, kámada ši ke daídaí.*

16. *Mun wāza Lābari Nāgarí ga wurāre nan ba kúsa garēku, da ba mu yi yābo ba ga abúbua na wodánsu mútane anyī šīri ga hánmu.*

17. *Áma ši da šina yīn yābo, ši yi yābo ga Obangīži.*

18. *Doṅ ba ši ba da šina kāwo yabōnsa anšaídaši, saí ši wónda Obangīži ši bāda mása šaída.*

---

## *Kaí Nagōma ša Daía. XI.*

*INA sō ku ku yi háṅkūri kādán da wawántšina, aí, ku kuá kuna da háṅkūri da ni.*

2. *Doṅ ina džīn kīši, kīši na Alla sábada ku. Doṅ na saídaku ga mīži daía, garin kāwo ku búdurūa tsála ga Kristu.*

3. *Áma ina džīn tsōro, kadá, kámada matšīži ya rūdi Hawa da wayōnsa, hákana ši kawásda zútšiānku dagá abín da ši ke daídaí gabá ga Kristu.*

4. *Doṅ kadán ši da šina zákua ya wāzu wóni Kristu, wónda mu ba mu wāzu ba, kò ku ku sāmu wóta fatalūa, wóda ku ba ku sāmu ba, kò wóní Labāri Nagāri, wónda ba ku sāmēši ba, ya yi kĕāo ku dži hankūri da ni.*

5. *Doṅ ni ina tamáha, ní ba na bāya a kōmi tsakānin manzánaí babá.*

6. *Áma ni kōda ni ba góni ne ba da magána, ba ni ne háka da sáni, áma ga abú dúka akasán'mu tsakāni dúka.*

7. *Kò na yi laífi da na maída kaína kārami, doṅ ku atādaku? Doṅ na yi wāzu Labāri Nāgarí na Alla babu bia?*

8. *Wodánsu žēmāa na satšiēsu da sāmun biān su, doṅ en yi máku bārantáka.*

9. *Da ni ke tāre da ku, da ni ke da rāšin dūkia, ni ban alāle ba kōwa; doṅ rāšin dúka, kanōni, wodánda suka fíto dagá Makedonia, sun kawásda, da ga abúbua dúka na kāwa kaína háka, kadá ni alalēku, da zāni kāwa kaína háka kumá.*

10. *Doṅ gáskia ta Kristu tana garēni, babu kōwa da zāši rūfe yābona ga tšíkin iyakōkin Akaya.*

11. *Dómi? Doṅ ni ban sōku ba? Alla ya sáni.*

12. *Áma ina yīn háka, da zāni yīn háka kumá, garín yénke ámsawa nāsu da suna nēma ámsawa, doṅ da abín da suna yīn yābo asāmēsu kámada mu kuá mu ke.*

13. *Doṅ wodánga manzánain kāria māsuyi da wāyo su ke, suna rikída kānsu kámada manzánain Kristu.*

14. *Da babu mamāki, doṅ Šaítan da kānsa ya rikída kānsa káman malaíki na háske.*

15. *Doṅ wónan fa babu abín babá ne, kadán bāruānsa kuá suna rikída kānsu kámada bārua na gáskia, da makārinsu ši sáma kámada aíkōkinsu.*

16. *Na tše kumá, kadá kōwa ši tamáha ni wāwa ne, áma kadán ba háka ba, saí ku sāmēni káman wāwa, doṅ en fadí yābona kādán.*

17. *Áma abín da na tše, ban tše ba da yírdan Alla, saí kámada ši ke da wawántšina, doṅ na fāra kāwo yābona wónan.*

18. *Doṅ tun dayāwa suna kāwo yabōnsu kānda nāma, ni kuá zāni kāwo yābona.*

19. *Doṅ kuna da háṅkūri da mūrna da wāwayé, doṅ ku da kānku kuna da wāyo.*

20. *Doṅ ku daúri kadán kōwa ya maída ku bāyi, kadán kōwa ya tšaínyeku, kadán kōwa ya daúke dagá garēku, kadán kōwa ya maída kānsa gírĭma, kadán kōwa ya marēku ga fúska.*

21. *Na yi magána nan sábada kaṅkántši, doṅ mu lálafi mu ke, áma kadán kōwa šina maída kānsa gírĭma (na yi magána kuman wāwa) ni kuá ina maída kaína gírĭma.*

22. *Hibruāwa su ne? ni kuá. Israelāwa su ne? ni kuá, Irin Ibrahīmo su ke? ni kuá.*

23. *Báruān Kristu su ne? (na yi magána ta wawántši) ni ina fīnsu. Da aíki na fīsu, da marí babu kedāya, da dākin dúfu sāo dayāwa, da mūtua lótu dayāwa.*

24. *Dagá Yafudāwa na sāmu marí sāo bial, marí arbain saí daía babu.*

25. *Sāo úku akabúgani da bulāla, sāo daía akažēfani da dūasu, sāo úku akagbáta da žírĭgi, dēre da rāna na zámna ga tšíkin zūrŭfi.*

26. *Da balāguro dayāwa, aṅmadzúni da rūa, aṅmadzúni dabarāyi, aṅmadzúni da īrina, aṅmadzúni da kafraí, aṅ-*

*madzúni dagá tšíkin bírni, aṅmadzúni dagá tšíkin dāži, aṅmadzúni ga tšíkin gúlbi, aṅmadzúni a tsakānin kanōnin kāria.*

27. *Ga gāšia, ga wohála, ga tsāro dayāwa, ga yūṅwa, ga kīširūa, ga ázumé dayāwa, ga dāri, ga wōfi,*

28. *Bámda abúbua nan da su ke dagá wōše, da su ke zákua bisa garēni kōwátše rāna, da kúla na žēmāa dúka.*

29. *Wāne šina džīn lálafa, da ni ban džī ba lálafa? Wāne andēba mása kámna, da ni ban džī ba zāfi?*

30. *Kadán ni daí en yi yābo ni yābo da lalafántšina.*

31. *Alla da Obā na Obangīžimu Īsa Kristu ga wónda asā albérka hal ábada, ya sáni ni ban tše ba kāria.*

32. *Dagá tšíkin bírni Damasku galadīma na sárīkin Áreta ya sā Damaskāwa su tsāre bírni šina sō ya kāmani;*

33. *Da ankasākoni dagá tšíkin sáṅfo dagá askūnia tšíkin bāṅgo, da na kúptše dagá hánūnsa.*

---

## *Kaí Nagōma ša Biú. XII.*

*ÁMA yābo babu aṅfāni garēni, doṅ ina fāra yánzu fadí na gōdua (nūnawa) da na wayēwan Obangīži.*

2. *Na sáni mútum daía ga Kristu ya fī šekāra gōma ša fúdu (kò dagá tšíkin džíki ni ban sáni ba, kò dagá wōše na džíki ni ban sáni ba, Alla ya sáni) ši ne akawásdaši ga Aldžāna naúku.*

3. *Da na sáni mútumé wónan (kò dagá tšíkin džíki kò dagá wōše na džíki, ni ban sáni ba, Alla ya sáni.)*

4. *Šine aṅkawásdaši ga Paradiso, da ya džī magánganú ašīri, wodánda ba ši ke daídaí ba ga mútum ši fadí.*

5. *Sábada mútumé kāman wónan zāni yābo, áma sábada kaína ni ba zāni ba yābo saídaí sábada lalafántšina.*

6. *Doṅ kōda ni ke sō en yi yābo, ba ni kāwa wāwa, doṅ ni fadí gáskia (áma na kiayēku) áma na bérši, kadá kōwa ši daúkēni ya fī wónan da ya gáni dagá garēni, kò da ya džī dagá garēni.*

7. *Da doṅ kadá ni maída gírĭma sábada nūnawa babá, ambāda máni kāya a tšíkin nāma, malaíkan Šaítan, doṅ ši bugēni da dámše, kadá ni maída kaína gírĭma.*

8. *Doṅ wónan na yi rōko ma Obangīži sāo úku, doṅ ši fišiēši dagá garēni.*

9. *Áma ya tše máni: žīnkaína ya īsa garēka, doṅ īkona ananūnaši ga lalafántši. Goúma fa ni yi yābo da lalafántši na, doṅ īko na Kristu ši sáma bisa garēni.*

10. *Doṅ wónan na yi mūrna da lalafántši, da anrēnani, da rāšin dūkia, da hásada, da wohála sábada Kristu, doṅ kadán ni džī lálafa, sāanan ina džīn kárĭfi.*

11. *Na sáma maiyābon mārashánkali, da ku kun tilašīēni; doṅ ya kamátše garēku ku kāwoni, túnda ni ba ni ne ga bāya na manzánaín gírĭma, kōda ni ba ni ne ba kōmi.*

12. *Doṅ šaídu na manzáni akanūnasu tsakāninmu da háṅkūri dúka, da šaídu da mamāki da ikōki.*

13. *Doṅ minēne abú wónan da šina yīku ku sáma ga bāya na wodánsu žēmāa, saídaí ga abú nan, doṅ ni da kaína ba na alalēku ba? Ku gāfĕra máni laífi wónan.*

14. *Dūba sāo úku na yi šīri en zákua garēku, da ni ba ni alalēku ba; doṅ ni ba na nēma abúbuānku saí ku. Doṅ*

*ba daídaí ba ši ke yāya su tāra dūkia ga ūwayēnsu, saí ūwayē ga yāya.*

15. *Áma ni ni gbatásda kaína da zā agbatásdani domínku, kōda ni da na kāra sōnku, ku kuna rāgua sōna.*

16. *Áma hákana ši ke (ku ba ku tše) ni ba na alalēku ba, áma doṅ ni mútumé maiwāyo ne, na kāmaku da wāyo.*

17. *Kò daía tšikínsu da na aíke garēku šina tšīn ribānku?*

18. *Na rōko Titu, da na aíke tāre da ši dānūwāmu daía, kò Titu šina tšīn ribānku? Kò mu? Ba mu yi yāwo ba da fatalūa daía? Ko ba da saú daía?*

19. *Kumá fa, kuna tamáha muna yīn gāfēra da kaímu gabá garēku? Muna yīn magána gabá ga Alla dagá Kristu, áma abúbua dúka, yāṅūwāmu, sábada ginānku (kafānku).*

20. *Doṅ ina džīn tsōro kadán ni záka garēku, ba ni ganēku háka kámada ni ke sō, da ni kuá aganēni tšikínku ba háka ba kámada ku ke sō. Kadá akoí tsakāninku gérdama, kiyēya, fūši, tšimbāya, radáta, babá zútšia, dúmi.*

21. *Kadá da ni ke zákua garēku, Allana zāši bāda máni kūmia gabá garēku, da ni zāni džīn taúsāyi sábada dayāwa da suka yi zūnúfi dafāri, áma da ba su tūba ba sábada kasāmta, da fárīka da mugúnta da sunka yi.*



## *Kaí Nagōma ša Úku. XIII.*

*SĀO naúku ina zákua garēku; da bāki biú kò úku na māsušaída kōwotšé magána ta tsāye.*

2. *Na fadá máku dafāri, da ina fadá máku yánzu kámada ni ke tāre da ku sāo nabiú, da túnda ni ke dagá*

*nēsa ina rubútawa másu, da suka yi zūnúfi dafāri, da ma wodánsu dúka kuá, kadán zāni zákua garēsu kumá, ba ni kiayēsu ba.*

3. *Doṅ kuna nēma šaída doṅ ku sáni Kristu šina yīn magána da bākina, wónda a tšikínku ba lálafa ši ke, saí da īko dagá tšikínku ši ke.*

4. *Doṅ kōda ankasāši ga gílmen itátše sábada lalafántši, aí šina da raí da īkon Alla, doṅ kōda mu kuá lálafi mu ke a tšikínsa, aí, zāmu yīn raí tāre da ši da īkon Alla a tšikínku.*

5. *Ku yi kokónto da kānku, kò ku ke da yírda, ku dándana kānku. Kò ba ku sáni ba da kānku, doṅ Īsa Kristu a tšikínku ši ke? Saídaí ku, kuka kāwa marāsadándana?*

6. *Áma ina tamáha ku sáni mu ba mu marāsadándana mu ke.*

7. *Áma ina yīn rōko ga Alla, kadá ku yi abín da mūgu ne, ba doṅ mu zā aganēmu šaidádu, áma doṅ ku ku yi abín da kĕāo ši ke, áma mu kámada marāsadánda mu ke.*

8. *Doṅ mu ba mu īya ba en yi kōmi gabá gáskia, áma sábada gáskia.*

9. *Doṅ muna yīn mūrna, kadán muna lálafi mu ke, áma ku kuna da īko, da wónan kuá mu ke sō tšikānku.*

10. *Doṅ wónan ina rubúta abúbua nan garēku da ni ke dagá nēsa, kadá ni, da ni ke kúsa garēku, ni yi tsáni garēku da īko nan, wónda Obangīži ya bāda máni sábada aṅfānínku, ba sábada gbatásuānku.*

11. *Da yánzu fa, yāṅūwāna! Ku yi mūrna, ku kāwa tšíka, ku džī dādi, ku sáma da zútšia daía, ku yi dādi. Da Alla na soyēya da na lāfia ši záma tāre da ku.*

12. *Ku gaída žūnānku da tsótsa adīni.*

13. *Mútane adīni dúka suna gaisuānku.*

14. *Žīnkaí na Obangīžimu Īsa Kristu, da soyēya na Alla, da abūta ta fatalūa ta adīni su záma tāre da ku dúka. Amin.*

¶ *Wotīka nabiú ga Korintiāwa anrubútata dagá Filipi, bírnin Makedonia, dagá hānun Titu da Luka.*



# WOTĪKA NA PAULU GA GALATĀWA.

*Kaí Nafāri. I.*

*PAULU, manzáni, (Apostoli) ba dagá mútane kò dagá mútum, saí dagá Īsa Kristu da Alla, Obā, wónda ya tādaši dagá matátu.*

2. *Da kanōni dúka da su ke tāre da ni ga žēmāa ga tšíkin kāsa ta Galatia:*

3. *Alhēri garēku da lāfia dagá Alla, Obā, da dagá Obangīžimu, Īsa Kristu;*

4. *Wónda ya bāda kānsa sábada zūnúfaimu, doṅ ši tšétšemu dagá mūgun dūnia nan da ta ke yánzu, kámada Alla da Obāmu ya sō.*

5. *Ga wā abāda gírīma hal ábada ábada. Amin.*

6. *Na yi mamāki, doṅ ku kuka maída kānku da gurāše dagá garēsa, wónda ya kirāwoku ga žīnkaín Kristu ga wóni Labāri Nāgari;*

7. *Wónda ba ši ke ba wóni; saídaí akoí wodánsu da suna wohálšīēku, da suna sō su žūya Labāri Nāgarí na Kristu.*

8. *Áma kōda mu kò malaíki dagá Aldžāna šina wāzu wóni Labāri Nāgarí garēku, wónda mu ba mu wāzu ba, asāgēši (azuwagēši, ko záma lāanāne).*

9. *Kámada munka tše dafāri, da yánzu na fadí kumá, kadán kōwa ši yi wāzu garēku wóni Labāri Nāgarí saídaí wónda da kunka sāmu, asāgāši (ši záma lāanāne).*

10. *Doṅ har ga yánzu ina nēma abín da na mútane, kò abín da na Alla ne? Kò ina nēma en gáme mútane? Doṅ kadán ni gáme mútane, ni ba ni ne ba bāran Kristu.*

11. *Áma ina fadí máku, yāṅūwāṅa, Labāri Nāgarí wónda akawāzuši dagá garēni, doṅ ba ši ke ba dagá mútum.*

12. *Doṅ ni ban sāmēši ba dagá mútum ko aṅkōyani saídàí dagá nūnawan Īsa Kristu.*

13. *Doṅ kun dží hálini nafāri tšíkin Yafudántši, doṅ na hásada žēmāa ta Alla dayāwa, da na gbáta ita.*

14. *Da na fī da Yafudántši dayāwa na šékarána dagá tšíkin mútane, doṅ na dží kīži babá ga magánganún Obanēmu.*

15. *Áma Alla wónda ya rábani dagá tšíkin ūwāna, da wónda ya kirāwoni da žīṅkaínsa, kámada ya gamēši;*

16. *Ši nūna Dānsa garēni, doṅ en yi wāzansa ga tsakānin Kafĕrāwa, nan da nan fa ba na yīn šāwŏra ba da nāma da žīni;*

17. *Kōda na šida ga Algudúsa ga garēsu wodánda su ne manzánai kāna garēni, áma na táfi ga kāsa ta Larabāwa, da na dāwoyá kumá ga bírnin Damasku.*

18. *Bāya da šékāra úku na šida ga Algudúsa, doṅ en ganí Piter, da na zámna dagá garēsa kwāna gōma ša bial.*

19. *Áma ni ban sáni ba kōwa na manzánai saí Yakubu, kanēn Obangīži;*

20. *Áma abín da ni ke rubúta garēku, dūba, ga fúskan Alla, ba ni tše ba kāria.*

21. *Bāya da wónan na záka ga wurāren Siria da na Kilikia.*

22. *Áma žēmāa ta kāsa ta Yudia, wodánda su ke tšíkin Kristu, ba su sán'ba fúskata.*

23. *Saí sunka džī, ši wónda ya hásadamu dafāri šina yīn wāzu yánzu dangána, wónda dafāri ya gbáta.*

24. *Da suka bāda gírĭma ga Alla sábadani.*

---

## *Kaí Nabiú. II.*

*BĀYA ga šēkāra gōma ša fúdu na šīda kumá ga Algudúsa tāre da Barnabas, da na daúke kuá Titu tāre da ni.*

2. *Áma na šīda sábada nūnawa da na yi sántše da su sábada Labāri Nāgarí, wónda ina wāzawa ga Kafĕraí, áma gbōye da su wodánda su ke da sūna, kadá wotakīla, ni gúdu kò na gúdu bánza.*

3. *Áma Titu, kōda ši Bahelleni ši ne, ba su tīlása ba ayī mása kátšia:*

4. *Áma dómin kanōni māsukāria da sunka šíga gbōye, doṅ wodánsu sunka šíga gbōye su gáni dīyaútšimu da mu ke da ši tšíkin Kristu, doṅ su maišīēmu kumá ga baúta.*

5. *Ga wodáṅga mu, ba mu bāda māsu ba wūri, mu džīsu ba ga lótu daía la, doṅ gáskia ta Labāri Nāgarí da dáde dagá garēku.*

6. *Áma sábada garēsu, wodánda su ke tamáha su ke da sūna, minēne su ke dafāri babu rūana garēsu. Alla ba ya dūba ba fúskan mútum: doṅ su da su ke tamáha su ke da sūna, ba su kāra ba kōmi garēni.*

7. *Saí da sunka gáni ambāda máni Labāri Nāgarí ga marāsakátšia kámada ambādaši ga Piter ga kátšia.*

8. *Doṅ ši wónda ya yi aíki da kárĭfi ga manzanántšin Piter ga kátšia, ya yi aíki kuá da kárĭfi tšíkin garēni ga Kafĕraí.*

9. *Da Yakubu da Kefa da Yahaya da sunka gáni žĩṅkaí da ambāda máni, su, da su ke tamáha su ne Matsāyi, suka bāda máni tāre da Barnabas hanūnsu na dāma ga abūta, doṅ mu mu táfi ga Kafĕraí, áma su ga kátšia.*

10. *Saí abín wónan suna sōmu mu tūna da talakāwa, abín da ni ke yi šĭri en yi.*

11. *Áma Piter da ya záka ga bírnin Antioka, na hánaši gabá ga fúskānsa, doṅ ši ke da laífi.*

12. *Doṅ dafāri gabá ga zákuan wodánsu dagá wūrin Yakubu, ya tši tūo tāre da Kafĕraí, áma da sunka táfo ya žĩūya bāya, ya rábu dagá garēsu, doṅ šina džĩn tsōrōnsu na kátšia.*

13. *Doṅ saúran Yafudāwa kuá suna yĩn munafútši, aí, kò Barnabas aṅkawásdaši da munafútšinsu.*

14. *Áma ni da na ganēsu, ba su yāwo ba kāndan gáskia ta Labāri Nāgarí, na tše ga Piter gabá ga fúskānsu dúka: kaí, kadán ka Bayafude ne, ka yi raí kámada ādan Kafĕraí ba kámada Ādan Yafudāwa ba, dómi kaí ka tilāšie Kafĕraí, su yi kámada ādan Yafudāwa?*

15. *Mu Yafudāwa dagá haífua, da ba māsuzūnúfi ba dagá Kafraí?*

16. *Mu sáni mútum ba abāši mása gáskia ba dagá aikō-
kin dōka, saí sábada dangána ga Īsa Kristu, mu kuá mun
yírda da Īsa Kristu, doṅ ambāda múna gáskia dagá dangá-
nan Kristu, ba dagá aíkin dōka ba, doṅ wónan dagá aíkin
dōka babu nāma abāda mása gáskia.*
17. *Áma kadán mu, da muna nēma abāda múna gáskia
dagá Kristu, mu da kaímu aganēmu māsuzūnúfi, Kristu fa
bāran zūnúfi ne? Ba háka ba!*
18. *Doṅ kadán ni gína kumá abúbua nan da na kúntše,
ni yi da kaína maízūnúfi.*
19. *Doṅ ni na mútu da dōka ga dōka, doṅ ni yi raí ga
Álla, ni anasāni ga gílmen itátše tāre da Kristu.*
20. *Ni yi raí; áma yánzu ba ni ne ba, saí Kristu šina
yīn raí dagá garēni; áma raí nan da ina da yánzu a tšíkin
nāma, ina yīn raí da dangána a Dān Alla, wónda ya sōni,
da ya bāda kānsa sábadani.*
21. *Ni ba ni kaúda ba žīnkain Álla, doṅ kadán dagá
dōka gáskia anabāta, sāanan Kristu ya mútu da bánza.*



*Kaí Naúku. III.*

*KU Galatāwa da babu háṅkali! Wāne ya mayēku, doṅ
kadá ku džī gáskia, gabá ga īdanūnsu Īsa Kristu
aṅkarubútaši aṅkasāši ga gílmen itátše gabá garēku!*
2. *Abín wónan kādaí ina so en kōyo dagá garēku, kò
kunka sāmu fatalūa dagá aíkōkin dōka, kò dagá džīn
dangána?*

3. *Ku ke wāwaye háka? Kun fāra da fatalūa, yánzu fa kuna kārewa ga nāma?*

4. *Abúbua nan dúka kun džímrisu da bánza? Kadán ši ke da bánza.*

5. *Ši fa da šina bāda fatalūa máku, da šina yīn mamāku dagá tšikínku, šina yīnsu dagá aíkin dōka, ko dagá džīn dangána?*

6. *Kámada Ibrahīmo ya yírda da Alla, da yirdānsa anyīlesāfi mása káman gáskia.*

7. *Ku sáni fa su da su ke na yírda, su yāgan Ibrahīmo su ne.*

8. *Áma Letāfi šina gáni dagá mafāri Alla zāši bāda gáskia ga Kafěraí sábada yirdānsu, ya fadí dafāri Labāri Nāgarí nan ga Ibrahīmo: "dagá garēka Kafěraí dúka zāsu sāmu albérka."*

9. *Doṅ wónan su da su ke da yírda ambāda másu albérka tāre da Ibrahīmo maiyírda, wónda ya yírda.*

10. *Doṅ su dúka wodánda su ke dagá aíkin dōka, su ke bāyan lāana, doṅ anrubútaši, kōwa alāanāši, wónda ba ya dāde ba ga abúbua dúka, wodánda anrubútasu dagá tšíkin Letāfin dōka, ši yīsu.*

11. *Doṅ dagá dōka babu kōwa da ambāda mása gáskia gabá ga Alla ansán'ši, doṅ maigáskia zāši yīn raí da yírda.*

12. *Áma dōka ba dagá yírda ba ta ke, saí mútumé nan da šina yīnsu zāši yīn raí dagá garēsu.*

13. *Kristu ya fanšiēmu dagá lāanan dōka, ši da kānsa akayīn lāana sábada mu, doṅ anrubútaši; kōwa da anratāyaši ga itše lāanane ši ke.*

14. *Doṅ albérka na Ibrahīmo ši záka ga Kafěraí dagá Īsa Kristu, doṅ mu mu sāmu alwāši na fatalūa dagá yírda.*

15\. *Yāñūwāna, ina yīn magána da ku káman ādan mútum, kōda alwāšin (tákardan gādon) mútum ne, áma añšaidáde, babu kōwa da ya kaúdaši, kò da ya kāra abín garēsa.*

16\. *Áma ga Ibrahīmo, da ga irīnsa alwāsaí anayī másu: ba ya tše ba, ga irāre kámada sábada dayāwa, saí sábada na daía, da dagá īri nāka, wónda ši ne Kristu.*

17\. *Áma na tše wónan alwāši wónda añšaideši dagá Alla tšíkin Kristu, dōka, wónda akabādaši bāya ga šēkarú dāri fúdu da tálatin, ba ši īya ši kaúdaši, kò ši yi bánza alwāši.*

18\. *Doñ kadán gādo tana zákua dagá dōka, ba ši ke dagá alwāši, áma Allx ya bādaši ga Ibrahīmo da alwāši.*

19\. *Mi fa dōka ta ke? akabādata sábada zūnúfi, har ga īri nan ši záka ga wónda alwāši akabādaši dagá bārantákan malaíku, dagá hānun mairába (maigáman dādi).*

20\. *Áma maigáman dādi ba na daía ba ši ke, áma Alla daía ne.*

21\. *Dōka fa ba ta tše ba kámada alwāši na Alla? Ba háka ba, doñ kadán akabāda dōka wóda ta ke īya ta bāda raí, aí mu, mu sāmu gáskia dagá dōka.*

22\. *Áma Letāfi ya sā dúka dagá kalkāšin zūnúfi, doñ alwāši dagá yírdan Īsa Kristu zā abādaši ga māsuyírda.*

23\. *Áma gabá ga zákuan yírda antarēmu dagá dōka, añkublēmu ga yírdan maizákua, wónda zā anūnaši.*

24\. *Doñ wónan dōka ta kāwa maimākarántawu, ši kāwomu ga Kristu, doñ abāda múna gáskia dagá yírda.*

25\. *Áma bāya ga da yírda ya záka, mu ba mu ke kumá dagá maimākaránta.*

26\. *Doñ ku dúka da ku ke da yírda da Īsa Kristu, ku yāran Alla ne.*

27. *Doṅ ku dúka da anyī máḳu batisma ga Kristu kun sā Krístu bisa garēku.*

28. *Yánzu fa babu Yafude kò Helleni kumá, babu bāwa kò dā kumá, babu namīži kò mátše kumá, doṅ ku dúka daía ne dagá Īsa Kristu.*

29. *Áma kadán ku ke na Kristu sāanan kuá īrin Ibrahīmo ku ke, da magāda sábada magánan alwāši.*

---

## *Kaí Nafúdu. IV.*

*ÁMA na tše lótu dúka túnda maimāgaži ši šārīri ne babu dabámtši tsakāninsa da bāra, kò ši Obangīži ne na dūkia dúka.*

2. *Saí ši ga tšíkin hānun māsukōya da māsumakúble ši ke har ga lótu, wónda Obānsa ya sā da kānsa.*

3. *Hákanan mu kuá túnda mu šārīraí mu ke, aṅkāma mu ke dagá mafārin kōya na dūnia nan.*

4. *Áma da lótu ya tšíka Álla ya aíke Dānsa, aṅhaifēsa dagá māta, da ansāši dagá (kalkášin, ko bāyan) dōka.*

5. *Doṅ ši fanšīēsu da su ke dagá dōka, doṅ en mu sāmu diyaútšin yāya.*

6. *Áma ku, doṅ ku yāya ku ke, Álla ya aíke fatalūa ta Dānsa ga tšíkin zútšiānku, kuna kirá, Abba, Obā.*

7. *Sábada wónan kaí ba bāwa ba ka ke kumá, saí dā, áma kadán kaí dā ne, maimāgaši na Alla kuá ka ke sábada Kristu.*

8. *Áma lótu nan fa da ba ku sáni ba Alla, kunka yi bārantáka ga wodánan da ba su ke ba allōli da kānsu (ga hálinsu).*

9. *Áma yánzu túnda kuna sáni Alla, kò, goŭma, túnda asán'ku dagá Alla, kāka ši ke, kuna žūya kumá ga lálafa da ga tálaka mafārin dōka, ga wodánda kuna sō ku yi másu bārantáka kumá?*

10. *Kuna rīkewa ga kwānaki da ga wátanin sála, da ga lótu da ga šēkāra.*

11. *Ina džīn tsōro sábada ku, kadá na yi wohála sábada ku da bánza.*

12. *Yāñūwāna! ina rōkōnku ku sáma kámada ni ke, doñ ni kuá ni sáma kámada ku ke. Ba ku yī máni laífi ba.*

13. *Áma ku sáni doñ ni da lalafántšin nāma na yī máku wāzun Labāri Nāgarí dafāri.*

14. *Da rūdina a tšíkin nāmana ba ku kī ba, da ba ku rēna ba, áma kun sāmēni káman malaíkin Alla, káman Īsa Kristu.*

15. *Minēne fa albérkānku ši ke? Doñ ina kāwo máku šaída wónan, kadán kuna īya ku dēbe idānūnku, da ku bāsu garēni.*

16. *Yánzu fa ni kāwa abōkin gabánku, doñ na fadá múku gáskia?*

17. *Suna džīn kīšia da ku, áma ba da kēāo ba, saí suna sō su žūyaku, doñ en ku džī kīšia da su.*

18. *Áma džīn kīši da abú da kēāo daídaí ne kúlum, ba kādaí ba da ina tāre da ku.*

19. *Ku šārīraína, wodánda ni haífe kumá har ga lótun da Kristu ši sámi wūri tšikínku.*

20. *Áma ina sō en sáma tāre da ku kò yánzu, har en sāke múriāta, doṅ ina da zútšia biú sábada ku.*

21. *Ku fadá máni, ku da ku ke sō ku sáma ga kalkāšin dōka, kò ba ku dzī ba dōka?*

22. *Doṅ anrubútaši: Ibrahīmo šina da yāra biú, daía dagá baíwa, da daía dagá dīa mátše,*

23. *Áma ši da ši ke dagá baíwa aṅhaifēši kānda nāma, áma ši da ši ke dagá dīa mátše aṅhaifēši kānda alwāši.*

24. *Abín nan habaítši (almára) ši ke, doṅ abúbua nan alwāsaí biú su ne, daía fa dagá túdun Sinai, wónda ya haífi baúta, wónda ši ne káman Hagar.*

25. *Doṅ Hagar nan túdun Sinai ši ne a tšíkin garín Larabāwa, da šina ámsawa ga Algudúsa da ta ke yánzu, da ta ke ga tšíkin baúta tāre da yāyānta.*

26. *Áma Algudúsa da ta ke a bisa dīa ta tše, wóda ta ke ūwān nāmu dúka.*

27. *Doṅ anrubútaši: ke ki mūrna, (farāa) ke da taúrin tšíki (matāuria) wóda ba ta haífu ba, ki tāši, ki yi kirá, ke da ba ki daúki ba tšíki, doṅ īta da ta ke kādaí, tana da yāya ta fīta wóda ta ke da mīži.*

28. *Áma mu, yāṅūwāna! Yāyan alwāši mu ne kámada Isahaku.*

29. *Áma kámada ši ke dafāri, hákanan kuá ši ke ko yánzu, ši da aṅkahaífēši kānda nāma, ya wohalsása, da aṅkahaífēši kānda fatalūa.*

30. *Áma minēne Letāfi ya tše? Ka kōre baíwa tāre da dānta, doṅ dān baíwa ba ši sāmu ba māgáši tāre da dān dīa mátše.*

31. *Doṅ wónan fa, yāṅūwāna, mu, ba mu ne ba yāyan baíwa, saí na dīa mátše.*

---

*KU tsāya fa a tšíkin diyaútši nan, wónda Kristu ya bāda múna, da kadá ku bérku akāma kumá da wūyan baútši.*

2. *Dūba, ni Paulu da kaína ina fadá múku, kadán kuna sāmu·kátšia Kristu babu aṅfāni garēku ne.*

3. *Doṅ ina kāwo šaída ga kōwoné mútum da anyī mása kátšia, ši ne maibāši ši yī dōka dúka.*

4. *Kun žūya dagá bāyan Kristu, ku dúka, da ku ke sō abāda múku gáskia sábada dōka, kuka fādi dagá žīnkaí.*

5. *Doṅ mu dagá fatalūa mu yi šīria da tamáha ta gáskia dagá yírda.*

6. *Doṅ a tšíkin Īsa Kristu kò kátšia kò māraskátšia šina da aṅfāni, saí yírda da šina yīn aíki da sōeia.*

7. *Dafāri kun yi yāwo kwaraí, wāne ya hánaku, doṅ ba ku džī ba magána ta gáskia?*

8. *Fadí wónan ba ya fíto ba dagá garēsa, da ya kiráku.*

9. *Tsāmia kādán tana yīn tsāmia gārī dúka. (Ko kúli kādán ya yi kúmburi dúka burguži).*

10. *Ina da yírda da ku dagá Obangīži, doṅ kadá ku tūna da wóni abú, saí ši da ya wohalšēku, ši sāmí šēriása, kōwanēne ši ne.*

11. *Áma ni, yāṅūwāna, kadán ni har ga yánzu ina wāzu kátšia, dómi fa anawohálšēni kumá? Kadán háka ši ke díba kámnan gilmé (haúšin gilmén itátše) ya kāre.*

12. *Ina sō su ayénkēsu, wodánda su wohálšēku (damēku).*

13. *Doṅ ku, yāṅūwāna, anakirānku ga diyaútši, saí ba ku sāmu ba diyaútši káman abín ga nāma, saí da sōeia ku yi bārantáka žūnānku.*

14. *Doṅ dōka dúka anatšíkata da magána daía, da wónan: ku sō mākoftšínka káma da kānka.*

15. *Áma kadán kuna tšíso da kuna tšaínye* (*hadie*) *žū-nānku, ku yi háṅkali, kadá ahadĭēku da žūnānku.*

16. *Áma na tše, ku yi yāwo ga fatalūa, da ku ba ku yi ba kōdaín nāma.*

17. *Doṅ nāma šina fádta da fatalūa, áma fatalūa tana fádta da nāma, abúbua wónan biú suna hána žūnānsu, doṅ abú da kuna sō ba ku yīsu ba.*

18. *Áma kadán anažānku da fatalūa, ba ku ke ba a kalkāšin dōka.*

19. *Áma aikōkin nāma asán'su, wodánda su ke: zína, tsārantši, kasāmia,*

20. *Kafrĭtši, dobóntši, kiyēya, tsámki, zāfin zútšia, fūši, gérdama, rikítši, rábua, mūgungāši, kašínkaí;*

21. *Hašášia, tšíniétšínié* (*rāha*) *da abúbua kámada wodá-nan, sábada su, ina fadí máku yánzu, kámada na fadí máku dafāri, su, da su ke yīn abúbua wodánan, ba su sāmu* (*gáde*) *ba saraútan Alla.*

22. *Áma dīa ta fatalūa ta tše: soyēya, mūrna, dādi, haṅkūri, alhēri, nagérta, yírda, saínyin zútšia, lalafántši;*

23. *Áma gabá ga wodánga babu dōka ta ke.*

24. *Áma su da su na Kristu ne, suka sā nāma ga gílmin itátše tāre da kōdaí, da tāre da mūgungūri.*

25. *Kadán mu yi raí a tšíkin fatalūa, mu yi yāwo kuá a fatalūa.*

26. *Kadá mu sō abāda mámu yābo da bánza, mu yi haúkata žūnāmu, mu yi kiyēya žūnāmu.*

---

*YĀŃŪWĀNA, kōda kōwa akāmaši da laífi, ku da ku ke da fatalūa, ku maídaši kumá ga zútšia tāgarí, da ka tūna da kānka, kadá kaí kuá arudēka.*

2. *Daía ši kaí kāya na daía, da hákanan ku tšíka dōka ta Kristu.*

3. *Doń kadán kōwa šina tamáha kōmi ši ne, da ba kōmi ba ši ne, ya saída kānsa.*

4. *Áma kōwa šina tabáta aíki nāsa da kānsa, da sāanan ši sāmi mūrna ga kānsa, ba ga wóni ba.*

5. *Doń kōwa ši kaí kāya nāsa.*

6. *Ši da akōyaši da magána, ši bāda na abúbuānsa nāgarí dúka ga makōyínsa.*

7. *Kadá ku saída kānku, Àlla ba afarsikēši ba, doń abín da mútum ši šípka, ši ne, ši yénke kuá.*

8. *Ši da šina šípka ga nāmānsa dagá nāmānsa ši yénke gbatásua, áma ši da šina šípka ga fatalūa, dagá fatalūa kuá ši sāmu raí hal ábada.*

9. *Áma mu, kadá mu džī gāši da yīn abín da ši ke nāgarí, doń mu ga lótu daídaí zāmu yénkewa, kadán mu ba mu džīn gāši (súma) ba.*

10. *Yánzu fa kámada mu ke da lótu, mu yī abín da ši ke nāgarí ga mútane dúka, áma goŭma garēsu, da su ne kamānmu da dangána.*

11. *Ku dūba babán bakyi da na yi rubúta garēku da hānuna nāwa.*

12. *Su dúka da suna sō en yi nūnawa da nāma, su sāku ayī múku salatásua, doń kadá su sāmu wohála sábada gílmen itátše na Kristu.*

13. *Doṅ kò su da kānsu, da anyīsu salatásua ba su rīke
dōka ba, saí suna sō ayī máku salatásua, doṅ su īya su sāmu
gírĭma da nāmānku.*
14. *Áma Álla ši hánani en nēma gírĭma saí da gílmen
itátše na Obangīžimu Īsa Kristu, da wónda dūnia ansāta ga
gílmen itátše ga ni, da ni ga dūnia.*
15. *Doṅ a Īsa Kristu kò salatásua ba ta da kōmin aṅfāni
ba, kò rāšin salatásua, saí sābon abín halíta.*
16. *Da ga su dúka, da su yi táfia kámada dōka nan,
lāfia garēsu da taúsāyi, da bisa ga Israēlu na Alla.*
17. *Dagá lótu nan, kadá kōwa ši wohalšiēni, doṅ ina
daúka a džíkina šaída na Obangīži Īsa.*
18. *Žīnkaí na Obangīžimu Īsa Kristu ši záma da fata-
lūanku, yāṅūwāna (kanōni). Amin.*

¶ *Ga Galatiāwa anrubúta dagá Roma.*



# WOTĪKA NA PAULU GA EFESĀWA.

## *Kaí Nafāri. I.*

*PAULU, manzáni na Īsa Kristu da yírdan Alla ga
mútane adīni, wodánda su ke zámne a tšíkin garí Efesu,
da garēsu da suna dangána ga Īsa Kristu.*
2. *Žīnkaí garēku da dādi (lāfia) dagá Alla, Obāmu da
dagá Obangīžimu Īsa Kristu:*

3. *Albérka ga Alla da Obā na Obangīžimu Īsa Kristu, wónda ya bāmu albérka dagá kōwatše albérka ta fatalūa da dūkia na Aldžāna dagá Kristu.*

4. *Kámada ya zagbēmu ga garēsa gabá ga káfawan dūnia, doṅ mu záma adīni da babu laífi gabá garēsa da sōeia.*

5. *Ya zagbēmu (kadertēmu) dafāri mu sāmu dīa (yántši) na kānsa dagá Īsa Kristu, kānda gamí na (sōnsa) yirdānsa.*

6. *Ga yābon gírīma na žīnkaínsa, da wónda ya kāra múna žīnkaí dayāwa dagá tšíkin Dānsa, wónda ši ke sō.*

7. *Ga wónda mu ke da fánsawa a žinínsa, yāfewan zūnúfi, kānda yāwāntši na žīnkaínsa.*

8. *Ga wónda ya fāye kāra múna da dubāra, da háṅkali dúka,*

9. *Ya yīmu mu sáni áširi na sōnsa, kámada gamínsa, wónda ya sā ga kānsa dafāri.*

10. *Doṅ da lótu suna kúsa tšíkaku abúbua dúka zā-atārasu ga kalkāšin Kristu, abúbua (dúka) da su ke tšíkin Aldžāna da abúbua dúka da su ke tšíkin dūnia; kò a tšikínsa.*

11. *Ga wónda mu kuá mun sāmu gādo, doṅ ya zagbēmu dafāri (ankadértemu) kānda šāwŏrānsa da ya yi abúbua dúka kámada wāyo na yirdānsa.*

12. *Doṅ mu záma gabá garēsa abín yabōnsa, mu, da muka sā zútšiāmu ga tšíkin Kristu dafāri;*

13. *Ga wónda ku kuá bāya da kunka džī magána ta gáskia, kò Labāri Nāgarí na tšetōnku; ga wónda ku kuá bāya da kunka yírda da ši ankašaídaku da fatalūa adīni ta alwāši.*

14. *Wóda ta ke šíngina ta gādomu har mu sāmu fánsa-wan dukiāmu da aṅsāyeši ga yābon gírīmānsa.*

15. *Doṅ wónan ni kuá, da na dži̅ labāri na dangánānku tšíkin Obangi̅ži Ī̄sa, tāre da sōeia ga māsuadi̅ni dúka,*

16. *Ni ba na daína ba en yi gōdia sábada ku, ina yi̅n tūna da ku (fadí sūnānku) da aduāta;*

17. *Doṅ Alla na Obangi̅žimu Ī̄sa Kristu, Obān yābo, ši bāda múku fatalūa ta dubāra da nūnawa dagá sáninsa;*

18. *Idānūnku da hásken sáni, doṅ ku i̅ya ku sánsantše, wónda ši ke tamáha ta kirānsa, da wónda ši ke yawántši na yabōnsa, da na gadōnsa ga tšíkin mútane māsuadi̅ni.*

19. *Da wónda ši ke ikōnsa babá, da ya fi dúka garēmu, wodánda mu ke da yírda, kámada ya yi da kári̅fin ikōnsa.*

20. *Wónda ya yi dagá Kristu, da ya tasāsa dagá matátu, da ya zámši̅ēši ga hánūnsa na dāma a tšíkin Aldžāna.*

21. *Bisa ga kāsa dúka, da kári̅fi, da i̅ko, da saraúta, da sūnanāki dúka da akirāsu, ba a tšíkin dūnia nan kādaí ba, áma a tšíkinta kuá da ta ke zákua.*

22. *Da ya sā abúbua dúka dagá kalkāšin kafafūnsa, da ya sāši ši kāwa kaí na abúbua dúka a tšíkin žēmāa.*

23. *Wóda ta ke džiki̅nsa tšíkawa nāsa, da šina tšíkawa dúka ga dúka.*

---

## *Kaí Nabiú. II.*

*DA ku da ku ke matátu tšíkin laífi da zūnúfi,*

2. *Dagá tšikínsu kunka yāwo dafāri, kānda haínya ta mútanén dūnia nan, kānda maihakúmtan kári̅fin sáma, da kānda fatalūa, wóda ta ke yi̅n aikínta yánzu tšíkin yāyan ki̅nši.*

3. *Tšikínsu mu dúka munka yāwo dafāri a tšíkin kōdaínmu, da munka yi yírda ta nāma da zútšiānmu, da mu ke ga kaímu yāyan fūši, kámada wodánsu kuá;*

4. *Áma Alla wónda ši ke da tausāyi babá, (ši ne maiarsiki) sábada sōeiānsa da ya sōmu,*

5. *Túnda mu ke matátu a tšíkin laífimu, ya yi mu da raí tāre da Kristu, (da žīnkaí atšētšeku).*

6. *Da ya tasāsamu, da ya zamšīēmu tāre da Īsa Kristu ga wūrāren Aldžāna,*

7. *Doṅ ši nūna a lótu da zāsu zákua yāwāntši na žīnkaínsa da alhērinsa garēmu dagá Kristu.*

8. *Doṅ da žīnkaínsa atšétšēku da yírda, da wónan ba ši ke dagá kānku (kĕaútan Alla ši ne).*

9. *Ba sábada aikōki ba, kadá kōwa ši yi gūri.*

10. *Doṅ mu aíki nāsa mu ne (anyīmu) ahalitšēmu dagá Īsa Kristu en yi aikōki nāgarí, wodánda Alla ya zágbe dafāri, doṅ mu yi yāwo a tšikínsu.*

11. *Doṅ wónan ku, ku tūna da abín nan, doṅ ku da wūri Kafĕraí ku ke ga nāma, da ankakirāku māraskátšia dagá garēsu, da ankakirāsu kátšia, da anyīši da hānu ga tšíkin nāma,*

12. *Doṅ dagá lótu wónan ku ke babu Kristu, bāki na dōkan kāsa Israēlu, da bāki na alwāšin magána, ba ku ke da tamáha, da babu Alla a tšíkin dūnia nan.*

13. *Áma yánzu fa tšíkin Īsa Kristu, ku, da ku ke da wūri dagá nēsa, kun yi kúsa da žīnin Kristu.*

14. *Doṅ ši, ši ne lāfiāmu, wónda ya yīsu biú su záma daía, da ya kawásda bāngo mairábawa da ši ke dagá tsakāninmu, ši ne, kiyēya dagá tšíkin nāma.*

15. *Túnda ya kaúda dōka na hakúmtaí dagá magánganú, doṅ ši yi su biú dagá kānsa, su kāwa mútum daía sābo, šina yīn lāfia.*

16. *Da doṅ ši gáma dādi ga su biú ga džíki daía ga Alla da gílmensa, da kiyēya ya kašīēta dagá kānsa.*

17. *Da ya záka, da ya yi wāzu labāri da dādi garēku, da ku ke dagá nēsa, da garēsu kuá da su ke dagá kúsa.*

18. *Doṅ sábadaši mu biú mu īya mu šíga ga Obā da fatalūa daía.*

19. *Doṅ wónan ku kuá ba ku ne ba kumá bāki da māsusáka (māsuyīn lakóntši) saí yān bírni ku ne tāre da mútane másuadīni, da na gídan Alla.*

20. *Aṅgínaku bisa ga kalkāšin manzánai da Anabāwa, Īsa Kristu da kānsa ši ne kaín kúsurua.*

21. *Ga wónda gída dúka anagámaši daídaí, šina yīn gírīma, šina kāwa masalátšin adīni ga Obangīži.*

22. *Ga wónda ku kuá anagínānku tāre, ku kāwa gídan Alla da fatalūa.*

---

*Kaí Naúku. III.*

*DOṄ wónan ni Paulu, dān dākin dúfu (dān sarīka; damrére) na Īsa Kriṣtu sábada ku Kafĕraí,*

2. *Kadán kun džī labāri na bārantákan žīnkaín Alla da ambāda máni sábadaku;*

3. *Doṅ da nūnawa ya bāda máni ni sáni áširi, kámada na rubúta garēku (dāda) da wūri da magánganú kādán;*

4. *Doṅ kū īya kadán kuna karátu, ku gáni sánina na áširin Kristu.*

5. *Wónda ba asán'ši ba ga šēkāru da sun wútše ga yāyan mútane, kámuda anūnaši yánzu ga manzánainsa másuadīni, da ga anabāwa da fatalūa;*

6. *Doṅ Kafĕraí kuá su kāwa magāda, da na džíki daía, da su sāmu rabōnsu na alwāšin Kristu da Labāri Nāgarí.*

7. *Ga wónda anyīni bāra da kĕaútan žīnkain Alla, wónda ambāda máni kānda na aíki na ikōnsa.*

8. *Garēni da ni ne aúta tsakānin māsuadīni dúka, žīnkaí nan ambāda máni, en fadí ga Kafĕraí dūkia ta Kristu, da babu kōwa da šina īya ši nēma ta.*

9. *Da doṅ en yi dúka su sáni minēne abūta ta áširi ta ke, wóda dagá mafārin dūnia akagbōyeta ga Alla, wónda ya halitši abúbua dúka dagá Īsa Kristu.*

10. *Doṅ háka ya yi asáni ga sarákua, da ga ikōki a wūrāren Aldžāna da žēmāa yawántšin dubāra na Alla.*

11. *Kámada ya káfa da kānsa dagá (hal) ábada, wónda ya káfa da Īsa Kristu, Obangīžimu.*

12. *Ga wónda mu ke da kárĭfin zútšia da mašígi tāre da dangána da yírda da ši.*

13. *Doṅ wónan ni, ina sō, kadá ku džī gāšia (sūma) da wohálata sábada ku, wóda ta ke gírĭmānku.*

14. *Sábada wónan na durūgúsa guiwana gabá ga Obā na Obangīžimu Īsa Kristu,*

15. *Ga wónda iyāli dúka na Aldžāna da na dūnia akirāsu; (su daúka sūna).*

16. *Doṅ ši bāda máku sábada yawántšin dūkia ta gírĭmānsa anyīku kárĭfi da kárĭfin fataluānsa ga (mútum na tšíki) tšíkin zútšia.*

17. *Doṅ Kristu ši zámna tšíkin zútšiānku da yírda, doṅ ku asaíwaku da akáfaku da soyēya.*

18. *Doṅ ku īya sánsantšēwa tāre da māsuadīni dúka minēne fādi, da d̄ōgontáka, da zūrụfi, da tsaí,*

19. *Da doṅ ku sáni sōn Kristu, wónda ya fī sáni, doṅ atšíkaku da tšíkawān dúka ta Alla.*

20. *Áma ga ši fa wónda ya īya ši yi abúbua dúka ya fī abín da mu yi mása rōko, ko mu tamáha, kānda ikōnsa, da ke yīn aíki tšikínku;*

21. *Garēsa gírīma ši záma ga žēmāa dagá Īsa Kristu ga irāre dúka, da ga šīēkārun dūnia dúka. Amin.*

---

*Kaí Nafúdu. IV.*

*DOṄ wónan ni, dān dākin dúfu (damrére ko sárīka) na Obangīži, ina rōkōṅku, ku yi yāwo daídaí, kānda kirá da akakiráku da ši.*

2. *Da lalafántši dúka, da zútšia zámne, da háṅkūri, da háṅkūri ku tāya žūnānku da soyēya.*

3. *Da ku yi kokāri ku rīke daiāntši na fatalūa da dámren dādi.*

4. *Džíki daía, da fatalūa daía, kámada akakirāku ga tamáha daía ta kirānku.*

5. *Obangīži daía, yírda daía, batisma daía;*

6. *Alla daía da Obā na dúka, wónda ya fī dúka, da dagá dúka, da tšíkinku dúka.*

7. *Áma ga kōwanēnmu ambāda žīnkaí kānda áwuna na kĕaútan Kristu.*

8. *Doṅ wónan ya tše da ya háwą bisa, ya kaí kāmi aṅkāma (ya žā baúta tšíkin baúta) da ya bāda kĕaútai ga mútane.*

9. *Yānzu fa, hawānsa, minēne ta ke, saí doṅ ya šīdo kuá dafāri ga wūrāre dagá kalkāšin kāsa.*

10. *Ši da ya šīdo, ši ne, da ya háwa kuá bisa ga Aldžāna dúka, doṅ ši tšíka abúbua dúka.*

11. *Da ya yi wodánsu su záma manzánai, áma wodánsu anabāwa, da wodánsa efangelistaí (māsuwāžun Labāri Nāgarí) da wodánsu makiāya, da māsukōya.*

12. *Sábada tšíkawa na māsuadīni ga aíkin bārantáka, sábada tādan džíkin Kristu.*

13. *Har mu dúka mu īsa ga daiāntšin yírda (yírda daía) da na sánin Dān Alla, ga mútum daía tšikáke, ga áwunan šekāra ta tšíkawa na Kristu.*

14. *Doṅ ba mu ke kumá ba šāriraí, atúnkude da akaí da kōwotše híska ta kōya da masīfan (kētan) mútane tāre da mūgun wayōnsu (ga haínyan mantua) ga wónda su yi fákwo su rūdi.*

15. *Áma mu yi gáskia da soyēya, mu yi gírīma ga tšikínsa ga abúbua dúka, wónda ši ne kaí, Kristu.*

16. *Dagá wónda džíki dúka agámaši daídaí, da adámreši, da kōwoné wōšīe (gágba) šina tāya, kānda ikōnsa šina kāra gírīman džíki sábada tāda (gina) da kānsa da soyēya.*

17. *Doṅ wónan fa ina fadí, da ina kāwo máku šaída ga Obangīži, kadá ku yi yāwo kumá kámada wodánsu Kafĕraí, da suna yīn yāwo ga wawántšin zútšiānsu.*

18. *Suna da zútšiānsu andúfua, da bakí su ne ga raín Alla, sábada rāšin sáni, wónda ši ke a tšikínsu, dómin makáfta ta zútšiānsu.*

19. *Wodánda su ke da fúskānsu babu kūmia, da sun bāda kānsa ga masīfa (žaraba) doṅ su yi kasāmia dúka da rōwa (kawazitši).*

20. *Áma ku ba ku kōyo ba Kristu háka.*

21. *Kadán kun džīši, da kadán ku aṅkōyaku dagá garēsa, kánda gáskia wóda ta ke dagá Īsa.*

22. *Doṅ ku dībe hálīnku dafāri, mútumé zōfo, wónda ya gbátše, dómin kōdaí da mántua.*

23. *Saí ku kāwa sābi mútane ga fatalūa ta zútšiānku.*

24. *Da ku sā mútum sābo wónda ahalitšēši kámada Alla ya sō da gáskia, da da adīni daídaí.*

25. *Doṅ wónan ku ažīē nēsa dagá garēku kāria, ku fadí gáskia kōwanēnku ga makóftšínsa, doṅ mu dúka wōšīē mu ne ga žūnamu.*

26. *Ku yi fūši, áma ba ku yi zūnúfi, kadá ku béri rāna ta fadí bisa ga fušīnku, kōda ku bāda wūri ga ebilīši.*

27. *Ši da ya yi sāta, kadá ši yi sāta kumá, áma goūma ši yi aíki da hánuānsa nāsa, ši yi abín da ši ne nāgarí, doṅ ši ke da abín da ši īya ši bāda ga talakāwa.*

28. *Kadá ku béri magána mūgu ta fitá dagá tšíkin bākínku, saí abín da ši ke nāgarí, sábada aṅfāni (makáfi) garēsu da su ke sō, doṅ ku bāyés žīnkaí ga māsudžīnku.*

29. *Da kadá ku bāda tausāyi ga fatalūa ta adīni na Alla dagá wóta aṅkašaída ku har ga rāna ta pánsawa.*

30. *Ku béri doātši dúka tāre da fūši, da haúši da dúmi, da magána mūgu, tāre da masīfa (kēta) dúka, su záma nēsa dagá garēku.*

31. *Saí ku yi alhēri ga žūnānku da taúsāyi, ku yāfe ga žūnānku kámada Alla ya yāfe múku da Kristu.*

---

*KU záma fa māsubin Alla, kámada yāya soyēya (nalēle).*

2. *Da ku yi yāwo ga soyēya, kámada Kristu kuá ya sō mu, da ya bāda kānsa sábada mu, kĕaúta da sádaka ga Alla, kámši da dādi.*

3. *Áma zína da kasāmia (žarába) dúka da rōwa (káwazitši) ba afadá kò sūnānsu dagá tšikínku, kámada ya yi daídaí ga mútane da adīni.*

4. *Kò háli da māraskūmia, kò magána wawántši, kò barĭkóntši (banántši) wodánda ba su ke ba daídaí, saí gāra yīn gōdia.*

5. *Doń wónan ku sáni, maifárĭka, ko mútum da kasāmi (maižáraba) kò mairōwa (maikawázitši) wónda ši ne maitsāfi, ba ši ke da gādo dagá tšíkin saraúta ta Kristu, kò ta Alla.*

6. *Kadá ku béri kōwa ši saída ku da magánganūn bānza, doń sábada abúbua nan fūšin Alla ya záka bisa ga yāyan kīnži.*

7. *Doń wónan kadá ku gáma kaí da su (kadá ku daúka rabōnsu, kò, kadá ku sáma fa abōkin rábo tāre da su).*

8. *Doń dafāri ku kuá dúfua ku ke, áma yánzu ku ne háske ga Obangīži, ku yi yāwo kámada yāyan háske.*

9. *Doń dīa ta fatalūa ta tše ga abín dúka da ši ne nāgarí, daídaí, da gáske.*

10. *Ku tabáta abín da ši ke da kĕāo gabá ga Alla.*

11. *Da kadá ku yi abūta da aikōki da babu (dīa) ańfāni, da na dúfua, áma ya fi ku fōrēsu (hánasu).*

12. *Doń suna yīn abúbua ga āširi, wodánda en fadí abín kūmia ne.*

13. *Áma abúbua nan dúka da afōrēsu da háske, anūnasu, doń abú dúka da anūnasu háske su ne.*

14. *Doṅ wónan ya tše: ka fálka, kaí maikwāna, da kaí ka tāši dagá matátu, da Kristu ši bāka háske.*

15. *Ku yi háṅkali fa kámada ku yi yāwo, ba kámada marāsawāyo, saí kámada māsuwāyo.*

16. *Ku sāyi lótu nan (ku yi aṅfāni da lótu nan) doṅ kwānaki mīagu su ne.*

17. *Doṅ wónan kadá ku sáma mārāsaháṅkali, saí māsu-háṅkali, doṅ ku īya ku sáni abín da Alla ya sō.*

18. *Da kadá ku ša waín* (وين) *dayāwa, doṅ ku yi abín da ši ne mūgu, saí atšíkaku da fatalūa.*

19. *Ku yi magána žūnānku da zabūra da wākan adīni da wākan fatalūa, kuna yīn wāka da tūna da dādi ga Obangīži tšíkin zútšiānku.*

20. *Kōyaúše ku bāda gōdewa da abúbua dúka ga Alla da Obā da sūna na Obangīžimu Īsa Kristu.*

21. *Ku džī žūnānku da tsōron Alla. (Kò, ku sáma bāyan žūna da tsōron Kristu).*

22. *Māta ku džī māza nāku, kámada ku džī Obangīži.*

23. *Doṅ mīži kaín māta ne, kámada Kristu kaín žēmāa ne, da ši maitšēton džíki ne.*

24. *Doṅ wónan kámada žēmāa tana džī Kristu, hákanan kuá māta su džī māza nāsu ga abú dúka.*

25. *Māza ku sō mātānku, kámada Kristu kuá šina sō žēmāa, da ya bāda kānsa sábada ita.*

26. *Doṅ ši yi ta adīni, šina maidánta saraí da wánkewān rūa da magána;*

27. *Doṅ ši tsayēta ga kānsa da kēāo, žēmāa da ba ta ke da ba támba (dēše) kò yaúši (tamži) kò abú nan daía, saí doṅ ta ke adīni, da babu laífi.*

28. *Hákanan kuá ya yi daídaí ga māza su sō mātānsu, kámada džíki nāsu, ši da šina sō mātānsa ya sō kānsa.*

29. *Doṅ babu kōwa da šina kī namānsa kōyaúše, saí ši kōšiēši da ši renōnsa, kámada Obangīži šina yi ga žēmāa.*

30. *Doṅ wōšie mu ke ga džīkínsa dagá namānsa da dagá kasásuānsa.*

31. *Doṅ sábada wónan kuá mútum ši béri obā da ūwā da ši rīke kānsa ga mātāsa, da su biú su záma nāma daía.*

32. *Wónan áširi babá ne, áma ina yīn fadí na Kristu da na žēmāa.*

33. *Áma kōda wónan, kōwānku ši sō mātāsa kámada kānsa, áma māta ta džī tsōro na mīzinta.*

---

*Kaí na Šída. VI.*

*YĀYA ku džī ūwayēnku ga Obangīži, doṅ wónan daídaí ne.*

2. *Ku bāda gírīma ga obā da ūwa, wónan ši hakúmtši nafāri ne da alwāši:*

3. *Doṅ en yi kēāo da kaí, da kaí ka yi raín yāwa a tšíkin kāsa.*

4. *Da ku obāne, kadá ku sā yāyānku su yi fūši, saí ku ku rēnosu da magána tāre da galgádin Obangīži.*

5. *Ku bayī, ku džī Obangīsaínku kānda nāma da tsōro da da karāya, da zútšia daía káma ga Kristu.*

6. *Ba da bārantáka gabá ga fúska, kámada su, da su sō su gáme mútane, saí kámada bāruān Kristu, kuna yīn abín da Alla ya sō da zútsia.*

7. *Kuna yīn bārantáka da mūrna kámada ga Obangīži, ba kámada ga mútane.*

8. *Doṅ ku sáni kōwa, da ši ke yi abú nāgarí, ši sāmu hákanan kuá dagá Obangīži, ko ši ne bāwa kò dā.*

9. *Da ku Obangīsaí kuá, ku yi hákanan kuá garēsu, ku béri fōrēnsu, doṅ ku ku sáni ku kuá kuna da Obangižínku a Aldžāna, da gabá garēsa babu dūbin fúskan mútum.*

10. *Kōkāka, yāṅūwāna, ku kāwa da kárifi dagá Obangīži, da dagá kárifi na ikōnsa.*

11. *Ku sā bisa garēku kāyan (silken) Alla, doṅ ku īya ku tsāya gabá ga wāyon ebilīži.*

12. *Doṅ mu, ba mu fádta ba da nāma, da da žīni, saí da sarākuna, da ikōki, da māsutšin saraúta ta dúfua ta dūnia nan, da fatalūn masīfa dagá tšíkin wūrin sáma.*

13. *Doṅ wónan ku ku sāmu kāyan (silken) Alla dúka, doṅ en ku īya ku tsāya ga rāna mūgu, da kadán kunka yi abú dúka, ku tsāya.*

14. *Ku tsāya fa da guzūnku adámrēsu da māridžíkin gáskia, da ansāku da lúfudin gáskia.*

15. *Da kafafūnku asāsu da takálma ga šīran Labāri Nāgarí na lāfia.*

16. *Bisa garēsu dúka ku sāmu garīkūnan yírda, da wónda ku īya ku kašīē kībaí da wūta dúka na maimūgu.*

17. *Da ku ku daúka tāgia ta tšēto tāre da tákwobin fatalūa, wónda ši ne magánan Alla.*

18. *Ku yi adúa kōyaúše da adúa dúka da rōko, da fatalūa, da ku yi háṅkali da ita da dādewa dúka da yīn adúa ma māsuadīni dúka.*

19. *Da sábadani kuá, doṅ abāda máni magána, da ni ni būde bākina da mūrna, en sāsu su sáni áširin Labāri Nāgarí.*

20. *Sábada wónan ni manzáni ne tšíkin igoí, doṅ ni īya
en fadí kwaraí, kámada ya kamátšīēni en fadí.*
21. *Áma doṅ ku sáni abúbuana, da kámada ni ke yánzu
Tikiku, dāṅūwa, wónda mu ke sō, da bāra maikĕāo ga Oban-
gīži, ši fadá múku abúbua dúka.*
22. *Wónda na aikēši garēku sábada wónan, doṅ ku sáni
abúbuāmu, da doṅ ši sā zútšiāku su džī dādi.*
23. *Dādi ga yāṅūwāna, tāre da soyēya dagá Obā Alla,
da dagá Īsa Kristu, Obangīžimu.*
24. *Žīnkaí garēsu dúka, wodánda suna sō Īsa Kristu,
Obangīži da gáskia. Amin.*

¶ *Anrubútata dagá Roma ga Efešiāwa da Tikiku.*



# WOTĪKA NA PAULU GA FILIPPĀWA.

---

*Kaí Nafāri. I.*

*PAULU da Timoti, barōri na Īsa Kristu ga māsuadīni
dúka tšíkin Īsa Kristu, wodánda su ke zámne ga garín
Filippi, tāre da Episkopoi (Usku, babá malumi na Anasāra)
da Diakonoi: (kò barōri).*
2. *Žīnkaí garēku da lāfia dagá Alla, Obāmu, da dagá
Obangīžimu Īsa Kristu.*
3. *Ina gōdewa ga Alla kúlum, túnda ina yīn tūna da
ku dúka,*

4. *Kōyaúše da aduāta dúka, ina yīn adúa máku dúka da mūrna;*

5. *Sábada abútānku da Labāri Nāgarí dagá rāna nan tafāri har ga yánzu;*

6. *Doṅ na sáni kwaraí, ši, da ya fāra yīn aíki nāgarí tšikínku, ši kāra yīnsa kuá har ga rāna ta Īsa Kristu;*

7. *Kámada ši ke daídaí garēni en tūna hákanan sábada ku dúka, doṅ ina da ku ga tšíkin zútšiāta; doṅ da ga igoína, da ga gérdama, da ga karīfáfan Labāri Nāgarí, ku dúka kun kāma rabōnku na žīnkaína.*

8. *Doṅ Alla ši ne maišaídana, kámada ni ke sōnku dúka da soyēya ta Īsa Kristu.*

9. *Doṅ abín wónan ina yīn rōko, doṅ soyeyānku ta kāra yīn yāwa da sáni dúka, da da dubāra dúka.*

10. *Doṅ en ku īya ku tába abú da su ke nāgarí, doṅ en ku sáma na zútšia daía, da babu laífi har ga rāna ta Kristu.*

11. *Atšíka da dīa ta gáskia, wóda ta fíto dagá Īsa Kristu ga (anūri) háske, da ga yābon Alla.*

12. *Áma ina sōnku ku sáni, yāṅūwāna, abúbua nan da sunka sāmēni, sun kāra aṅfāni ga Labāri Nāgarí.*

13. *Doṅ igoína sábada Kristu anyī sán'su dagá tšíkin fādama dúka, da dagá wodánsu wūrāre dúka.*

14. *Da kanōni dayāwa tšíkin Obangīži, sun kāma zútšia dagá igoína, da sun fadí magána babu tsōro.*

15. *Wodánsu fa suna wāzu Kristu da kīyēya da gérdama, áma wodánsu kuá da zútšia nāgarí.*

16. *Wodánsu fa suna wāzu Kristu da gērdama, ba da zútšia būde, suna tamáha su kāra wūya ga igoína;*

17. *Áma wodánsu da soyēya suna sáni aṅtādani sábada kārin Labāri Nāgarí.*

18. *Mī fa? Kōda abúbua nan, kò da manafúki, kò da gáskia, Kristu anawāzaši, da sábada wónan ina yīn mūrna, da zāni yīn mūrna kumá.*

19. *Doṅ na sáni abín wónan ši žūya ga tšētona sábada áduānku, tāre da tāyan fatalūa ta Īsa Kristu.*

20. *Kámada šīranı dúka da tamáhata, doṅ ni ban džī ba kūmia da kōmi, saí da zútšia būde, kámada kúlum, hákanan yánzu kuá, Kristu zā ayābaši ga džíkina, kò da raí kò da mútua.*

21. *Doṅ garēni raína Kristu ne, da mútua rība tše.*

22. *Áma kadán na yi raí dagá nāma, wónan dīa ta aíkina ne, da abín da zāni zāba, ni ban sáni ba.*

23. *Doṅ ina džīn rāšin kaí sábada abú nan biú, zútšiāta tana sō ta rábua, doṅ ta sáma tāre da Kristu, wónda ši ke nāgarí garēni ya fī abú dúka;*

24. *Áma zámne a tšíkin nāma sábada ku, ya fī kĕāo.*

25. *Da wónan na sáni kwaraí ni zámne, da ni dáde tāre da ku dúka, sábada aṅfanīnku, da sábada mūrnan yírdānku.*

26. *Doṅ múrnānku ši fāye yāwa dagá Īsa Kristu, sábadani, da zāni zákua garēku kumá.*

27. *Saí ku yi yāwo kámada ši ke daídaí ga Labāri Nāgarí na Kristu, doṅ kadán ni záka, ni ganēku, kò ni ke dagá nēsa, ni džī labārínku, doṅ ku tsāya ga fatalūa daía, da ga zútšia daía, kuna yīn fádta tāre da yírdan Labāri Nāgarí.*

28. *Da kadá ku džī tsōro da kōmi sábada makīyānku, wónda ši ke garēsu šaída ta kayēsuānsu, áma garēku ta tšēto, da ši ke dagá Alla.*

29. *Doṅ ambāda máku žīnkaí dagá Kristu, ku īya ku yírda da ši, ba nan kādaí ba, áma ku džímri kuá sábada ši.*

30. *Doṅ ku ke da fádta nan kuá, wónda kun gáni dagá garēni, da yánzu kuna dzī dagá garēni.*

---

## *Kaí Nabiú. II.*

*KADÁN akoí fa dādin zútšia, tšíkin Kristu kadán akoí saínyin zútšia ta soyēya, kadán akoí abūta ta fatalūa, kadán akoí hánži da taúsāyi,*

2. *Ku tšíka múrnāta, ku sáma da zútšia daía, ku ke da soyēya daía, ku sáma da bāki daía, ku tūna da abín daía.*

3. *Babu kōmi da gérdama, kò da yābon bánza, saí da lafántši, kōwa ši dūba ga wodánsu, kámada su, da suna fīnsa da kĕão.*

4. *Kadá kōwa ši dūba ga abúbuānsa nāsa, saí kōwa ši dūba kuá ga abúbua na wodánsu.*

5. *Zútšia nan, da ta ke tšíkin Īsa Kristu, ta sáma tšikínku kuá.*

6. *Wónda ši ne ga káman Alla, ba ya daúkēši ba kámada abín sāta, ši sáma kámada Alla ši ke.*

7. *Saí ya débe kānsa šina daúka káman bāra, da anyīši ga káman mútum, da aṅganēši ga halīnsa kámada mútum.*

8. *Ya maída kānsa kārami, ya dzī har ga múlua, da mútua bisa ga gílmen itátše.*

9. *Doṅ wónan kuá Alla ya bāda mása gírīma babá, da ya bāda mása sūna, wónda ya fī sūna dúka.*

10. *Doṅ kōwoné guiwānsu da su ke tšíkin Aldžāna, da su, da su ke bisa ga kāsa, da su, da su ke dagá kalkāšin kāsa, ši dúrgusa dagá ga sūnān Īsa;*

11. *Da kōwoñé hálši ši fadí Īsa Kristu ši ne Obangīži ga yābon Alla, Obā.*

12. *Doñ wónan, masōyana, kámada kunka dzī kōyaúše, ba sāa nan kādaí ba, da ni ke kúsa garēku, áma yánzu goŭma, da ni ke dagá nēsa, ku yi aíki kwaraí da tsōro, da da karīkáta, doñ ku sāmu tšētōnku.*

13. *Doñ Alla ši ne, da šina yīn aíki tšikínku, ku sō da ku yi, kámada ya gamēši.*

14. *Abúbua dúka ku yīsu babu gúnagúni, da babu yīn zútšia biú;*

15. *Doñ ku sáma tsála da babu wāyo, yāyan Alla, babu laífi ga tsakānin īri da a zālumtši da manafútši, a tšikínsu kuna hása kámada háske a tšikín dūnia.*

16. *Kuna rīkewa magánan raí ga yābona tšíkin rāna ta Kristu, doñ kadá ni gúdu da bánza, da doñ kadá ni yi aíki da bánza.*

17. *Da kadán ni kuá ambāda ga sádaka da bārantáka sábada danganānku, na yi mūrna, da zāni yīn mūrna kuá tāre da ku dúka.*

18. *Áma sábada abín wónan ku kuá ku yi mūrna, da ku yi mūrna tāre da ni.*

19. *Áma ina tamáha, da yírdan Obangīži Īsa, ni aíke Timoti garēku mazá, doñ ni kuá ni sāmi saínyin zútšia, da ni sáni kámada ku ku ke.*

20. *Doñ ni, ba ni da kōwa da zútšia káma nāsa, wónda ya kúla kwaraí sábada abúbua nāku.*

21. *Doñ su dúka suna nēma abúbua nāsu, babu abúbua na Īsa Kristu.*

22. *Áma ku sáni šaídānsa, doñ káman dā ga Obānsa ya yi aíki tāre da ni tšíkin Labāri Nāgarí.*

23. *Wónan fa ina tamáha, en aikēši garēku yánzu, da ni
sáni abúbua da zāsu sāmēni.*

24. *Áma ina da dangána ga Obangīži, doṅ ni da kaína
zāni zákua nan da nan.*

25. *Áma ni ina tamáha daídaí ne, en aíke garēku Epa-
froditu, dānūwa, da maitāya, da dān yāki tāre da ni, áma
manzanínku, da ši, da ya kōro máni saúki.*

26. *Doṅ šina sōnku dúka, da ya džī taúsāyi, doṅ kunka
džī ši ke da tšīwo.*

27. *Doṅ ya džī tšīwo da gáskia, ya yi kúsa ga mūtua,
áma Alla ya yi mása taúsāyi, áma ba mása kādaí ba, saí
garēni kuá, doṅ kadá ni ke da wohála bisa ga wohála.*

28. *Doṅ wónan kuá na yi sámri, garín aikēši, doṅ, kadán
kunka ganēši kumá, ku yi mūrna, da ni kuá ban džī ba taú-
sāyi kumá.*

29. *Ku sāmēši fa dagá Obangīži da mūrna dayāwa, da
ku bāda gírīma ga mútane káman háka.*

30. *Doṅ sábada aíkin Kristu ya yi kúsa ga mūtua, ba ya
kúla ba da raínsa, doṅ ši īya ši yi máni bārantáka.*

---

## *Kaí Naúku. III.*

*YÁNZU fa, yāṅūwāna, ku yi mūrna ga Obangīži. Ba
abín da wūya ba garēni ne, en rubúta máku abú daía,
áma garēku da kēāo ši ke.*

2. *Ku yi háṅkali da karnúka, ku yi háṅkali da su, da
suna yīn mūgu, ku yi háṅkali da kátšia.*

3. *Doṅ mu, mu ke kátšia, wodánda mu ke yīn bārantáka ga Alla da fatalūa, da mu ke yīn yābo da Īsa Kristu, da ba mu sā ba zútšia a tšíkin nāma.*

4. *Kò da ni kuá, ina da abín da sān zútšia a tšíkin nāma, kadán wóni šina tamáha ši ke da abín, da sān zútšia ga nāma, na fīši.*

5. *Ánayī máni kátsia ga rāna tatókos, dagá īrin Israēlu, dagá iyālin Benyamin, Bahibru dagá Hibruāwa, kānda dōka, Farisi.*

6. *Kámada híma, na hásada žēmāa, kámada gáskia, da ta ke dagá tšíkin nāma, babu laífi.*

7. *Áma abín, da ši ke garēni ríba, na dubēši káman tasāri sábada Kristu.*

8. *Aí, da gáskia, abúbua dúka ina dubēsu tasāri su ke sábada kĕāon sánin Īsa Kristu, Obangīžina, sábada wónda na džímri tasāri na abúbua dúka, da ni dubēsu káman tāki, doṅ ni tši ríban Kristu.*

9. *Da asāmēni a tšikínsa, ba da gáskia tāwa, da ta ke dagá dōka, saí na wónan, sábada dangána ga Kristu, gáskia dagá Alla dagá dangána.*

10. *Doṅ en sán'ši, da īko na tāšinsa, da abūta tāre da wohálānsa, ažūyani da mútuānsa.*

11. *Kadán kōkāka ni sāmi tāši dagá matátu.*

12. *Ba kámada na sāmēši dāda, kò dāda ni ke tšíka, saí ina biyēnsa, kadán ni sāmēši, bāya ga da ansāmēni dagá Īsa Kristu.*

13. *Yāṅūwāna, ni ban tamáha ba ni sāmēši, áma abín daía na tše: abúbua da su ke dagá bāya na mantšēsu, áma ga abúbua, da su ke gabá garēni na mīka hānuna.*

14. *Ina bīye ga šaída ga garāwa ga kirāmu dagá bisa
dagá Alla dagá Īsa Kristu.*
15. *Mu dúka ƒa da mu ke tšikáku, mu tamáha háka,
áma kadán kuna tamáha kōmi dabám ši ke, Alla ši wāye
máku kò abín nan.*
16. *Kōkāka abín da mu sāmu, mu yi yāwo kámada
dokānsa, mu tūna da háka.*
17. *Ku záma māsubīna, yāṅūwāna, da ku dubēsu da
suna yīn yāwo háka, kámada ku ke da mu ga (šaída) ko-
túntši.*
18. *Doṅ dayāwa suna yīn yāwo, sábada su na fadá
múku kōyaúše, áma yánzu na fadá múku da hāwayé, káman
abōkaín gabá ga gílmen Kristu.*
19. *Mākarīnsu gbatásua, Allānsu tšíki ne, da yabōnsu
ga abín da kūmia, da suna kúla da abúbua na dūnia nan.*
20. *Áma īkōn haífuāmu ši ne tšíkin Aldžāna, dagá énna
kuá mu šīra da maitšēto mu, Obangīži Īsa Kristu.*
21. *Wónda ši (saúya) sāke džíkimu na lalafántši, doṅ
ši sáma kámada džikínsa ši ne na yābo, kānda īkōnsa da ši
ke īya ši sámšīēši abú dúka garēsa.*

---

## *Kaí Nafúdu. IV.*

*DOṄ wónan, yāṅūwana, māsoyēna, da ansōku, murnāta
da rāwanína, háka ku tsāya ga Obangīži, māsoyána.*

2. *Euodia ina rōkōnta da Sintike ina rōkōnta, doṅ su sáma
da zútšia daía ga Obangīži.*

3. *Ī, ina rōkōnka kuá, kaí da ka ke yīn aíki tāre da ni,
ka tāya māta nan, wodánda su ke yīn aíki tāre da ni ga
Labāri Nāgarí, tāre da Kĕlemens, da tāre da wodánsu, da su
ke yīn aíki tāre da ni, da sūnanākīnsu su ne tšíkin Letā-
fin raí.*
4. *Ku yī mūrna ga Obangīži kúlum, da kumá na tše, ku
yi mūrna.*
5. *Lalafántšínku asán'ši ga mútane dúka. Obangīži
šina kúsa.*
6. *Kadá ku kúla da kōmi, saí ga abúbua dúka da ādúa,
da rōko, da gōdewa, ku yi abín da ku ke sō asán'ši ga Alla.*
7. *Da dādin Alla, wónda ya fī sáni dúka, ši tsāre zútši-
ānku da tunānīnku tšíkin Īsa Kristu.*
8. *Yánzu fa, yāñūwāna, kōminé, da ši ke gáske, kōminé
da ši ke daídaí, kōminé da ši ke hálal, kōminé da ši ke tsála,
kōminé da ši ke gámi, kōminé da ši ke da sūna nāgarí,
kadán wóni īko nāgarí, kadán wóni yābo, ku tūna da su.*
9. *Abín da kun kōyo da kun sāmu da kun džī da kun
gáni dagá garēni, su, ku yīsu, da Alla na dādi ši sáma tāre
da ku.*
10. *Áma ina yīn mūrna kwaraí ga Obangīži, doñ yánzu
a bāya, kun fāra fálka, da ku kúla da ni, da ku kuá kunka
kúla da ni dufāri, áma ba ku da dāma.*
11. *Ban yi magána ba da rāši (dūkia) na abú daía, doñ
na kōyo yīn mūrna da abúbua, da ni ke da su.*
12. *Na sáni kuá ayī kārami, na sáni kuá en fāye ga
kōwoné wūri, da dagá abúbua dúka añkōyani, da akōši, da
džīn yūñwa, da fāye, da džīn rāšin dūkia.*
13. *Ina īya en yi kōmi sábada Kristu, wónda ya bāda
máni īko.*

14. *Kōda wónan kun yi kwaraí, doṅ kun tāyani dagá wohálata.*

15. *Áma ku Filippāwa kuá ku sáni dagá mafārin Labāri Nāgarí, da na fíto dagá Makedonia babu žēmāa daía ta yi šāwōra da ni sábada bādawa kò sāmua, saídaí ku kādaí.*

16. *Doṅ kò a tšíkin Tessalonika kunka aíke garēni sāo-daía, da sāo biú kunka tāyani.*

17. *Ba doṅ kámada ni ke nēma kĕaúta, saí ina sōn dīa, doṅ ta fāye sábada ku.*

18. *Áma ina da abúbua dūka, da na fāye; na kōši, doṅ na sāmu dagá Epafroditu abúbua dagá garēku, kámši na kámšin dādi, sábada ansāmēta da agáme ga Alla.*

19. *Áma Allāna ši bāku abúbua dúka da ku ke sō, sábada yāwántšin dúkiānsa dagá Īsa Kristu.*

20. *Yánzu fa ga Alla, da Obāmu, ayī yābo hal ábada. Amin.*

21. *Ku gaída māsuadīni dúka ga tšíkin Īsa Kristu. Kanōni da su ke tāre da ni suna gaíšīēku.*

22. *Mútane adīni dúka suna gaíšīēku, da su kuá da su ne na gídan Kaísari.*

23. *Žīnkaí na Obangīži Īsa Kristu ši sáma tāre da ku dúka. Amin.*

¶ *Anrubútata ga Filippāwa dagá Roma da hānun Epafroditu.*



# WOTĪKA NA PAULU GA MÚTANE A KĀSAN KOLOSSA.

---

*Kaí Nafāri. I.*

*PAULU, manzáni na Īsa Kristu da yírdan Alla, tāre da dānūwa, Timoti.*

2. *Ga māsuadīni da kanōni māsuyírda tšíkin garí Kolossa: žīnkaí garēku da dādi dagá Alla, Obāmu, da dagá Obangīži Īsa Kristu.*

3. *Muna gōdewa ma Alla da Obā na Obangīžimu Īsa Kristu, muna yīn rōko máku kúlum,*

4. *Túnda muka džī labārin yírdānku da Īsa Kristu, da na soeiyānku ga māsuadīni dúka.*

5. *Sábada tamáha wóda anāžīēta garēku tšíkin Aldžāna, wóda kuka džī dafāri dagá tšíkin magána ta gáskian Labāri Nāgarí,*

6. *Wónda ya záka garēku, kámada kuá ga dūnia dúka, da ši ke kāwo dīa, kámada tšikínku kuá dagá rāna nan, da kunka džī, da kunka sáni žīnkaín Alla dagá gáskia.*

7. *Kámada kuá kunka kōyo dagá Epafras, nalēle, da bāra tāre da mu, wónda ši ne garēku bāra nāgarí na Kristu.*

8. *Wónda ya nūna múna kuá soeiyānku a fatalūa.*

9. *Doṅ wónan mu kuá, dagá rāna nan da munka džī, ba mu daína ba mu yi rōko da adúa sábada ku, doṅ ku atšíkaku da sánin yirdānsa da dubāra dúka, tāre da sánin fatalūa.*

10. *Doṅ en ku, ku īya ku yi yāwo daídaí ga Obangīži, ka gamēši da abúbua dúka, ku kāwo dīa da kōwoné aíki nāgarí.*

11. *Da ku yi gírīma da sánin Alla, da akarīfáfaku da īko, kānda īkon yabōnsa da háṅkūri dúka, da saínyin zútšia da mūrna.*

12. *Muna gōdewa ma Obā, wónda ya yīmu īsa mu sámu rābo (wūri) na magāši tāre da māsuadīni tšíkin háske.*

13. *Wónda ya kwatšīēmu dagá hānun īkon dūfua, da ya maišīēmu a tšíkin saraúta na Dānsa, nalēle.*

14. *Da ga tšikínsa muna da pánsa (tšétua) sábada žinínsa, yāfewan zūnúfaí.*

15. *Wónda ši ne káman Alla, da ba aganēši ba, nafārin haífua na tāhalítši dúka;*

16. *Doṅ dagá garēsa abúbua dúka antālitāsu, su, da su ke a tšíkin Aldžāna, da su, da su ke bisa ga kāsa, abúbua da aganēsu, da su, da ba aganēsu ba; kò su ke kilīsaí kò sarākuna, kò galadīmaí, kò ikōki, abúbua dúka dagá garēsa, da ga garēsa atālitāsu.*

17. *Da wónan ši ne gabá garēsu dúka, da abúbua dúka a tšikínsa suna tsāya.*

18. *Da wónan ši kaín džíki ne, kaín žēmāa, wónda ši ke mafāri, nafārin haífua dagá matátu, doṅ ši sāmu a tšikínsu dúka wūri nafāri.*

19. *Doṅ ya gamēši (Alla) tšíkawa dúka (na Allāntši) ta sáma ga tšikínsa.*

20. *Da ga garēsa ši gáma abúbua dúka, da a tšikínsa šina yīn dādi da žīnin gilmēnsa, sábada ši, da garēsa kò abúbua bisa ga kāsa, kò abúbua tšíkin Aldžāna.*

21. *Da ku, da ku ke dafāri bakī da abōkaín gabá da*
*zútšia da aikōki mīagu ;*
22. *Áma yánzu ya gúmaku a tšíkin džíkin nāmānsa da*
*mūtua šina tsāyaku adīni da babu laífi, da babu tímba gabá*
*ga fuskānsa.*
23. *Kadán ku kāra tsāya ga dangána, akáfa da aka-*
*rīfáfa da babu mōsi dagá tamáhan Labāri Nāgarí, wónda*
*kunka džī, wónda anwāzaši ga tāhalítši kōwané dagá kal-*
*kāšin Aldžāna, da ni Paulu anyīni bārānsa.*
24. *Da ni na yi mūrna yánzu tšíkin wohálana sábada*
*ku, da ni na tšíke rāšin wohálan Kristu a tšíkin nāmana,*
*sábada džíkinsa, wónda ši ke žēmāa.*
25. *Ga īta ni na kāwa bāra kámada bārantákan Alla,*
*wónda ambāda máni garēku, doṅ en tšíka magánan Alla.*
26. *Áširi nan, wónda ankagbōyeši dagá šēkarūn dūnia,*
*da dagá irāre, áma yánzu anūnaši ga māsuadīnínsa.*
27. *Ga wodánda Alla šina yírda ši yi su su sáni wónda*
*ši ne yāwántšin yabōnsa, da na áširi nan tšíkin Kafērai,*
*wónda ši ne Kristu tšikínku, tamáṅa ta yābo ;*
28. *Wónda muna wāzawa, da muna fōre kōwané mútum,*
*da muna kōya kōwané mútum da dubāra dúka, doṅ en mu*
*tsāya kōwané mútum tšikáke a tšíkin Īsa Kristu.*
29. *Da ga tšikínsa ni yi aíki kuá, ni yi aíki da wūya,*
*kámada ikōnsa, wónda ya yi aíki dagá garēni da kárīfi.*

---

*Kaí Nabiú. II.*

*DOṄ ina sō ku, ku sáni fádta babá da ni ke da ši sábada*
*ku, da sábada su, da su ke tšíkin Laodikia, da su dúka,*
*wodánda ba su gáni ba fúskāta tšíkin nāma.*

2. *Doṅ su sāmu dādin zútšiānsu, andámrēsu tāre da soeiya da da arzíki dúka na tšíkan hakīkan sáni, doṅ en ku sáni áširin Alla, da na Obā, da na Kristu.*

3. *Ga tšikínsa aṅgbōye súlkumaí dúka, da na dubāra da na sáni.*

4. *Áma wónan na tše, kadú kōwa ši rūdēku da magána dawāyo.*

5. *Doṅ kōda ni ne dagá nēsa garēku, kānda nāma, ina tāre da ku da fatalūa, ina yīn mūrna, da ina gáni aladānku, da kárīfin dangánānku tšíkin Kristu.*

6. *Kámada kunka sāmu fa Kristu, Obangīži, hákanan kuá ku yi yāwo tšikínsa.*

7. *Da ansaíwaku, da ankáfaku ga tšikínsa, da akárīfáfa ga tšíkin dangána, kámada kun kōya, kuna fāye da bādawan gōdia.*

8. *Ku yi háṅkali kadá kōwa ši rūdēku da dubāra, da da wāyo bánza, kámada magúnganún mútane, kámada mafāraín dūnia nan, da ba kámada Kristu.*

9. *Doṅ a tšikínsa ya zámna tšíkawa dúka na Allantši da džíki.*

10. *Da ku, ku ne tšíkáke dagá tšikínsa, wónda ši ne kaín saraúta da īko dúka.*

11. *Da ga tšikínsa ku anyī máku kátšia nan, da ba anyīta ba da hānu, da da yénkewān džíkin zūnúfin nāma dagá kútšian Kristu.*

12. *Doṅ ku abiznéku tāre da ši tšíkin batisma, da dagá garēsa kuá atādaku da yírda, da da īkon Alla, wónda ya tādaši dagá matátu.*

13. *Da ku, da ku matátu tšíkin zūnúfi, da tšíkin māras-*

*kátšian nāmānku, ya yīku, ku ke da raí da ši, šina yāfewa múku zūnúfaínku.*

14. *Šina kaúda rubútan hānu tšíkin hakúmtai, wónda ši ke bánda garēmu, da ya daúkaši dagá tsakānimu, da ya káfaši ga gílmen itátše.*

15. *Ya débe saraútai da ikōki, ya gōdasu a būde, da ya gōda nasāra bisa garēsu ga kānsa.*

16. *Kadá kōwa ši kāšīēku sábada abín tšīma, kò abín ša, kò sábada sála, kò sūbon wáta, kò kwānakin altšīma.*

17. *Wodánda abúbua enua su ne na abúbua da zāsu zákua, áma džíki na Kristu ne.*

18. *Kadá kōwa ši kawásda gārawānku da lalafántši nan da ya zābe da kānsa, da bārantáka ga malaíku, šina šígawa ga abúbua nan, da ba ya gáni ba, ya yi gírīman zútšia da bánza sábada nāmānsa.*

19. *Da ba ši rīkewa kaí dagá garēsa džíki dúka da gabōbi, da da mādarima, šina bāda tāya da andámrēši, ya yi gírīma da gírīman Alla.*

20. *Doň wónan fa kadán kun mútu tāre da Kristu dagá abúbua na mafārain dūnia, dómi, kámada ku ke da raí dagá tšíkin dūnia, ku džī ga hakúmtai:*

21. *(Kadá ka tába, da kadá ka dándana, da kadá ka sā hānu ga nan).*

22. *Wodánda dúka suna gbátše da tšīnsu, kámada hakúmtai da dōkan mútane.*

23. *Wodánda su ke da fúskan dubāra dagá bārantákan, da sun zāba da kānsu, da dagá lalafántši, da ba da kúla ba ga džíki, da ba da gírīma ga nāma, da abín da ši ke sō.*

---

*Kaí Naúku. III.*

*DOṄ wónan ku fa, en kunka tāši tāre da Kristu, ku nēma abú nabísa, énda Kristu ši ke zámne ga hānun dāma na Alla.*

2. *Ku sō abú nabísa, ba abu na kāsa.*

3. *Doṅ kun mútu, da raínku aṅgbōyēši tāre da Kristu tšíkin Alla:*

4. *Kadán Kristu, wónda ši ne raímu ši góda kānsa, sāanan ku kuá ku gódu tāre da ši tšíkin yābo.*

5. *Ku kašiē fa wōsašēnku, wodánda su ke bisa ga kāsa, fārīka, kasāmia, fūši, mūgun gūri, da rōwa, wónda ši ke abín da tsāfi.*

6. *Sábada abúbua nan fūšin Alla ya žáka bisa ga yāyan kīndži.*

7. *Ga tšikínsu ku kuá ku kan yi yāwo dafāri, da ku ke yīn raí tšikínsu.*

8. *Áma yánzu ku débe kuá dagá garēku abúbua nan dúka: fūši, haúši, masīfa (kēta) alfāšia, magána mūgu dagá tšíkin bākínku.*

9. *Kadá ku tše kāria wóni ga wóni, áma ku débe mútum zōfo tāre da aikōkínsa:*

10. *Da ku yi sāwa da mútum sābo, wónda anyīši sābo da sáni ga káman fúskānsa, da ya yīši (talítaši).*

11. *Énda ba ši ke ba Helleni, da Yafude, kátšia da māraskátšia, káfēri, Skída, bāwa, dā, áma Kristu dúka da tšíkin su dúka.*

12. *Ku sā fa bisa garēku, kámada su da anzabēsu dagá Alla, kúmada māsuadīni da masōya, hántšin taúsāyi, alhēri, lalafántši, saínyin zútšia, háṅkūri.*

13. *Ku yi hánkūri žunānku, da ku yāfe žunānku, kadán kōwa ši ke da tsámki da wóni (kámada Kristu kuá ya yāfe múku, hákanan ku kuá).*

14. *Áma bisa garēsu dúka, soeiya wóda ta ke madámren tšíkawa.*

15. *Da dādin Alla ši yi saraúta tšíkin zútšiānku, doṅ sábada wónan kuá aṅkirāku ga džíki daía, da ku yi gōde.*

16. *Magánan Kristu ta zámna dagá garēku dayāwa, da dubāra dúka, da kuna kōya da fōre žūnānku da zabūra, da hímnoi, da wāka ta fatalūa ga Obangīži tšíkin zútšiānku.*

17. *Da kōmi, wónda ku ke yi da magána, kò da aíki, ku yīsu dúka a sūnān Obangīžin Kristu, da ku gōde ma Alla, da Obā dagá garēsa.*

18. *Māta ku džī māza nāku, kámada ši ke daídaí gabá ga Obangīži.*

19. *Māza ku sō māta nāku, da kadá ku ke dāatši da garēsu.*

20. *Yāya ku džī ūwayēnku ga abúbua dúka, doṅ wónan abú ya gáme ga Obangīži.*

21. *Obāne, kadá ku yi yayānku su džī fūši, kadá su džī gbátšin zútšia.*

22. *Bāyi ku džī ga abúbua dúka Obangīsaí kānda nāma, ba da bārantáka gabá ga fúska, kámada su da su gáme mútane, saí da zútšia daía, kuna da tsōron Alla.*

23. *Da abú dúka da kuna yīnsu, kuna yīnsu dagá zútšia, kámada ga Obangīži, ba kámada ga mútane ba.*

24. *Doṅ ku sáni dagá Obangīži zāku sāmu lāda ta magādo, doṅ kuna yīn bārantáka ga Obangīži Kristu.*

25. *Áma ši da ši ke yīn láífi, ši sāmi abín da ya yi laífi, da babu gánin fúskan mútane.*

---

## *Kaí Nafúdu. IV.*

*KU Obangīsaí, abín da ši ke gáske, da abín da ši ke daídaí, ku yi ga bāyi, kuna sáni ku kuá kuna da Obangīži tšíkin Aldžāna.*

2. *Ku dádewa da adúa, ku yi tsāra ga ītа da gōdewa.*

3. *Ku yi adúa kuá múmu, doṅ Alla ši būde garēmu kōfan magána, doṅ mu fadí áširin Kristu, sábada wónda andámrēni.*

4. *(Doṅ en gódaši kámada ši ke daídaí en fadí).*

5. *Da dubāra ku yi yāwo gabá garēsu da su ke dagá wōše, kuna saída lōtu.*

6. *Maganānku ši sáma kōyaúše da žīnkaí, agámeši da gížiri, doṅ ku īya ku sáni kámada ši ke daídaí, ku yi ámsa ga kōwa.*

7. *Abúbua nan dúka Tikiku ši fadí múku, dānūwa, nalēle, da bāra na gáskia, da bāra tāre da ni dagá Obangīži.*

8. *Wónda na aíke garēku sábada abín nan, doṅ ši sáni abúbua nāku, da doṅ ši sā zútšiānku su dži dādi.*

9. *Tāre da Onesimo, dānūwa da gáske, da nalēle, wónda ši ke daía dagá tšikínku. Abúbua dúka kámada su ke dagá garēmu su fadí múku.*

10. *Aristarku, wónda ši ke tšíkin sarīka tāre da ni, šina gaišīēku, da Marku, dān kānua ta Barnaba, sábada wónda kun sāmu hakúmtši, kadán ši zō garēku, ku sāmēši.*

11. Da Īsa, wónda akekirá Yustus, wodánda su ne na
kátšia; wodáṅga kādaí su ne māsutāyana tšíkin saraútan
Alla, da wodánda sunka bāda máni saínyin zútšia.
12. Epafras, wónda ši ne daía nāku, bāran Kristu, šina
gaíšīēku, kōyaúše šina yīn aíke da aduāsa máku, doṅ ši
(káfaku) tsāya ku tšíka, da atšitšika da yírdan Alla dúka.
13. Doṅ na kāwo mása šaída wónan, doṅ šina da híma
dayāwa sábada ku, da sábada su, da su ke a garín Laodikeya,
da sábada su, da su ke a bírnin Hierapoli.
14. Lukas, maimāgani, da masōyi, tāre da Demas, suna
gaíšīēku.
15. Ku gaída máni yāṅūwa, da su ke tšíkin Laodikeya,
da Nimfan da žēmāa, da ta ke tšíkin gidānsa.
16. Da kadán kun karátu wotīka nan dagá garēku, ku
yi, doṅ su akarátasu kuá tšíkin žēmāan Laodikeya, da wotīka
da anrubútaši ga Laodikeyawa, ku kuá ku karátuta.
17. Da ku fadí ga Arkippo: ka yi háṅkali ga bārantáka,
wónda ka sāmu dagá Obangīži, doṅ ka yīši.
18. Gaísua tāwa da hānu nāwa Paulu, ku tūna da
madārimāna. Žīnkaí ši ke tāre da ku dúka. Amin.

¶ Anrubúta dagá Roma ga Kolossāwa dagá hānun Tikikus da Onesimus.



# WOTĪKA TAFĀRI NA PAULU, MANZÁNI, GA TESSALONIKĀWA.

---

*Kaí Nafāri. I.*

PAULU, *da Silfanu, da Timoti ga žēmāa ta Tessalonikāwa ga Alla, Obā, da ga Obangīži Īsa Kristu: Žīnkaí garēku da lāfia dagá Alla, Obāmu, da dagá Obangīži Īsa Kristu.*

2. *Muna gōdewa ma Alla kúlum sábada ku dúka, muna yīn tūnawa da ku da aduāmu kúlum;*

3. *Muna tūna da ku, da aíkin dangánānku, da aíkin soeiyānku, da hánkūrin tamáhānku ga Obangīžimu Īsa Kristu gabá ga Alla da Obāmu.*

4. *Muna sáni, yāṅūwa, nalēle, zagbōnku dagá Alla.*

5. *Doṅ Labāri mu Nāgarí ba ši ne ba dagá garēku da magána kādaí, áma da īko, da da fatalūa adīni, da da hakīka dayāwa, kámada ku sáni, kámada mu ke dagá tšikínku sábada ku.*

6. *Da ku, kun kāwo māsubīnmu da na Obangīži, kun sāmu magána da wohála dayāwa, da da mūrna da fatalūa adīni.*

7. *Doṅ ku ke šaída ga māsudangána dúka tšíkin Makedonia da Ákaya.*

8. *Doṅ dagá garēku magánan Obangīži aṅfadí, ba a tšíkin Makedonia da Akaya kādaí, áma a kōwoné wūri kuá,*

*dangánānku ga Alla ya fitá, doṅ wónan kuá mu, ba mu ke so mu fadí kōmi.*

9. *Doṅ su da kānsu suna fadímu wóne īrin šígawa mu ke da dagá garēku, da kámada kun žūya dagá tsāfi, ku yi bārantáka ga Alla daraí, da da gáske.*

10. *Da ku šīra da Dānsa dagá Aldžāna, wónda ya tāda dagá matátu, Īsa, wónda ya tšétšēmu dagá fūši, wónda ši ke zákua.*

---

*Kaí Nabiú. II.*

*DOṄ ku da kānku, yāṅūwāna, ku sáni mašígimu dagá garēku, doṅ ba ši ke ba da bánza;*

2. *Áma bāya da muka džímri dafāri, da anyī mámu kūmia, kámada ku sáni tšíkin Filippi, mun sā zútšiāmu ga Allamu, mu fadí garēku Labāri Nāgarí na Alla da wūya babá.*

3. *Doṅ gálgadīmu ba dagá mántua, kò dagá kasámta, kò dagá wāyo mūgu, ši fitó.*

4. *Áma kámada antabátamu yirdádu gabá ga Alla, doṅ ambāda múna Labāri Nāgarí, hákanan kuá muna fadí, ba kámada mu ke sō mu gáme ga mútane, saí ga Alla, wónda ya tába zútšiāmu.*

5. *Doṅ ba ga kōwoné lōtu mun yi magána da wāyo, kámada ku sáni, kōda sábada rōwa (kawazitši) Alla maišaída ne.*

6. *Kōda dagá mútane mun nēma yābo, kōda dagá garēku, kōda dagá wodánsu.*

7. *Doṅ kadán mu ĭya mu sāku ga wūya, kámada man-
zánaí na Kristu áma mu ke laláfi dagá tšikínku, kámada
mátše yāye, ɗa tana yīn rēno ga yayānta.*

8. *Hákana doṅ muna sōnku kwaraí, mun sō, mu bāda
múku ba Labāri Nāgarí kādaí ba, áma raímu kuá da kānsa,
doṅ mun so ku kwaraí.*

9. *Doṅ ku tūna, yāṅūwa, ɗa aikímu da wūyamu, doṅ
dēre da rāna mu ke yīn aíki, doṅ ba mu so mu sā kōwānku
ga wūya, mu yi wāzu garēku Labāri Nāgarí na Alla.*

10. *Ku da kānku māsušaídamu ku ne tāre da Alla, doṅ
mu ke adīni da gáske, da babu laífi, mu ke dagá garēku, da
ku ke da dangána.*

11. *Kámada ku sáni, kámada mu gálgade, da mu lalāše,
da mu fōre kōwanēnku, káman Obā yayānsa.*

12. *Da muna nūna máku, doṅ ku yi yāwo, kámada ši ne
daídaí ga Alla, wónda ya kirāku ga saraútānsa, da ga
yabōnsa.*

13. *Doṅ wónan mu kuá muna gōdewa ga Alla kúlum,
doṅ da kunka sāmu magánan Alla, da kunka dží dagá
garēmu, kun sāmēta, ba káman magánan mútane, saí káma
na Alla, wóda ta yi aíki kuá dagá garēku, wodánda su ke da
dangána.*

14. *Doṅ ku, yāṅūwa, kun kāwa māsukoíkōya na žēmāan
Alla, wodánda su ne dagá kāsan Yudiya tšíkin Īsa Kristu,
doṅ ku kuá kun džímri abúbua háka dagá mútaṅén garí
nāku, kámada su kuá dagá Yafudāwa.*

15. *Wodánda suka kašiē Obangīži Īsa tāre da anabā-
wansu nāsu, da mu kuá sunka hásadamu, da ba su gāme ba
ga Alla, da su ne banda ga mútane dúka.*

16. *Suna hánamu yīn magána ga Kafĕraí, doṅ su atšé-
tšēsu, doṅ su tšíka zūnúfīnsu kōena, áma fūši ya záka bisa
garēsu har ga kārewānsu.*
17. *Áma mu, yāṅūwa, da aṅkadaúkēmu dagá garēku ga
lōtu kādán da fúska ba da zútšia ba, mu yi kokāri ya fi
dafāri, doṅ mu gáni fúskānku, wónda mu ke sō kwaraí.*
18. *Doṅ wónan mu ke sō mu záka garēku, ni fa Paulu
da sāodaía da sāobiú, áma Saítan ya hánamu.*
19. *Doṅ wāne ši ne tamáhamu, kò mūrna, kò rāwanímu,
ba ku ne ba? Gabá ga Obangīžimu Īsa Kristu, da ši ne
zákua?*
20. *Doṅ ku, ku ne yābomu da mūrnamu.*

---

*Kaí Naúku. III.*

*DOṄ wónan da ba mu īya ba mu kāra zámne kumá, ya
yi kĕāo garēmu, abérmu tšíkin bírnin Athena mu kādaí.*
2. *Da munka aíke Timoti, dāṅūwāmu, da bāran Alla,
da maitāyamu a Labāri Nāgarí na Kristu, doṅ ši karīfáfaku,
da ši sā zútšiāku, su džī dādi sábada dangánāku.*
3. *Kadá kōwa amōtšēši da wohála nán; doṅ ku da
kānku kun sáni anzagbēmu ga wónan abú.*
4. *Doṅ mu kuá da mu ke tāre da ku, mun fáda múku
dafāri, zāmu ke da wohála, da háka nan kuá anyīwa, da ku
kuá ku sáni.*
5. *Doṅ wónan ni kuá da ba na īya ba en kāra zámne
háka, na aíke en sáni dangánānku, kadá maiūdi ši rudēku,
da aíkimu ayī bánza.*

6. *Áma yánzu da Timoti ya záka garēmu dagá wūrínku,
da ya kāwo múna magána nāgarí sábada dangánānku da
sōnku, da ya fáda múna kuá, doṅ kuna tūna da mu kwaraí
da kúlum, da kuna sō ku ganīmu kwaraí, kámada mu kuá mu
sō, mu gáni fúskānku.*

7. *Doṅ wónan mun džī dādin zútšia, yāṅūwa, sábada
ku tšíkin wohálamu da wūyamu dúka sábada dangánānku.*

8. *Doṅ yánzu muna yīn raí, kadán ku kuá ku tsāya ga
Obangīži.*

9. *Doṅ wátše gōdewa mu īya mu bāda ga Alla sábada
ku, da sábada mūrnamu dúka, da muna yīn mūrna da ši
sábada ku gabá ga fúskan Allamu?*

10. *Dēre da rāna muna yīn adúa kwaraí, doṅ mu gáni
fúskānku, mu tšíka abín da ya rása da dangánānku.*

11. *Áma Alla da kānsa da Obāmu, da Obangīžimu Īsa
Kristu, ši nūna múna kaínya garēku.*

12. *Áma ku, Obangīži ši yīku ku dāde, da ku fāye da
soeiya daga žūnānku, da ga dúka, kámada mu kuá ga garēku.*

13. *Doṅ ši karīfáfa zútšiāku babu laífi da adīni gabá
ga Alla da Obāmu, dagá zákua na Obangīžimu Īsa Kristu
tāre da māsuadīni dúka.*

---

*Kaí Nafúdu. IV.*

*BÁMDA wónan muna rōkōnku, da muna galgadēku, ka-
nōni, dagá Obangīži Īsa, doṅ, kámada kuka sāmu dagá
garēmu, hákanan kuá ku yi yāwo ku gamē ga Alla, doṅ ku
kāra yīn yāwa ya fi wónan.*

2. *Doṅ ku sáni wóne hakúmtši muka bāda múku ga*
*Obangīži Īsa.*

3. *Doṅ wónan ne yírdan Ȧlla kò adīninku, ku rábu dagá*
*fárĭka.*

4. *Kōwanēnku ši sáni ši ke da mātāsa ga tsáriki, da ga*
*gírĭma.*

5. *Ba da kōdain žarába, kámada Kafĕraí kuá, wodánda*
*ba su sáni ba Alla.*

6. *Kadá kōwa ši táfi ši yi zālumtši da dūnūwāsa da abín*
*wónan, doṅ Obangīži mairāma ne na abúbua nan dúka,*
*kámada muka fádi máku dāda, muka kāwo máku šaída.*

7. *Doṅ Ȧlla ba ya kirāmu ga žarába (kasāmia), saí ga*
*abú adīni.*

8. *Doṅ wónan ši da šina rēna, baí rēna ba mútum, saí*
*Alla, wónda ya bāda múna kuá fataluānsa ta adīni.*

9. *Áma sábada soeiyan kanōni, yāṅūwa, ni ba na sō*
*en rubúta máku, doṅ ku da kānku aṅkōyaku dagá Alla ku*
*sō žūnānku.*

10. *Doṅ ku kuá kuna yīn wónan abú ga kanōni dúka*
*wodánda su ne tšíkin Makedonia, saí muna rōkōnku ku kāra*
*yīn wónan abú.*

11. *Da ku yi kokāri ku yi kawoi, da ku yi šágali nāku*
*da ku yi aíki da hanuānku nāku, kámada muka hakúmta*
*máku dā.*

12. *Doṅ ku yi yāwo, kámada ši ke daídaí gabá garēsu da*
*su ke dagá wōše, da ku, ba ku sō ba kōmi na abúbuānsu.*

13. *Áma ina sō ku sáni, yāṅūwa, sábada wodáṅga da*
*suna yīn bérĭtši, kadá ku yi tákaba kámada wodánsu, da ba*
*su ke da tamáha ba.*

14. *Doṅ kadán mu yírda da Īsa ya mútu, da ya tāši kumá, hákanan kuá su da su ke bérĭtši da Īsa, Alla ši kāwosu tāre da ši.*

15. *Doṅ wónan muna fadí múku da magánan Obangĭži, mu da mu ke da raí, da mu yi zámna (dáde) har ga zákuan Obangĭži, mu ba mu fisu (rigiāyesu) ba, da su ke yĭn bérĭtši.*

16. *Doṅ Obangĭži ši da kānsa, ši šído dagá Aldžāna da ūfu (kurūrua) da da mūria ta malaíki babá, da da kakākin Alla, da matátu na Kristu su tāši túkun;*

17. *Bāya ga wónan mu, da mu ke da raí, da mu ke zámne zā akāwásdamu tāre da su tšíkin gilgíši, mu gámu da Obangĭži tšíkin sáma, da háka mu, mu zāmu záma kōyaúše tāre da Obangĭži.*

18. *Doṅ wónan fa ku sā zútšiānku su džĭ dādi da magánganú wónan.*

---

## *Kaí Nabial. V.*

*ÁMA sábada sāa da lókatši, yāṅūwa, ba ku sō ba en rubúta máku.*

2. *Doṅ ku da kānku ku sáni kwaraí rānan Obangĭži háka šina zákua, káman barāo da dēre.*

3. *Doṅ kadán su tše: dādi da lāfia, sāanan gbatásua tana zákua bisa garēsu mázamáza, káman wūyan haifuá ga mátše da tšíki, da ba su ĭya ba su džĭre.*

4. *Áma ku, yāṅūwa, ba ku ke ba (dagá) da dúfu háka, doṅ rāna nan ši taršĭēku káman barāo.*

5. *Ku dúka yāyan háske ku ne, da yāyan rāna, mu ba*
*mu ke ba na dēre, kò na dúfua.*
6. *Doṅ wónan fa kadá mu yi bérĭtši, kámada wodánsu*
*kuá, saí mu yi tsāre da (ba mu ke da hašášia da waín) mu*
*yi háṅkali.*
7. *Doṅ su da suna yīn bérĭtši suna bérĭtši da dēre, da*
*su, da suna šan waín dayāwa, su ke da hašášia da waín*
*da dēre.*
8. *Áma mu yāyan rāna, kadá mu šā waín dayāwa, saí*
*mu sā bisa garēmu lúfudin (kumakamin) dangána da na*
*soeiya, da a wūrin bišiyinkaí, tamáha ta tšéto.*
9. *Doṅ Alla ba ya sāmu ba ga fūši, saí mu sāmu tšēto*
*da Obangīžimu Īsa Kristu.*
10. *Wónda ya mútu sábadamu, doṅ mu, kò mu ke yīn*
*tsāra, ko mu yi bérĭtši, mu yi raí tāre da ši.*
11. *Doṅ wónan fa ku sā zútšia žūnānku ga dādi, da ku*
*karĭfáfa žūnānku, kámada ku kuá kuna yi.*
12. *Áma muna rōkōnku, ku sán'su, da suna yīn aíki*
*dagá garēku, da su da asāsu bisa garēku da Obangīži, da*
*suna gálgadāku.*
13. *Da ku rīkēsu kwaraí ga soeiya sábada aikínsu, ku yi*
*dādi ga žūnānku.*
14. *Áma muna gálgadēku, yāṅūwa, fōrēsu da ba su ke*
*yīn ba abín da ši ke daídaí; ku maída marāsakárĭfi ga*
*zútšia su džī dādi, ku tsāya māsutšīwo, ku yi háṅkūri da dúka.*
15. *Ku yi háṅkali, kadá ku rāma mūgu da mūgu ga*
*kōwa, saí ku bī abín da ši ke kēāo kúlum ga žūnānku, da ga*
*dúka.*
16. *Ku yi mūrna da kúlum.*

17. *Ku yi rōko ga Alla babu gāšia.*

18. *Ku gōde ma Alla sábada abú dúka. Doṅ uónan ne*
*yírdan Alla ga Ĭsa Kristu da ku.*

19. *Kadá ku dūšīē fatalūa.*

20. *Kadá ku rēna anabántši.*

21. *Áma ku sába abú dúka, ku rīke abín da ši ke nāgarí.*

22. *Ku yi nēsa dagá kōwoné abú da ya gódu mūgu.*

23. *Áma ši, Alla na dādi, ši yīku tšíke da adīni, doṅ*
*fatalúānku dúka da kūruānku dúka da džíkīnku arīkēsu da*
*babu laífi har ga zákuan Obangīžimu Īsa Kristu.*

24. *Da gáske ši ne, wónda ya kirāku, da ši kuá ši yīši.*

25. *Yāṅūwa, ku yi adúa sábadamu.*

26. *Ku gaída yāṅūwa dúka da leāsa adīni.*

27. *Ina hakúmta máku da Obangīži ku yi karátu da*
*wotīka nan ga yāṅūwa adīni dúka.*

28. *Žīnkaí na Obangīžimu Īsa Kristu ši záma tāre da*
*ku. Amin.*

¶ *Wotīka tafāri ga Tessalonikāwa anrubútata dagá Atena.*



# WOTĪKA TABIÚ NA PAULU, MANZÁNI, GA TESSALONIKĀWA.

---

*Kaí Nafāri. I.*

*PAULU, da Silfanu, da Timoti, ga žēmāa ta Tessalonikāwa ga Alla, Obāmu, da ga Obangīži Īsa Kristu.*

2. *Žīnkaí garēku da lāfia dagá Alla, Obāmu, da Obangīži Īsa Kristu.*

3. *Daídaí ši ke garêmu mu bāda gōdia ga Alla kúlum sábada ku, yāñūwa, kámada ši ke daídaí, doñ dangánānku tana dādua da soeiya na kōwanēnku dúka, tana dādua wóni ga wóni.*

4. *Hákanan mu da kaímu muna yīn yabōnku gabá ga žēmāa ta Alla sábada hánkūrinku da dangánānku tšíkin hasadānku, da tšíkin wohálānku, wodánda kuna džímri.*

5. *Šaída ši ne doñ palásan Alla da gáskia, doñ ku zā akedāyaka daídaí ga saraútan Alla, sábadānta kuá kuna džímri.*

6. *Doñ daídaí ši ne gabá ga Alla, ši rāma māsuwohála ma wodánda da suna wohálšīēku.*

7. *Da garēku da anyī máku wohála, ši bāda fūta tāre da mu a nūnawan Obangīži Īsa dagá Aldžāna tāre da malaíkūnsa māsuīko.*

8. *Da hálšin wūta šina bāda rāma garēsu, da ba su sáni*
*ba Álla, da garēsu, da ba su dží ba Labāri Nāgarí na Oban-*
*gīžimu Īsa Kristu.*
9. *Wodáṅga zāsu džímri palása gbátawa hal ábada dagá*
*fúskan Obangīži, da dagá gírīman alhormānsa.*
10. *Kadán ši záka, doṅ ayī mása gírīma da mútanēṅsa*
*adīni, da kadán su, da su ke da dangána da ši, su yi mamāki*
*sábada ši (doṅ ku ku ke da dangána ga šaídamu) dagá*
*rāna nan.*
11. *Doṅ wónan fa muna yīn adúa kōyaúše sábada ku,*
*doṅ Államu ši yīku ku īsa ga kirānku, da ši tšíka sōnsa*
*nāgarí, da aíkin dangána da kárīfi.*
12. *Doṅ sūna na Obangīžimu Īsa Kristu ayīši gírīma*
*dagá tšikínku, da dagá tšikínmu dagá garēsa, kámada žīn-*
*kaín Allamu da Obangīži Īsa Kristu.*

---

*Kaí Nabiú. II.*

*ÁMA muna rōkōnku, yāṅūwa, sábada zákuan Obangīžimu*
*Īsa Kristu, da tārawānku gabá ga fúskānsa.*
2. *Doṅ kadá ku amōseku máza ga zútšia, kò atsōrāta, kò*
*da fatalūa, kò da magána, kò da wotīka, kámada aka-*
*aikēsu dagá garēmu, tšéwa, rānan Kristu ši ne kúsa.*
3. *Kadá kōwa ši rūdēku da wóni abú, doṅ saí fādua*
*(dagá turuban gáskia) ta zō túkun, da mútumén zūnúfi*
*anūnaši, dān gbatásua.*
4. *Wónda ši ne maihána nan, wónda ya tāda kānsa gabá*
*ga abú dúka, wónda aṅkirāši na Alla, kò anyī mása sála;*

*háka šina zámne káman Alla tšíkin masalátšinsa šina nūna kānsa káman Alla.*

5. *Ku ba ku tūna da ba, ni, da nī ke tāre da ku, na fáda máku dafāri?*

6. *Da abín, da šina hána har ga yánzu, ku sáni, doṅ anūnaši ga lókatši nāsa.*

7. *Doṅ áširin mūgúnta šina yīn aíki dāda, har ga yánzu, saí ši da ya hána adaúkēši dagá tsáka.*

8. *Da sāanan anūna wónan mútum mūgu, wónda Obangīži ši tšīši da fatalūan bākínsa, da ši gbátaši da hásken nūnawan zákuānsa.*

9. *Ši wónda ke da zákuānsa káman yīn Šaítan da īko dúka, da šaída da abú mamākun kāria.*

10. *Da da zálumtši dúka na marāsgáskia dagá tšikínsu da agbatšēsu, sábada wónan, doṅ ba su sāmēsu gáskia ba da soeiya, doṅ su atšétšēsu.*

11. *Da sábada wónan ši aikēsu rikítži babá, doṅ su dangána ga kāria.*

12. *Doṅ su dúka akayésdasu laláta, da ba su ke da dangána ga gáskia, áma da su ke mūrna ga abín da marāsgáskia.*

13. *Áma daídaí ši ke garēmu mu gōdema Alla kōyaúše sábada ku, yāṅūwa, soyēyu dagá Obangīži, doṅ Álla ya zagbēku dagá mafāri ga tšéto dagá adīnin fatalūa da yírdan gáskia.*

14. *Ga wónan ya kirāku da Labārí Nāgari, doṅ ku sāmu gírīman Obangīžimu Īsa Kristu.*

15. *Doṅ wónan fa, yāṅūwa, ku tsāya kwaraí, da ku rīke ga magánganú, wodánda akōya múku, kò da magána, kò da wotīkamu.*

16. *Yánzu fa, Obangīžimu Īsa Kristu da kānsa, da Alla kò Obāmu, wónda ya sōmu, da wónda ya bāda múna dādin zútšia hal ábada, da tamáha tāgari dagá žīnkaí.*

17. *Ši sā zútšiāku su džī dādi, da ši karifáfaku ga kōwotše magána tāgari da ga aíki.*

---

*Kaí Naúku. III.*

*BÁMDA wónan, yāňūwa, ku yi rōko sábadamu, doň magánan Obangīži ta gúdu da ayābaši, kámada dagá garēku kuá.*

2. *Da doň mu zā atšétšēmu dagá hānun mútane da babu háňkali da mīagu, doň ba dúka ba su ke da dangána.*

3. *Áma Obangīži gáske ši ne, wónda ši karīfáfa ku, da ši tsāreku dagá mūgu.*

4. *Áma mu, mu sā zútšiāmu ga Obangīži sábada ku, doň abú da muna fáda máku, ku yīsu da zāku yīsu.*

5. *Áma Obangīži ši tāda zútšiāku ga soeiyan Alla, da ga haňkūrin Kristu.*

6. *Áma muna hakúmta máku, yāňūwa, da sūnan Obangīžimu Īsa Kristu, ku yi nēsa dagá kōwoné kané, wónda ba yi yāwo ba kámada ši ke daídaí, da ba kúmada magána, wónda kun sāmu dagá garēmu.*

7. *Doň ku da kānku ku sáni, kámada ši ke daídaí, ku koikōyamu, doň mu, ba mu maída kāmu mūgu da mu ke tāre da ku.*

8. *Doṅ mu ba mun tši gurása na kōwānku da bánza, saí
mun yi aíki, da mun ša wohála dēre da rāna, munka yi aíki,
kadá mu sā kōwānku ga wūya.*
9. *Ba doṅ wónan ba, doṅ ba mu ke da īko, áma doṅ mu
bāda máku šaída, ku koíkōyamu.*
10. *Doṅ da mu ke zámne tāre da ku hákanan muka
hakúmta máku, doṅ kadán kōwa ba ši sō ši yi aíki, ba ši tšī
ba.*
11. *Doṅ mun džī wodánsu dagá tšikínku suna yāwo
kámada ba ši ke ba daídaí, ba su yi ba aíki, saí su
māsukarámbani su ne.*
12. *Áma ga wodánan muna hakúmta, muna gálgade
sábada Obangīži Īsa Kristu, doṅ su yi aikínsu da kāwoí, da
su tši gurása nāsu.*
13. *Áma ku, yāṅūwa, kadá ku džī gāši da yīn aíki
nāgarí.*
14. *Áma kadán kōwa ba ši džī ba magánamu dagá
tšíkin wotīka nan, ku hāwayī wónan, da kadá ku gámu da ši,
doṅ ši džī kūmia.*
15. *Áma kadá ku dubēnsa káman abōkin gabá, saí ku
fōrēsa káman dānūwa.*
16. *Áma ši Obangīžin dādi ši bāda máku dādi kúlum,
da ga wūri dúka, Obangīži ši záma tāre da ku dúka.*
17. *Gaísúata da hānuna ni Paulu, wónda ši ke šaída
dagá tšíkin kōwotše wotīka, hákanan ina rubúta.*
18. *Žīnkaí na Obangīžimu Īsa Kristu ši záma tāre da
ku dúka. Amin.*

¶ *Wotīka tabiú ga Tessalonikāwa anrubútata dagá Atena.*



# WOTĪKA TAFĀRI NA PAULU, MANZÁNI GA TIMOTI.

---

*Kaí Nafāri. I.*

PAULU, *manzáni (Apostolos) na Īsa Kristu kānda hakúmtan Alla, maítšētomu, da Obangīži Īsa Kristu, tamáhan zútšiāmu.*

2. *Ga Timoti, dā nāwa ga dangána: žīnkaí, da alhēri, da dādin zútšia dagá Obāmu, Alla, da dagá Obangīžimu Īsa Kristu.*

3. *Kámada na rōkēka ka zámna tšíkin bírnin Efesu, da na táfi ga Makedonia, doṅ kaí ka hakúmta wodánsu, kadá su kōya wóta kōya,*

4. *Da kadá su maída háṅkali ga magánganún kāria, da ga tákardún haífua da babu makāri; wodánda su kāwo támbāya, áma ba karīfáfan Alla, wóda ta ke dagá dangána.*

5. *Áma makārin hakúmta soeiya ši ne dagá zútšia saraí, da tūnáni nāgarí, da dangána babu mūnafútši.*

6. *Da wodánsu sunka béri abúbua nan, sun žūya ga batūm bánza.*

7. *Suna sō su záma makōyan dōka, da ba su sáni ba abín da suna tšéwa, kò abín da suna fadí.*

8. *Áma mu, mu sáni dōka tāgari tše, kadán mútum šina yīnta, kámada dōka ta tše.*

9. *Abín wónan mu sáni, dōka, ba àbādata ga mútumé na gáskia, saí ga marāsadōka, da ga marāsadžīn magána, ga māsumūgu, da ga māsuzūnúfi, marāsaadīni, da māsukasāmi, ga māsukášin obāne da ūwāye, ga māsukášinkaí.*

10. *Ga māsufárīka, ga su da su gámu da yāro kámada mátše, ga māsuyīn sāta da mútane, ga māsukaria, ga māsuránsua, da kò abín wóni ši ke, wónda ba ši ke kámada kōya tāgari,*

11. *Kānda Labāri Nāgarí na yābon Alla da albérka, wónda ambāda máni.*

12. *Da ina gōdewa ma Īsa Kristu, Obangīžimu, wónda ya bāda máni īko, da wónda ya dubēni gáske, da wónda ya sāni ga aikínsa.*

13. *Ni da ni ke dafāri maiyīn alfāšia, da maihásada, da maimasīfa, áma na sāmu tausāyi, doṅ na yi abúbua nan da rāšin sáni, da da mārasdangána.*

14. *Áma žīnkaí na Obangīžimu tāre da dangána da soeiya, wodánda su ke tšíkin Īsa Kristu sun yi yāwa garēni.*

15. *Wónan magána ta gáskia tše, da ya kamatšēmu mu sāmēta dúka, doṅ Īsa Kristu ya záka tšíkin dūnia ši tšétše māsuzūnúfi dagá tšikínsu ni nafāri ne.*

16. *Áma sábada wónan na sāmu žīnkaí, doṅ dagá garēni túkun Īsa Kristu ši gōda haṅkūrínsa dúka káman šaída (kò kotúntši) garēsu, da zāsu sā dangána tšikínsa ga raí hal ábada.*

17. *Áma ga sárīki da maihal ábada da babu mūtua, da ba aganēši ba, ga Alla, da ši ke da lēūra kādaí abāda gírīma da yābo hal ábada. Amin.*

18. *Wónan hakúmta ina bāda máka, dāna Timoti, kānda*

*anabántši ɗa anyī bisa garēka dafāri, doṅ kaí ka yi yāki ɗa
su yāki nāgarí.*
19. *Kaí ka ke da dangána da tūnāni nāgarí, wónda
wodánsu sun yésda dagá garēsu, ɗa sun yi z̄ĭrĭkitši da z̄ĭrĭgin
dangánānsu.*
20. *Dagá tšikínsu Himeneu ši ke, tāre da Aleksander,
wodáṅga na bāda ga Šaitan, doṅ en su kōya ba su yi ba
alfāšia.*

---

## *Kaí Nabiú. II.*

*YÁNZU fa gabá ga abúbua nan dúka, ina galgadēku,
ku yi rōko, támbāya tāre da rōko ma wodánsu da
gōdewa ma mútane dúka,*
2. *Dómin, sarākai da sarākuna dúka, doṅ mu īya mu yi
raímu ɗa kāwoí, da da lāfia da tsōron Alla dúka, da garin
yi abín da ši ke daídaí.*
3. *Doṅ abín nan da kĕão ne da nāgarí gabá ga fúskan
Alla maitšēto mu.*
4. *Wónda šina sō mútane dúka atšétšēsu, da su sāmu
sánin gáskia.*
5. *Doṅ akoí saí Alla daía, da mairába daía dagá tsa-
kānin Alla da mútane, mútumé Īsa Kristu.*
6. *Wónda ya bāda kānsa káman pánsa sábada mu dúka,
da ašaídaši ga lōtu daídaí.*
7. *Ga wónan ni kuá asāni maiwāza da manzáni (na
fadí gáskia da Kristu, ni ban tše ba kāria) makōyin Kafĕraí
da dangána da gáskia.*

8. *Doñ wónan fa ina sō māza su yi adúa ga kōwoné wūri
su tāda hánuā adīni babu fūši, da babu džīn zútšia biú.*
9. *Da hákanan kuá māta su sā bisa garēsu rīgŭna da su
ke daídaí, da kūmian fúska, da da kĕāon háli, su girta kānsu,
ba da gāšin kĭsa, kò da sināria, kò múršan, kò da zánuā
da tšāda;*
10. *Saí kámada ya kamátše ga māta, da su fadí su džī
tsōron Alla tāre da aíki nāgarí.*
11. *Māta ta kōyo da kāwoi da da yírdan džī dúka.*
12. *Áma ni, ba ni béri ba mátše ta kōya, kò ta kāma īko
da kānta bisa ga mīžinta, saí ta zámne kāwoi.*
13. *Doñ Adam anyīši dafāri, da bāya garēsa Hāwa.*
14. *Áma Adam ba arūdasa ba, saí mátše da añkarudēta
ta ke a tšíkin zūnúfi.*
15. *Áma īta zā atšētata da bāda haifua na dīa; kadán
suna kāra zámna a dangána, da soeiya, da adīni tāre da abú
dúka da su ke daídaí.*

---

## *Kaí Naúku. III.*

*WÓNAN magána ta gáskia tše: kadán kōwa šina sō
aíkin (magátši) malamántši, šina sō aíki nāgarí.*
2. *Áma (málami babá) Episkopi ši daí saí ši záma
mútumé babu laífi, mīži na māta daía, maitsāre, maiwāyon
zútšia (ko da sami sanú) da hálin kĕāo, maišīdin bāki, da
īya yīn kōya.*
3. *Ba abāda ba ga waín, ba maibūga, ba mairōwa da
kūra hāram, saí maihañkūri, ba abāda ba ga fádta, ba
mairōwa;*

4. *Wónda šina maláka gidānsa kwaraí, wónda ši ke da yayānsa, su džī magánānsa da kĕāon háli dúka.*

5. *Doṅ kadán kōwa ba ši sáni ba kámada ši hakúmta (maláka) gidānsa nāsa, kāka šina īya ši kúla da žēmāan Alla?*

6. *Ba almāžīri sābo, kadá ši džī kasaīta, da kadá ši fādi ga rūdin Šaitan.*

7. *Áma ši daí saí ši ke da šaída tāgari dagá garēsu da su ke dagá wōše, kadá ši fādi ga kīyéya, da ga hákon ebilīži.*

8. *Hákanan kuá bārua (diākonoi) su záma gáske, ba da hálši biú, ba abāda ba ga waín dayāẇa, ba māsurōwa da kūran hāram.*

9. *Wodáṅga suna rīkewa áširin dangána da túnāni saraí.*

10. *Da ka bér'su atábasu dafāri, da bāya ga wónan su yi aíkin bārua, kadán aganēsu babu laífi.*

11. *Hákanan kuá mātānsu su záma gáske, ba māsu-tšimbāya, da wāyo, gáske da abúbua dúka.*

12. *Bārua (diakonoi) su záma mīžin māta daía, su hakúmta yayānsu na gidānsu nāsu kwaraí.*

13. *Doṅ su, da suna yīn bārantákansu kwaraí, su sāmu da kānsu mahāyi nāgarí da zútšia babá dagá dangána ga tšíkin Īsa Kristu.*

14. *Abúbua nan na rubúta máka, ina tamáha en záka garēka máza.*

15. *Áma kadán ni dāde yāwa, ka īya ka sáni, kámada kaí ka maída kānkă ga tšíkin gída na Alla, wónda ši ne žēmāa na Alla daraí, matsāyi, da bāngo na gáskia.*

16. *Da áširin adīni anfádi ši babá ne, Alla ananūnaši ga tšíkin nāma, ambāda mása gáskia da fatalūa, ya bayēna ga malaíku, aṅwāzaši ga Kafĕraí, anyírda da ši da dūnia, ankárbaši ga yābo.*

---

*Kí Nafúdu. IV.*

*ÁMA fatalūa tana tšéwa saraí, doṅ wodánsu su rúba dagá dangána ga lōkatši na bāya, suna maída háṅkali ga fatalū māsurūdi, da ga kōyan ebilīsai;*

2. *Suna fadí kāria da munafútši, su ke da tūnānínsu aṅkōnesu da kárīfe da zāfi.*

3. *Suna hánawa mútane su yi árīme, da su yīsu su béri tšīma, wóda Alla ayī asāmēta da gōdewa dagá garēsu, wodándā su ke da dangána, da su ke sáni gásk̄ia.*

4. *Doṅ tahalítšin Alla dúka nāgarí ne, da babu kōmi da akīši, en asāmēši da gōdewa.*

5. *Doṅ ayīši adīni da magánan Alla tāre da adúa.*

6. *Kadán ka sā abúbua nan gabá ga kanōni, kaí ka záma bāra nāgarí na Īsa Kristu, anrēno dagá magánganún dangána, da dagá kōyan tāgarí, wónda kaí ka bīsu.*

7. *Áma kaí, ka žūya dagá magánganú bánza, da dagá magánganún māta zōfi; saí ka kilīzi kānka da tsōron Alla.*

8. *Doṅ kilīžin džíki šina da aṅfāni saí kādán, áma tsōron Alla šina da aṅfāni ga abúbua dúka, da ši ke da alwāšin raí, da ši ke yánzu, tāre da wónan kuá, da ši ke zákua.*

9. *Gáske magána wónan ši ke, da kamátše sāmuānsa dúka,*

10. *Doṅ sábada wónan kuá mu yi aíki da wūya, da asāgēmu, doṅ mu, mu sā zútšiāmu ga Alla daraí, wónda ši ne maítšēton mútane dúka, áma goūma nāsu, da suna da dangánā.*

11. *Abúbua wónan kaí ka hakúmta, da ka kōya.*

12. *Kadá kōwa ši rēna yārantšínka, áma kaí ka záma šaída garēsu, da suna da dangána, da bátu, da soeiya, da fatalūa, da dangána da tsála.*

13. *Har en záka ka yi káṅkali ga karátu, ga galgáde, ga kōya.*

14. *Kadá ku kĕāle kĕaúta, wónda ši ke ga tšikínka, wónda ambāda máka da anabántši, tāre da sān hánuan zōfi bisa garēka.*

15. *Abúbua nan kaí ka tūna da su, kaí ka zámna ga tšikínsu, doṅ daduānka ga abín da ši ne nāgarí aganēši dagá dúka.*

16. *Ka yi háṅkali da kānka, da da kōya, ka dāde ga abúbua nan, doṅ kadán kana yīn háka, zāka tšétše kānka, tāre da su kuá, wodánda suna džīnka.*

---

*Kaí Nabial. V.*

*KADÁ ka tsāwa da maizōfi, saí ka fōrēsa káman Obā, da sarmāyi káman kané;*

2. *Māsuzōfua káman ūwāye, yā-māta káman kānua da tsála dúka.*

3. *Goburāye ka bāsu gírĭma, wodánda su ke goburāye da gáskia.*

4. *Áma kadán goburānia tana da yāya, kò yāyan yā-yāta, su kōyo dafāri tšíkin gída nāsu, su yi abín da Alla ya sō, da su rāma ga māsuhaifuānsu abín da ši ke daídaí; doṅ abín wónan da kĕāo ši ne, da agáme gabá ga fúskan Alla.*

5. *Áma īta, da ta ke goburānia da gáskia, da babu yāya tana sā zútšia ga Alla, da ta kāra záma da adúa da rōko dēre da rāna.*

6. *Áma īta, da tana yīn raí kānda kōdaínta, ta ke mútu túnda tana yīn raí.*

7. *Da abúbua nan ka hakúmta másu, doṅ su záma lābu
laífi.*

8. *Áma kadán kōwa ba ši kúla ba da nāsa, da suna na
gída nāsa, ya yi gérdama da danganānsa, da ya yi mūgu ya
fī mairāsayírda.*

9. *Goburānia kadá azābēta har ta yi šēkarú sētin, wóda
ta ke dafāri māta na mīži daía;*

10 *Anšaídata da aíki nāgarí, kadán ta rēno yāya, kadán
ta šīde bakī, kadán ta wánke kafáfun mútane adīni, kadán
ta kōro saúki garēsu, da su ke šan wohála, kadán ta bī kwaraí
kōwoné aíki nāgarí.*

11. *Áma goburāye da ba su zūfa ba, kadá ka sāmēsu,
doṅ kadán su tāši ga Kristu, su sō su yi arīme.*

12. *Su ke da kayēsua, da sunka yésda dagá garēsu dan-
ganānsu nafāri.*

13. *Áma bámda wónan suna rāgo, su fāra kōyo šígešíge
gidāše, da su ba su rāgo kādaí ba, áma suna yīn bátu da-
yāwa, da suna yīn ráta, suna fadí abín da ba ši ke ba daídaí.*

14. *Ina sō fa goburāye, da ba su zūfa ba, su yi árīme, su
haifu dīa, su yi háṅkali da gída, kadá su bāda wūri ga
makīyi ši zūwāge.*

15. *Doṅ wodánsu sun žūya dáda bāya ga Šaitan.*

16. *Áma kadán kōwoné mútum, kò kōwatše mátše ga
tšikínsu, da ba su ke da dangána, su ke da goburāye, su
tāyasu, da kadá su alāle žēmāa, doṅ žēmāa ta īya ta tāya
másu, da su ke da goburāye da gáskia.*

17. *Māza zōfi, wodánda su ke maláka kwaraí, kaí ka
dūbēsu, su īsa su sāmi gírīman ríbi, su fa dafāri, wodánda
suna yīn aíki ga magána da ga kōya.*

18. *Doṅ Letāfi ya tše: kadá ka dámre bākin sā da šina dákawa házi, da kumá, maaikatši šina īsa ma lāādānsa.*

19. *Kaí, ba ka sāme sāra ga zōfo, saídaí da māsušaída biú ko úku;*

20. *Su, da suna yīn zūnúfi ka yi másu tsāwa gabá ga fúskan dúka, doṅ en wodánsu su kuá su džī tsōro.*

21. *Ina fōrēka gabá ga fúskan Álla da Obangīžimu Īsa Kristu, da malaíkūnsa zabábu, doṅ ka rīke abúbua ṅan babu gánin fúskan wóni, da ba ka yi ba kōmi sábada gāfēra ga wóni.*

22. *Kadá ka sā hānua bisa ga kōwa máza, da kadá ka gáma kānka da zūnúfaí na wodánsu, ka rīke kānka babu laífi.*

23. *Kadá ka ša kumá rūa kādaí, saí ka ša waín kādán sábada túmkínka, da sábada kūmūlōnka dayāwa.*

24. *Zūnúfaí na wodánsu mútane asán'su dafāri suna zūa dafāri ga šēria, áma na wodánsu suna bīnsu.*

25. *Hákanan kuá aikōki nāgarigarú asán'su dafāri, da su, da ba su ke ba háka, ba aīya ba agbōyesu.*

---

*Kaí na Šida. VI.*

*BĀYI dúka, da su ke ga kalkāšin taíki, su tūna da iyāngīžinsu, su bāda gírīma garēsu, doṅ kadá sūna na Álla da kōyamu aṅalfašiāsu.*

2. *Áma su, da suna da iyāngīži, da suna yírda, kadá su rēnasu, doṅ su yāṅūwāna su ne, saí su yi másu bārantáka goūma, doṅ māsuyírda su ne, da soyēyu, da zāsu sāmun alhēri; abúbua nan dúka ka kōyasu, ka gálgadēsu.*

3. *Kadán kōwa ši kōya abú wóni dabám, da ba ši yírda
ba da magánganú nāgarí, da magánganú na Īsa Kristu,
Obangīžimu, da ga kōya, wóda ta kamātše da tsōron Alla,*
4. *Ši ne da kasaúta, da ba ya sáni ba kōmi, saí šina yīn
gérdama da tánkia da magánganú, wodánda suna kāowa
kiyēya, kīži, magánganú mīagu, da tunāne mīagu;*
5. *Tsámki mūgu na mútane da zútšia mūgu, da ba su ke
da gáskia, suna tamáha kūra abín na Alla ne, dagá wodáṅga
ka šaínye kānka.*
6. *Áma tsōron Alla tāre da saínyi zútšia rība babá ne,*
7. *Doṅ ba mu kāwo ba kōmi tšíkin dūnia nan, aí da
gáskia, ba mu īya ba mu kawásda kōmi tāre da mu.*
8. *En muna da abíntši da rīga, ya īsa garēmu.*
9. *Áma su da suna sō su sāmu dūkia dayāwa, su fādi
tšíkin rūdi, da ga tírkuna, da ga kōdaí dayāwa na wawántši
da ga mugúnta, wodánda suna nūta mútane suna gbátasu, da
suna yī másu tšīwo.*
10. *Doṅ sō na kúrdi ši ne saíwa na mūgu dúka, wónda,
da wodánsu suna yīn yémba da ši, sun yi mántua sábada
yírda, da sun sokēsu da kānsu da wohála dayāwa.*
*(Ko saíwa na mūgu dúka ši ne sōn kúrdi, da wodánsu
suna yīn yémba da ši, sun yi yāwo dagá yírda, da sun sokēsu
da kānsu da wohála dayāwa).*
11. *Áma kaí, mútumé na Allá ka gúdu dagá abúbua nan,
ka bī gáskia, tsōron Alla, yírda, soeiya, haṅkūri da zútšia
ta zámne.*
12. *Kaí, ka fádta fádtawan yírda nāgarí, ka kāma raí
hal ábada, ga wónda kuá anakirānka, da kaí fadá fadáwan
nāgarí gabá ga fúskan māsušaída dayāwa.*

13. *Ina hakúmta máka gabá ga fúskan Alla, da ya yi abúbua dúka da su yi raí, da gabá ga fúskan Īsa Kristu, wónda ya baí šaída (fadawan) nāgarí gabá ga fúskan Pontiú Pilatu.*

14. *Doṅ ka rīke hakúmta kwaraí da babu laháni, har ga nūnawan Obangīži Īsa Kristu;*

15. *Wónda ga sāansa nāsa ši nūna kānsa kámada albérka da Obangīži ši kādaí, sárīki na sarākaí, da Obangīži na Obangísai;*

16. *Wónda ši kādaí šina da raí babu mūtua (babu abín da mūtua) šina zámne ga tšíkin háske da babu kōwa, da ši yi kúsa, wónda ba kōwa mútum ya ganēsa, ko ši īya ši gáni. Ga wónda ayī gírīma da īko hal ábada. Amin.*

17. *Kaí, ka hakúmta másu da suna da dūkiá dayāwa na dūnia nan, kadá su yi kasaíta, ko su sā tamáha ga dūkiá, da suna wútšewa, saí ga Alla daraí, wónda ya bāmu abúbua dúka, mu tšīsu.*

18. *Saí su yi abín da ši ne nāgarí, doṅ su fāye da aikōki nāgarí, aširíyēsu su bāda da hánua abūde.*

19. *Suna tārawa na kānsu masōmi nāgarí ga lōtu maizákua, doṅ su kāma raí hal ábada.*

20. *Kaí Timoti, ka rīke abín da ambāda máka; ka žūya dagá magánganú da bánza, tāre da gérdamānsu na kāria.*

21. *Wóda wodánsu suna fadí, áma sun yī mántua sábada yírda. Žīnkaí ši tāre da kaí. Amin.*

¶ *Wotīka tafāri ga Timoti anrubútaši dagá Laodikea, wónda ši ke bírni babá na Frigia Pakatiana.*



# WOTĪKA TABIÚ NA PAULU GA TIMOTI.

---

## *Kaí Nafāri. I.*

*PAULU, manzáni na Īsa Kristu da yirdán Alla kānda*
*alwāšin raí ga Īsa Kristu.*
2. *Ga Timoti dā nalēlena. Žínkai, tausái da lāfia dagá*
*Alla ubā da Īsa Kristu, Ubangīžimu.*
3. *Ina yīn gōdewa ga Alla ga wónda ina yīn bārantáka*
*dagá Ubanē na dāa da tunānen saraí, doṅ ina tūna da kaí*
*ga aduāta babu dáina dēre da rāna.*
4. *Da ina sō en ganénka kwaraí, da na tūna da hāwa-*
*yēnka, doṅ en tšikēni da mūrna.*
5. *Da ina tūna da yírdānka da babu manafútši, da ši ke*
*dagá garēka, da ya zámne dafāri dagá kakāta ta ūwānka*
*Lois, da ga uwānka Unike, da ina yírda dagá garēka kuá.*
6. *Doṅ wónan ina sō en sā ka túnawa, en hása kĕaútan*
*Alla, wóda ši ke tšikínka ga ažīéwa na hánuāna.*
7. *Doṅ Alla bái bāmu ba fatalūā ta tsōro, saí da īko, da*
*soyēya da sáni (kò asántše).*
8. *Doṅ wónan kadá ka džī kūmia sábada šaidán Uban-*
*gīžimu, kò da ni, dān sarikānsa, áma ka džímri wohála ga*
*Labāri Nāgarí da īkon Alla.*

9. *Wónda ya tšétšēmu, da ya kirāmu da kirān adīni, ba
sábada aikōkimu, saí sábada šaworānsa da žīnkaí, wónda
ambāda mámu ga Īsa Kristu dagá gába ga lōtun dūnia nan.*
10. *Áma yánzu anūnaši da nūnawán maitšētomu Īsa
Kristu, wónda ya kaúda mūtua, da ya hása raí da babu
gbátawa da Labāri Nāgarí.*
11. *Ga wa ni ansāni maiwāzu, da manzáni, da makōyi
na Kafraí.*
12. *Doṅ wónan kuá ina džímri abúbua nan, áma ban
džī ba kūmia : doṅ na sáni ga wa ina da yírda, da ina da
hakikānta nan, doṅ ši īya ši rīke (tsāre) abín da ambāda
máni har ga rāna nan.*
13. *Kana da kotúntšin magánganún nāgarí, wodánda ka
džīsu dagá garēni da yírda, da soyēya ga Īsa Kristu.*
14. *Abín nāgarí nan da ambāda máka, ka rīkēši da
fatalūa adīni, wóda ta zámna dagá garēmu.*
15. *Wónan ka sáni, dúka wodánda su ke ga Ašia sun
žūya dagá garēni, tšikínsu da Figeli da Hermogani.*
16. *Ubangīži ši bāda taúsai ga gidān Onesifori, doṅ sāa
dayāwa ya yī máni nāgarí, da ba ši džī kūmia ba da igoína.*
17. *Áma da ya záka ga Roma šina nēmana kwaraí da
ya sāmēni.*
18. *Ubangīži ši bāši ši sāmu taúsai ga rāna nan.*
19. *Ka sáni kwaraí kámada ya yi máni bārantáka dagá
tšíkin Efesu.*

---

*Kaí Nabiú. II.*

*KAÍ fa, dāna, ka yī kárĭfi da z̄inkaí, wónda ši ke ga Īsa Kristu.*

2. *Da abúbua, wodánda ka dž̄i dagá garēni dagá māsu-šaída dayāwa, ka bādasu ga mútane nāgarí, wodánda su īya su kōya wodánsu.*

3. *Kaí fa, ka džímri wohála kamán dān-yāki nāgarí na Īsa Kristu.*

4. *Babu kōwa da šina yīn yāki šina kúla da abúbuan raí wónan, doṅ ši gamēši, wónda ya zabēsa, ši záma dān-yāki.*

5. *Áma kadán kōwa ši yī fádta, ba ayī mása rāwani ba, saí ši fádta, kámada ši ke daídaí ga dōka.*

6. *Maigōna da šina yīn aíkin gōna, nafāri ši ke, da ya sāmu yāyan gōna. Ka dž̄i abín da na tše: (kò: maigōna, saí šina yīn aíkin gōna dafāri, kāna ši ke da diān gōna).*

7. *Doṅ Ubangīži ši bāka sáni na abúbua nan dúka.*

8. *Ka tūna da Īsa Kristu dagá īrin Dauda, wónda an-tādaši dagá matátu, kānda Labārina Nāgarí.*

9. *Sábada wónan ina džímri wohála har ga īgoi kamán wónda da ya yi mūgu, áma magánan Alla ba adámrēši.*

10. *Doṅ wónan ina džímre dúka sábada zabábu, doṅ su kuá su sāmu tšĭēto, wónda ši ke ga Īsa Kristu tāre da yābo hal ábada.*

11. *Magána gáskia ši ke, doṅ kadán mun mútu da ši, mu yi raí da ši;*

12. *Kadán mun džímri da ši, mu maláka da ši; kadán mun gérdama da ši, ši yī gérdama da mu.*

13. *Kadán mu ba mun yírda ba, ši, ši zámna gáskia, doṅ ba ši īya ba ši gērdama da kānsa.*

14. *Àbúbua nan ka sāsu su sáni da kāowān šaída gába ga fúskan Ubangīži, kadá su yi gérdama da magána da babu aṅfāni, saí su žirkáta māsudžīnsu.*

15. *Yi aṅīa, en góda kānka šaidáde gába ga Alla, mai-aíki da ba ši sō ba ši džīn kūmia, šina rábawa daídaí magánan gáskia.*

16. *Áma kaí, ka tsāye dagá nēsa da magánganú da bánza da mīagu, doṅ su kāra mugúnta dayāwa.*

17. *Da magánānsu zāši tši káman ázaba (na gúrši) dagá tšikínsu Himenu da Filetu su ke.*

18. *Wodánda sun yi mántua sábada gáskia, suna tšéwa: tāši (na matátu) ya kāre dāda, da suna žirkáta yírda na wodánsu.*

19. *Áma masōmin Alla ya tsāye kwaraí, da šina da šaída wónan: "Ubangīži ya sáni mútane nāsa," da kōwa da šina kirá ga sūnān Kristu, ši žūya dagá mūgu.*

20. *Áma dagá tšíkin gída babá akoí ba kāya na sināria kò na ázurūfa kādaí ba, saí kuá na itátše da na kāsa, wo-dánsu kuá ga gírīma, da wodánsu da babu gírīma.*

21. *Kadán kōwa fa ši maída kānsa sārái dagá abúbua nan, ši sáma kāya da gírīma da tsariki da da aṅfāni ga maídaši, širiyāye ga aíki dúka nāgarí.*

22. *Ka gúdu dagá kōdaí na yārántši, áma ka bī gáskia, yírda, soyēya da lāfia tāre da su, da suna kirá ga (sūnān) Ubangīži da zútšia saraí.*

23. *Áma ka šaída kānka dagá támbāyan wawāntši da babu kōya, doṅ ka sáni suna haífua tsámki (ko gérdama).*

24. *Áma ba ši daídaí ba ga bāran Ubangīži ši yi gér-dama, saí ši sáma lálafa ga dúka īya en kōya, en džímri mūgu.*

25. *Da hánkūri ši gérta māsumūsu : en Alla ši bāsu su
tūba, su sáni gáskia.*
26. *Da su fitásda kānsu dagá tírkun ebilīši, ga wā ańka-
kāmasu da yirdānsa nāsa.*

---

## *Kaí Naúku. III.*

*ÁMA ka sáni ga kwānaki nabāya, lōkatši mīagu su záka.*
2. *Doń mútane zāsu kāwa māsusō na kānsu, māsusōn
kúrdi, māsufōma, māsutsīwa, māsuyīn alfāšia, da ba su džī
ba ubanēnsu, māsurāsan gōdia, marāsaadīni,*
3. *Māsumūni (ko babu alhēri) māsukārian alwāši, māsu-
tšimbāya, da rāšin īko, da taúrin īdo, da ba su sō abín da
kĕāo,*
4. *Māsukēta, māsutaúrin kaí, māsuankáfta da kasaíta,
māsusōn mūrnan zūnúfi, ya fī sōn Alla.*
5. *Suna da ādon tsōron Alla, áma īkon Alla suna gér-
damáši. Dagá wodáńga ka šainye kānka.*
6. *Doń dagá tšikínsu wodánda su ke, ka su ke šíga tšíkin
gidáše, da suna kāma māta kāramá da wāwa, wodánda
anlábda su da zūnúfi, da ańkōrētasu da kōdaí dabám dabám.*
7. *Kōyaúše suna kōyawa, da ba su īya ba su záka su
sāmu sánin gáskia.*
8. *Áma kámada Yanne da Yambre sun hána Musa,
hákanan kuá su, suna hána gáskia ; mútane da zútšia mūgu,
kīyayéyu, súbada yírda. (Mútane da ba adžīsu ba súbada
yírda).*

9. *Áma su ba su īya ba su yi abín nan ya fī wónan;
doṅ wawāntšinsu ansánši ga dúka, kámada nāsu kuá ši ke.
(Yanne da Yambre).*
10. *Áma kaí, ka bī kōyana, hálina, wāyona, yírdata,
saínyin zútšiāta, soyéyata, hāṅkūrina.*
11. *Hásadana, wohálana, wodánda anyīsu garēni ga Antioka, da Ikonia da Listra, hásada nan da na džímri, áma
dagá garēsu dúka Ubangīži ya tšétšiēni.*
12. *Da dúka da su ke sō su yī raí da tsōron Alla, saí
su ahásadasu.*
13. *Mútane mīagu da māsurūdi su kāra yīn mūgu, suna
rūdewa da anarūdesu.*
14. *Áma kaí, ka zámna ga abúbua nan, wodánda ka
kōyosu da anyī máka hakīka da ši, doṅ ka sáni dagá wónda
ka kōyoši.*
15. *Da doṅ dagá yārantši ka sáni Letāfin adīni, wónda
ya īya em bāda háṅkali ka sāmu tšēto, dagá yírda ga Īsa
Kristu.*
16. *Doṅ Letāfi dúka da ambādaši ga fatalūata Alla,
šina da aṅfāni da kōya, da fōre, da yīn gértan raí, da koyáwan haínyan gáskia,*
17. *Doṅ mutumén Alla, ši sáma tšíke, ši īya en yī aikōki
nāgarí dúka.*

---

*Kaí Nafúdu. IV.*

*INA hakúmta máka gabá ga fúskan Alla da Ubangīži Īsa Kristu, wónda zāši zákua, ši yī šēria māsuraí da matátu da šina nūnawānsa da saraútānsa:*

2. *Ka yi wāzu magána, da lōkatši ši ke daídaí, ko ba daídaí ba, ka daína, ka fōrēsu, ka yī másu tsāwa ko gálgadēsu da saínyin zútšia da kōya.*

3. *Doṅ lōkatši zāši zákua, da ba su sō ba su dži magána tāgarí, saí su zāba na kānsu māsukōya kámada su ke sōnsu.*

4. *Zāsu žūya kūnuānsu dagá gáskia, da su žūya ga magánganú na bánza.*

5. *Áma kaí, ka tsāre ga abúbua nan dúka, ka džímri abú mīagu, ka yi aíkin manzánin Labāri Nāgarí, ka tšíka malamāntšínka.*

6. *Doṅ ni ko yánzu ina yīn šīri anayīn sádaka da ni, da lōtun fítawana ya yi kúsa.*

7. *Na yi fádta fádta nāgarí, na kāre tšíka tafiāta, na rīke yírda:*

8. *Dagá yánzu fa anaažīē garēni rāwani na gáskia, wónda Ubangīži, alkāli maígáskia, ši bāni, ga rāna nan, áma ba ni kādaí ba, áma garēsu dúka, wodánda suna sō nūnawānsa.*

9. *Ka yī hámzari ka záka garēni máza.*

10. *Doṅ Demas ya bérni sábada sōnsa na dūnia nan, da ya táfi ga Tesalonika, Kriske ga Galatia, Titu ga Talmatia:*

11. *Saí Luku ši kādaí šina tāre da ni. Ka daúka Marku ka kāwoši tāre da kaí; doṅ šina da aṅfāni ga bārantáka.*

12. *Áma Tikiku na aikēši ga Efesu.*

13. *Alkība da na béri ga Troa ga hānun Krispu, da kana zákua, ka kāwosu tāre da letafái da fāta kuá.*

14. *Aleksander maikīra ya yi máni mūgu babá. Ubangīži ši maída másu kámada aikínsa.*

15. *Ka yi háṅkalínsa kaí kuá, doṅ ya yī múna gérdama*
*da magánganú dayāwa,*
16. *Dagá ámsawāta tafāri babu kōwa da ya tsāya tāre*
*da ni, saí su dúka suka bérni. Ina sō ba akedāya másu.*
17. *Áma Ubangīži ya tsāya tāre da ni, da ya bāda máni*
*kárīfi; hákanan kuá dagá garēni wāzuta asā sanínsa gá*
*dúka, da kafraí dúka sun džī ta, da ni kuá ankawásdani*
*dagá bākin zāki.*
18. *Da Ubangīži ši tšétšēna dagá kōwone aíki mūgu; da*
*ši kāwoni da lāfia ga saraútansa na Aldžāna; ga wā kuá*
*ayī yābo hal ábada ábada. Amin.*
19. *Ka gaíšie Priska da Akwila tāre da gídan Onesiforu.*
20. *Erastu ya zámna ga Korinti; áma na béri Trofimu*
*dagá Miletu da tšīwo.*
21. *Ka yi hámzari en záka garēni gába ga dāmana.*
*Yubulu ya gaišiēka, da Pudeu, da Linu, da Klaudia tāre da*
*kanōni dúka.*
22. *Ubangīži Īsa Kristu ši záma da fataluānka. Žīnkaí*
*garēka. Amin.*

¶ *Wotīka tabiú ga Timoti, wónda akasāši Episkopos nafāri na žēmāa ta Efešiawa, arubúta dagá Roma, lōtu nan, da Paulu akakāwoši gabá ga Nero, sāa tabiú.*



# PAULU WOTĪKÁNSA GA TITU.

*Kaí Nafāri. I.*

*PAULU, bāran Alla, áma manzáni na Īsa Kristu, dómin
yirdānsu, da anzābēsu dagá Alla, da dómin sáninsu
gáskia nan, wóda ta ke kámada tsōron Alla.*

2. *Sálada tamáha ta raí hal ábada, wónda Ālla, da baí
īya ba ši fadí kāria, ya fádu gába ga lōtun ábada.*

3. *Áma ya gāyaši ga lōkatšínsa daídaí da wāzuan ma-
gánānsa, wónda ya bāda máni en yī, sábada hakúmtan Alla,
maitšētomu.*

4. *Ga Titu, dāna nāwa, dómin yírda da mu ke da ši:
žīnkaí, taúsāyi, da lāfia dagá Alla, Ubāmu, da dagá Ubān-
gīži Īsa Kristu, maitšētomu.*

5. *Sábada wónan na bérka tšíkin Kreta, doṅ ka sā daídaí
abúbua nan da akabérsu, da doṅ ka sā māza zōfi tšíkin birnai
dúka, kámada na yī hakúmta máka.*

6. *Kadán kōwa ši sāma da sūna babu laífi, mīži na
māta dáía, da šina da yāya māsuyírda, da ba asārasu da
kángara, da babu da taúrin kaí.*

7. *Doṅ (Usku) Episkopos saí ši sāma da sūna da babu
laífi, wakīlin abú na Alla, babu taúrin zútšia, wónda ba ši
džīn fūši máza, da ba aīya ba ši ša waín dayāwa, ba dān-
dámbi, ba wónda ši ke sō kūran hāram;*

8. *Saí masōn woínia da bāki, masōn mútane nāgarí, da wāyo, da gáske, da adīni, da babu rōwa. (Da wónda ya maída kānsa kwaraí).*

9. *Wónda šina rīkewa magána ta gáskia kámada aṅkōya mása, doṅ šina īya ši fōrēsu da magána tāgarí, da ši kāšiēsu da suna yīn mūsu.*

10. *Doṅ akoí dayāwa da taúrin kaí, da māsuyāwan magána da bánza, da manafukaí gába dúka su, da su ke na māsukátšia.*

11. *Bākínsu saí adámreši, wodánda su žirkútše gidāše dúka, suna kōyawa abúbua, da ba su ke ba daídaí, sábada kūran hāram.*

12. *Daía dagá tšikínsu, kò anabínsu daía, ya tše: Kretāwa, mútane māsukaria su ke kōyaúše, bisāše mīagu, da tšikínsu da rúgba,*

13. *Šaída nan nāsa gáskia ta tše. Doṅ wónau ka fōrēsu kwaraí, doṅ sv sáma da lāfia ga yírda.*

14. *Da kadá su bāda háṅkali ga magánganú na bánza na Yafudāwa, da na hakúmtaín mútune, wodánda su žūyasu dagá gáskia.*

15. *Ga māsusāraí abúbua dúka sāraí su ke, da babu yírda, babu kōmi da ši ke sāraí; áma ko zútšiānsu da túnanānsu ankasāmtasu.*

16. *Suna fadí (da bākínsu) su sáni Alla; áma da aikōkinsu suna gérdamānsa, doṅ su mūgu su ke, da kīndži, da ba su īya ba su yī abú nāgarí ko daía.*

---

*Kaí Nabiú. II.*

*ÁMA kaí, ka yi magána da abúbua nan, da su ke daídaí ga kōya tāgarí;*

2. *Doṅ māza zōfi ba su ša waín dayāwa, su sáma da gírĭma, da wāyo, da kĕāo, da kōya, da soyēya, da háṅkūri.*

3. *Māta zōfi kuá doṅ su sáma da hálinsu, kámada ši ke daídaí ga māsuadīni, da ba su sāra ba da kāria, ba abāda ba ga waín dayāwa, māsukōya na abúbua da kĕāo su ke.*

4. *Doṅ su kōya da māta sābi, su sáma da wāyo, su sō māzānsu, su sō yayānsu.*

5. *Su sáma da háṅkali, da tsala; su zámna dagá tšíkin gída da nāgarí, da su dží magána ta mīzīnsu, kadá magánan Alla asagēší.*

6. *Māza sābi kuá ka fōrēsu su yi háṅkali kwaraí.*

7. *Áma, kaí ka góda kānka káman kotúntši ga aikōki nāgarí, ga kōya babu manafútši, da tšikáke.*

8. *Da magána hakīka, wóda ba aīya agérdamaši, doṅ ši, da ši ke yīn mūsu, ši dží kūmia, doṅ ba ši ke da mūgu kōmi, da ši ke īya ši tše.*

9. *Ga bāyi, ka tše, su dží magánan Ubangīžínsu, da su gamēsu kwaraí ga abúbua dúka, da ba su yī ámsawa.*

10. *Da kadá su yi sāta, saí su góda kānsu káman gáskia, doṅ su bāda gírĭma ga kōyan Alla, maitšētomu, ga abúbua dúka.*

11. *Doṅ žīnkain Alla, wónda ya kāwo tšēto, ya bayéna ga mútane dúka.*

12. *Šina kōya mámu, mu gérdama abín da mūgu, tāre*

*da kōdain dūnia nan, saí mu yi raí da kēāo, da gáske, da káma na Alla dagá tšíkin dūnia nan;*

13. *Da muna dúbawa ga tamáha da albérka, da nūnawa da babá ta Alla maigírīma, da na maitšētomu Īsa Kristu.*

14. *Wónda ya bāda kānsa sábada mu, doṅ ši tšētšīēmu dagá zūnúfimu dúka, da ši yi múna sāraí, mútane nāsa, širiyēyu ga aikōki nāgarí.*

15. *Wodáṅga abúbua nan ka fádi, ka fōre, ka kōya da īko dúka. Kadá kōwa ši rēnaka.*

---

## *Kaí Naúku. III.*

*KA sāsu su tūna su bīsu da su ke tší saraúta, tāre da su, da su ke da īko, su džī magánan galadīmai, su yi šīri ga kōwoné aíki nāgarí.*

2. *Kadá su tše magána da mūgu na kōwa, kadá su yi magána dayāwa, saí su sáma lálafa, su góda hánkūri ga mútane dúka.*

3. *Doṅ dafāri mu da kaímu wāwa mu ke da ba mu džī mu ba, mun yi mántua, da mun yi bārantáka ga kōdaí dayāwa, mun ke yīn raí ga masīfa da kīndži, mun kī, da ankakīmu ga žūnamu.*

4. *Áma bāya da alhēri da soyēyan Alla, maitšētomu, ya bayēna garēmu,*

5. *Ba sábada aíkōki na gáskia ba, wodánda múka yīsu, saí sábada taúsāyinsa ya tšētomu dagá hānun wánkewa da haifuá tabiú, da da yīn sábua da Fatalūa adīni.*

6. *Wónda ya zubásda bisa garēmu tāri da hānun Īsa Kristu, maitšētomu.*

7. *Doṅ anabāda múna gáskia da žīnkaínsa, mu zā ayīmu*
*māgasaí, sábada tamáhan raí hal ábada.*
8. *Wónan magána na gáskia tše, da abúbua dúka nan,*
*ina sō ka sāsu su tūna da su kwaraí, da kōyaúše, doṅ su, da*
*su ke yírda da Alla, su yi háṅkali kuá su yi aíkōki nāgarí.*
*Àbúbua nan kĕāo su ke, da su ke da aṅfāni ga mútane dúka.*
9. *Áma kaí, ka žūya dagá támbāya wāwa, da letāfi na*
*sūnan dāa, da tsámki, da gérdama sábada dōka; doṅ babu*
*aṅfāni su ke, da bánza.*
10. *Mútumé da ši ne maigérdaman gáskia, kadán ka*
*fōrēsa sāo daía ko sāo biú, ka bérši.*
11. *Doṅ ka sáni ši, da ši ke yīn háka ažūyaši dāda, da*
*šina yīn zūnúfi, da akašiēsa da kānsa.*
12. *Sāanan da zāni aíkewa Àrtemas garēka, kò Tikiku,*
*ka yi hámzari ka záka garēni máza ga Nikopolis, doṅ na yi*
*šāwora da kaína en zámna dagá nan ga dāmana.*
13. *Ka kāwo tāre da kaí Zenas, maidōka tāre da Apollos,*
*ga tafiānsu máza, da ka yī kadá su rāsa kōmi.*
14. *Da ka sā nāmu kuá su kōyo su yi aikōki nāgarí,*
*sábada abúbua da mu ke sōsu, doṅ kadá babu aṅfāni su ke.*
15. *Dúka da su ke tāre da ni, suna gaišiēka. Ka gaídasu*
*da su ke sōmu tšíkin yírda. Žīnkaí garēku dúka. Amin.*

¶ *Anrubútata ga Titu, wónda asāši Ebiskopos nāfarí na*
*žēmāa ta Kretiāwa, dagá Nikopolis na Makedonia.*



# PAULU WOTĪKĀNSA GA FILEMON.

*PAULU, dān sárĭka na Īsa Kristu tāre da Timoti kānemu, da abōkin aíki ga Filemon, wónda mu ke sō kwaraí,*

2. *Tāre da Appia, wóda mu ke sō, da Arkippu, dān yāki abōkimu, da ga žēmāa, wóda ta ke dagá tšíkin gidānka:*

3. *Žīnkaí garēka da lāfia dagá Alla, Ubāmu, da dagá Ubangīži Īsa Kristu.*

4. *Na gōde ga Allana kōyaúše, túnda īna yīn adúa ga adúana dúka,*

5. *Da na džī labāri sábada soyēyanka da yirdānka, wodánda kaí, ka ke da su ga Īsa Kristu, da ga māsuadīni dúka;*

6. *(Ina rōko) doṅ gōdawan yirdānka ayīta da īko, da wodánsu kuá su sáni abú nāgarí da ši ke dagá tšikínku da hānun Īsa Kristu.*

7. *Doṅ muna da mūrna babá, da dādin zútšia sábada soyēyanka, doṅ zútšia na māsuadīni su sāmu saínyi dagá garēka, kaí kāne!*

8. *Doṅ kōda ni ke da kárĭfin zútšia ga Kristu en hakúmta máka abín da ši ke daídaí,*

9. *Áma sábada soyēya, ya fī īna sō en rōkēka, doṅ mútumé kámada ni ke, Paulu, maizōfi, da yánzu kuá dān sárĭka na Īsa Kristu.*

10. *Ina rōkēka sábada dāna, Onesimo, wónda na haifása dagá tšíkin īgoina,*

11. *Wónda dafāri babu aṅfāni ši ke garēka, áma yánzu ši ke da aṅfāni garēka, da garēni kuá, wónda na aikēši.*

12. *Kaí fa ka sāmēši, kámada ka sāme zútšiāta.*

13. *Wónda ni ke sō en rīke tāre da ni ga wūrinka, doṅ*
*ši yi máni bārantáka dagá īgoin Labāri Nāgarí;*

14. *Áma ni ba na sō en yi ba kōmi saí da yirdānka;*
*doṅ alhērinka ba ši sáma ba kámada da tīlas, saí da yírda.*

15. *Doṅ wotakīla ya rábu dagá garēka lōtu kādan, doṅ*
*ka īya ka sāmēši kamá hal ábada;*

16. *Ba káman bāwa kumá, saí ya fī bāwa, kāne da*
*asōši garēni, áma ya fī garēka, ga nāma da ga Ubangīži.*

17. *Kaí fa, kadán kana dúbana kamānka, ka sāmēši*
*kámada ni da kaína.*

18. *Da kadán ši ke yi máka kōmi, ko ši ke rīke bāšinka,*
*ka sā nan ga sūnāna;*

19. *Ni Paulu da kaína, na rubúta nan da hānuna nāwa,*
*ni biāka; da ban tše ba máka kámada kaí da kānka ka*
*rīke bāšina.*

20. *Áí, kāne, ka bérni en sāmu mūrna dagá garēka ga*
*Ubangīži; ka sā zútšiāta ta džī dādi ga Ubangīži.*

21. *Doṅ īna da dangána, doṅ kaí ka dží magánana, na*
*rubúta garēka, doṅ na sáni kaí, ka yī abín, da ya fī wónan,*
*da ni ke tšéwa.*

22. *Áma bámda wónan, ka yi širi da ni wūrin sápka,*
*doṅ ina tamáha ni zā abāda máku, sábada aduānku.*

23. *Epafras, abōkin sārīkana ga Īsa Kristu, šina gaišīēka,*

24. *Marku da Aristarku, Demas, Luku, abōkain aíkina.*

25. *Žīnkaí na Ubangīžimu Īsa Kristu ši sáma tāre da*
*fataluānku. Amin.*

¶ *Anrubúta dagá Roma ga Filemon dagá bāwānsa Onesimo.*



# WOTĪKA GA HEBRUĀWA.

---

*Kaí Nafāri. I.*

*ALLA, da ya yi magána lōtu dayāwa da īri dabám dafāri da ūbāne da (bākin) Anabāwa,*

*2. Ya yi magána da mu ga makārin kwānaki nan na bāya da (bākin) Dānsa, wónda ya sā ši záma magáši na abúbua dúka, da wónda kuá ya yi dūnia dúka.*

*3. Wónda ši ne háske na gírīmānsa, da káma na fúskānsa, da šina daúkawa (rīkewa) abúbua dúka da magána da ikōnsa, bāya ga da ya kārewa da kānsa pánsa na zūnúfaímu, ya zámna ga hānu na dāma na Maigírīma ga wūrāre na bisa.*

*4. Anayīnsa da gírīma ya fī na malaíku ya sāmu káman gādo sūna maikēāo, ya fī sūnānsu dúka.*

*5. Doṅ, ga wónda tšíkin malaíku ya tše kōyaúše, Dāna kaí ka ke, yāo na haífēka? Ko kumá, ni záma garēši Ubā, da ši, ši sáma garēni Dā?*

*6. Áma, da ya kāwo kumá (dā) nafāri tšíkin dūnia nan, ya tše: malaíku na Alla dúka, su yi mása sála.*

*7. Da sábada malaíku ya tše: ya yi malaikūnsa hiskōki, da bāruānsa hálšin wūta.*

*8. Áma sábad Dā (ya tše) kilīšinka, kaí Alla, hal ga šēkāru na šēkāru ši ke, sānda na gáskia, sāndan saraútānka ši ke.*

9. *Kaí, ka sō abín da ši ke gáskia, da kaí, ka kī abín da*
*ši ke da laífi; doṅ wónan kaí, Alla, Allānka, ya žāfēka da*
*maí na mūrna, ya fī kamānka.*
10. *Da kaí dagá mafāri, Ubangīži, ka kāfa dūnia, da*
*samānia aíkin hánuānka su ke:*
11. *Su gbátše, áma kaí, ka zámna, su dúka zāsu kāwa*
*zōfi kámada rīga;*
12. *Da kámada tūfa zāka nadēsu, da su zā asaúyasu;*
*áma kaí, ka ke daía, da šēkarūnka ba su kāre ba.*
13. *Áma sábada malaíku, ga wónda tšikínsu šika tše*
*kōyaúše: "ka zámna ga hānuna na dāma, har em bāda*
*abōkaín gabānka su záma lekāfa ga kafafūnka?"*
14. *Su dúka ba su ke fatalūa suna yīn bārantáka, da*
*aṅaikēsu garēsu da zāsu ke da tšēto?*

---

## *Kaí Nabiú. II.*

*DOṄ WÓNAN fa, saí mu yi háṅkali kwaraí da abú-*
*bua nan da muka džīsu, kadá kōyaúše su wútšewa.*
2. *Doṅ kadán magána nan da akatšēdaši da (bākin)*
*malaíku aṅkáfaši, da kōwoné laífi kò kīndži ya sāmu lā-*
*adansa kámada ši ke daídaí.*
3. *Káka zāmu džīra, kadán mu rēna tšēto da gírīma*
*háka? Wónda dagá mafāri ya fāra atšēdaši dagá Uban-*
*gīži, da aṅkáfēši garēmu, dagá garēsu da suka džīši.*
4. *Alla kuá šina bāda šaída da šaída da abú mamāku,*
*tāre da ikōki dabám, da keāutain fatalūa ta adīni, kámada*
*ya gamēsa.*

5. *Doṅ ba ši kāsu ba dūnia maizákua ga malaíku, sábada wónda muna yīn magána.*

6. *Áma daía ya kāwo šaida ga wūri daía káman háka, šina tšéwa: minēne mútum ši ke, doṅ ka tūna da ši, ko dān mútum, doṅ ka dūba ši?*

7. *Ka yīši kárami kādán ya fī malaíku; ka nadēši da gírīma da anūri; ka sāši bisa ga aikōkin hánuānka;*

8. *Abúbua dúka ka kāsasu ga kalkāšin káfafūnsa. Doṅ da ya sā abúbua dúka ga kalkāšinsa, ba ya béri ba kōmi, wónda ba akasāsa ga kalīkāšinsa. Áma yānsu, dādaí ba mu gáni ba abúbua dúka aṅkasāsu dagá kalkāšinsa.*

9. *Áma muna gáni Īsa, wónda aṅkayi kárami kādán ya fī malaíku, anādēši, sábada džímrin mūtua da anūri da da gírīma, doṅ ši, da žīnkaín Alla, ši dándana mūtua sábada kōwoné mútum.*

10. *Doṅ ya kamátšīēši sábada wónda abúbua dúka su ke, da ga wónda abúbua dúka su ne, šina kāowo yāya dayāwa ga yābo, ši yi sārumín tšētōnsu tšikáke da džímri.*

11. *Doṅ ši da ya maídasu adīni, da su kuá da amaídasu adīni, su dúka na daía su ke, doṅ wónan fa ba ši džī ba kūmia ši kirásu yāṅūwa(nsa).*

12. *Šina tšéwa, nī fádi sūnānka ga yāṅūwāna, dagá tsákan žēmāa nī yi yabōnka.*

13. *Da kumá, nī sā danganāta dagá garēsa. Da kumá, dūba, ni da yāra, wodánda Alla ga bāda máni.*

14. *Túnda fa (ko, kámada fa) yāya su sāmu žīni da nāma, hákanan ši kuá ya sāmēsu, doṅ ga mūtua ši gbátaši, wónda šina rīkewa īkon mūtua, ši ne ebilīši.*

(14. *Da kámada fa yāya suka daúka rabōnsu na nāma da na žīni, hákanan kuá ši ya daúkasu* (*káman*) *rabōnsa,*

*doṅ ši gbatásda ga mūtua ši, wónda ši ke da īkon mūtua, wónda ebilīši ši ke).*

15. *Da ši tšetšiēsu dúka, wodánda sábada tsōron mūtua, su ke raínsu dúka tšíkin baútši.*

16. *Doṅ, da gáskia, babu rūansa da malaíku, saí rūansa da īrin Ibrahīmo ši ke. (Doṅ, da gáskia, ba ši tāya ba malaíku, saí ši tāya īrin Ibrahīmo).*

17. *Doṅ wónan fa ya kámatšiēši ši záma kámada yāṅū-wānsa su ke, ši kāwa babá malámi da taúsāyi, da da gáskia, gabá ga Alla, ši yi pánsa sábada zūnúfain mútane.*

18. *Doṅ ši da kānsa ya džímri, anarūdinsa, šina īya ši tāya másu da anarūdinsu.*

---

## *Kaí Naúku. III.*

*DOṄ WÓNAN fa, yāṅūwāna, māsuadīni, da māsusa-mun kirá na Aldžāna, ku tūna da kwaraí da manzáni da babá malámi na fadámu, Īsa Kristu.*

2. *Wónda ši ke gáskia garēsa, da ya yīši, kámada Mūsa kuá tšíkin gidānsa dúka.*

3. *Doṅ wónan ankedāyaši īsa, ši sāmu yābo ya fī na Mūsa, doṅ ši wónda ya káfa gída, šina da yābo ya fī na gída.*

4. *Doṅ kōwoné gída agínaši da wóni, áma ši da ya gína (káfa) abúbua dúka, ši Alla ne.*

5. *Da Mūsa kuá gáskia ši ke tšíkin gidānsa dúka, kíman bāra, sábada šaída ga abúbua da zā atšēdasu dagá bāya;*

6. *Áma Kristu káman Dā bisa ga gidānsa nāsa; gídan wā mu, mu ke; kadán mu rīke kwaraí dangána, da mūrna da tamáha har ga makāri.*

7. *Doṅ wónan fa, kámada fatalūa adīni ta tše: Yāo, kadán kun džī múriānsa,*

8. *Kadá ku taurāta zútšiānku, kámada tšíkin (haukáta) táṅkia, kámada ga rānan rūdi ga tšíkin dāži:*

9. *Sāanda ūbanēnku sun rūdēni, sun tabatáni, da sun gáni aíkōkina šēkarú arbain.*

10. *Doṅ wónan kuá na džī fūši da īri nan, na tše: Suna yāwowa kōyaúše tšíkin zútšiānsu, da ba su sáni ba haínyana.*

11. *Hákanan kuá na yi rānzua tšíkin fūšina, aí, da gáskia, ba zāsu šíga ba tšíkin fútawata.*

12. *Ku yi háṅkali, yāṅūwāna, kadá akoí ga wóni dagá tšikínku zútšia mūgu da mārasyírda, da tana žūya dagá Alla daraí.*

13. *(Doṅ wónan) saí ku gálgade ga žūnānku kúlum, túnda akatšēda yāo, kadá kōwa dagá tšikínku ataurātaši da manafútšin zūnúfi.*

14. *Doṅ mu zāmu ke da rābon Kristu, kadán mu rīke kwaraí mafārin yírda mu har ga makāri.*

15. *Kámada akatšēdaši: Yāo, kadán kun džī múriānsa, kadá ku taurāta zútšiānku, kámada ga tšíkin táṅkia.*

16. *Doṅ wodánsu da sunka džī, sun yi táṅkia. Áma ba dúka ba da sunka fítowa tāre da Mūsa dagá garín Mazar.*

17. *Áma wanēne su ke, wodánda ya yī fūši da su šēkāru arbaín? ba da wodánan da sun yi zūnúfi, da su da gawānsu sun fādi dagá tšíkin dāži?*

18. *Da ga wodánan fa ya yi rānzua doṅ kadá su šíga tšíkin fatawānsa? saí garēsu wodánda ba su džī ba?*

19. *Hákanan kuá muna gáni ba su īya ba su šíga, sábada kīndžinsu.*

---

*Kaí Nafúdu. IV.*

*MU fa, mu dži̅ tsōro, kadá, alwāši anabérši túkuna (garēmu) en šíga tšíkin fútawānsa, kōwanēnku daía abérši dagá bāya.*

2. *Doṅ garēmu Labāri Nāgarí akawāzaši kámada garēsu, áma magána da anwāzata da babu aṅfāni ta ke garēsu, doṅ ba agamāta ba da yírda dagá tšikínsu, da sunka dži̅nta.*

3. *Doṅ mu, muna šígawa tšíkin fūta, mu, da muka yirdáda; kámada ya tse, kámada na yi rānzua dagá fūšina: su, ba su šíga ba tšíkin futáta; kōda aíkōki aṅkāresu gabá ga sōmawan (kò káfawan) dūnia.*

4. *Doṅ ya tše ga wóni wūri sábada rāna tabókoi káman háka: da Alla ya fūta ga rāna nabókoi dagá aíkōkinsa dúka.*

5. *Da dagá wūrin kumá ya tše: su, ba su šíga ba tšíkin futáta.*

6. *Túnda fa ya yi saúra wodánsu saí su šíga, áma su, da su sāmu alwāši dafāri, ba su šíga ba tšíki sábada kīndžinsu:*

7. *Kumá šina sā wóni rāna, šina tšéwa da bākin Daúda, "Yāo," bāya ga lōtu da yāwa (tsāwo) háka, kámada ya tše, "Yāo, kadán kun dži̅ múriānsa, kadá ku taúrāta zútšiānku.*

8. *Doṅ kadán Īsa (Yošua) šíka kāwosu ga fūtawa, ba ší yi magána ba bāya ga abúbua nan da wóta rāna."*

9. *Yánzu fa akoí fūtawan lahādi ga mútanen Alla.*

10. *Doṅ ši da ya šíga tšíkin fútawānsa ya daína kuá dagá aikínsa nāsa, kámada Alla ya yi dagá nāsa.*

11. *Mu fa, mu yi hámzári mu šíga tšíkin fūtawa nan, kadá kōwa ši fādi, kámada mu ke da kontúntšin fādua na kīndži.*

12. *Doṅ magánan Alla šina daraí da īko da šina sārawa ya fī tákobi da kaífi biú, da šina šígawa ko ga rábua na biú na kūrua da na fatalūa, da na gobōbi da na bārgo, da šina yīn šēria tsakānin tunāni da tamáha na zútšia.*

13. *Da babu yaháliki ši ke da agbōyeši gabá ga fuskānsa; saí abúbua dúka wōfi da abūde su ke gabá ga īdanūnsa da ši mu ke abín yī.*

14. *Doṅ wónan doṅ mu ke da málami babá, wónda ya wútše ga Alīdžāna, Īsa, Dān Alla, mu rīke kwaraí fádamu.*

15. *Doṅ ba mu ke da málami babá ba, wónda ba ši īya ba ši džī taúsāyi da kumamántšimu, saí daía wónda aṅrūdeši ga abúbua dúka kámada mu ke, saí babu zūnúfi;*

16. *Doṅ wónan fa mu yi kusa da zútšia būde ga kilīšin žinkaínsa, doṅ mu sāmu taúsāyi, da mu sāmu žinkaí en tāyamu ga lōkatši daídaí.*

---

## *Kaí Nabial. V.*

*DOṄ kōwoné málami babá adaúkāši dagá tšíkin mútane, asāši sábada mútane ga abúbua nan, da su ke na Alla, doṅ ši kāwo kĕaúta da sádaka sábada zūnúfai:*

2. *Wónda ši īya ši džī taúsāyi da másu, da ba su sáni ba, da su, da ba su ke ba ga haínya; doṅ ši da kānsa kuá agēwoyeši da kúmamantši.*

3. *Da sábada wónan, saí ši kāwo sádaka sábada zūnúfi kámada ga mútane, hákana kuá ga ši da kānsa.*

4. *Da babu kōwa, da ya daúka gírīma wónan bisa ga kānsa, saí ši da akiráši dagá Alla, kámada Hauruna ši ke.*

5. *Hákanan Kristu kuá, ba ya bāda gírīma ga kānsa, doṅ aṅyīši málami babá, saí ši da ya tše mása: Kaí Dāna ne, yāo na haifēka.*

6. *Kámada ya tše kuá ga wóni wūri, kaí málami ka ke hal ábada, (kānda) kámada hálin Melkizēdek.*

7. *Wónda dagá tšíkin kwānaki na nāmānsa, da ya kāowa rōko da adúa da kūka babá tāre da hāwayé garēsa, wónda ši īya ši tšetšēši dagá mūtua, da aṅdžīši kuá, doṅ sábada tsōrōnsa na Alla;*

8. *Kōda ši Dā ne, saí ya kōyo džī dagá abúbua nan da ya džímrēsu.*

9. *Da ši, da anyīši tšíka, ya záma ga másu dúka, da sunka džīnsa, maibādan tšēto hal ábada;*

10. *Aṅkirāši dagá Alla málami babá, kámada hálin Melkizēdek.*

11. *Sábada wónda (ko sábada abúbua nan) mu ke da magána dayāwa mu tše, áma da wūya en wāyewa sāraí, doṅ kūnuānku suna da dúšewa en džī.*

12. *Doṅ ga lōtu nan da ya kamatšīēku ku záma makōya, kuna sō ayīmáku kōya kumá, ko kanāni abú na mafāri na magánganún Alla, da ku, kun kāwa kámada su, da su ke sō nōno, da ba abíntši da kárīfi.*

13. *Doṅ kōwoné da ši ke da rabōnsa da nōno, ba da wāyo ba ši ke tšíkin magánan gáskia; doṅ šārīrí ši ke.*

14. *Saí abíntši da kárīfi ši ke garēsu da su ke da šīēkārun dūnia, garēsu fa, da su ke da háṅkalinsu širiyáye háka, su sáni yi dabám tsakānin abín da nāgarí, da na mūgu.*

---

*Kaí Našida. VI.*

*DOṄ wónan fa muna béri mafārin magána na Kristu,
mu wútše ga tšítšika, ba mu sāwa kumá masōmi na
tūbawa dagá aíkōki matátu, na yírda ga Alla,*

2. *Na batisma, na kōya, na áž̄iewan hānua, na tāšin
matátu, da na šērian hal ábada.*

3. *Da nan zāmu yīši, kadán Alla ši bérmu.*

4. *Doṅ ba aīya ba ayīši garēsu wodáṅga aṅkabāsu háske
sāo daía, da sunka dándana kuá kĕaútan Aldžāna, da aṅka-
yīsu su sāmu fatalūa adīni;*

5. *Da sunka dándana magána tāgari na Álla, da īkon
dūnia maizákua;*

6. *Kadán su žūya bāya amaídasu kumá ga tūbawa, doṅ
su da kānsu, suka sā Dān Alla bisa ga gílmen itátše kumá,
da su ka sāši ga kūmia.*

7. *Doṅ kāsa, wóda ta ša rūa da ya záka bisa garēta sāo
dayāwa, tana fitásda gaínya da kĕāo másu dagá garēsu
ananōmata, da ta sāmu albérka dagá Alla;*

8. *Áma wóta, da ta kāwowa kayōyi da dumánkada akīta,
da ta yi kúsa ga zūwāge, da makārinsa kōnewa ši ke.*

9. *Áma mu, muna da tamáha da abúbua māsukĕāo
sábada ku, soyéyumu, da wodánda kuá da su kāowa tšēto,
kōda muna tšéwa háka.*

10. *Doṅ Alla da gáskia ši ke, da ba ši mántše ba aikīnku
da bārantákanku da soyéya, wodánda kuka góda ga sūnānsa,
da wónda kuka yi ga māsuadīni, da kuna yi har ga yánzu.*

11. *Áma mu, mu ke sō kōwonēnku ši yi kokāri, ši rīke
tamáha dúka har ga makāri.*

12. *Doṅ kadá ku záma rāgo, saí māsukoikoyānsu da da yírda, da da haṅkūri, su gāde alwāsaí.*

13. *Doṅ Alla, da ya yi alwāši ga Ibrahīmo, doṅ ba ši īya ba ši yi ránzua da wóni, da ya fīnsa da gírīma, ya yi ránzua da kānsa,*

14. *Šina tšéwa: da gáskia da albérka zāni bāda máka albérka, da da yīn yāwa zāni yīn yawānka.*

15. *Da háka, bāya ga da ya džímri da háṅkūri, ya sāmu alwāši.*

16. *Doṅ mútane, aí su yi ránzua ga wóni, da ya fī su da gírīma, da ránzua da anhakīkanta ši ne garēsu káman makāri na tsámki dúka.*

17. *Túnda fa Alla šina sō ši góda kwaraí ga māsusāmun alwāši dūbarānsa, da ba aīya ba amosēši, ya záka ga tsakāni da ránzua:*

18. *Doṅ da abúbua biú, wodánda ba aīya ba amosēsu, ga wodánda Alla ba ši īya ba ši yi kāria, mu, mu sāmu zútšia babá, mu, da muka gúdu ga wūrin džīra, mu kāma tamáha nan, da ta ke gabá garēmu.*

19. *Wónda mu ke da ši káman kárīfen kūrua, wónda ši ke da kárīfi da kafáfe, da šina šíga ga tšíkin lilobi,*

20. *Wūri énda Īsa, maitáfi gabá garēmu, ya šíga, ana-yīnsa málami babá hal ábada, kámada (ādan) alādan Melkizēdek.*

---

*Kaí Nabókoi. VII.*

*DOṄ woṅga Melkizēdek, sárǐki na Salem, málami na Allan maigírǐrima, wónda ya gámu da Ibrahīmo da šina dawōyowa dagá kašín sarākaí, da ya sā mása albérka ;*

2. *Ga wónda kuá Ibrahīmo ya bāda šāšin gōma na abúbua dúka ; dafāri fa, en mu žūya magána nan, sárǐkin gáskia, bāya ga nan, sárǐkin Salem, wónda ši ne sárǐkin lāfia ;*

3. *Babu ubā, babu ūwā, babu lisāfin īrínsa, da ba ši ke da ba kò mafārin kwānakí, kò makārin raí, saí ayīši kámada Dān Alla, da šina zámne málami hal ábada.*

4. *Áma ku dūba káka da gírǐma mútumé nan ši ke, ga wónda Ibrahīmo da kānsa ya bāda šāše nagōma kuá na abúbua dúka na kwátšēnsu (da sunka kwátše ga yāki) da ši ubān īri nan dúka ši ke.*

5. *Aí, da gáskia su, da su ne na yāyan Lefi, da sun sāmu malamántši, suna da hakúmtši, su sāmu šāše nagōma dagá mútane, sábada dōka nan, ši ke, dagá kanōninsu nāsu, kōda sun fíto, kámada su da kānsu, dagá gūzun Ibrahīmo.*

6. *Áma ši, wónda ba ši ke da lisāfin īri, ši da kānsa ya sāmu šāše nagōma dagá Ibrahīmo, da ya sā (bāda) albér-kānsa bisa garēsa, wónda ši ke da alwāsaí.*

7. *Da babu labúdi (gérdama) nabāya ayī mása albérka dagá nafāri.*

8. *Áma dagá nan mútane da suna mútua, su ne su, da su sāmu šāše nagōma ; áma dagá tšán ši ya sāmu, sábada wónda anašaidaši, doṅ šina da raí.*

9. *Da, kámada mu tše, tšíkin Ibrahīmo Lefi kuá, wónda yánzu ya sámu šāše nagōma, ya bāda šāše nagōma ;*

10. *Doṅ túnda ši ke ga tšíkin gūzun ubānsa lōtu nan ne da Melkizēdek ya gámu da ši.*

11. *Doṅ wónan fa, kadán malamántšin Lefitāwa ši īya ši kāwo tšítšikāwa (doṅ ga sāanan mútane sun sāmu dōka) ba su sō ba su žīra da wóni málami, wónda ši tāši, kámada na ādan Melkizēdek, da ba kámada na ādan Hauruna?*

12. *Doṅ kadán saúyan malamántši anayīnta, aí (saí) saúyan dōka kuá anayīnta.*

13. *Doṅ ši sábada wónda abúbua nan anatšēdasu, ši ne dagá wóni īri, da babu wónda na īri nan da ya yi bārantúka ga wūrin sádaka.*

14. *Doṅ ansán'ši kwaraí Ubangīžimu ya físo dagá Yuda, sábada īri nan Mūsa baí tše ba kōmi sábada malamántši.*

15. *Da bámda wónan asán'ši kwaraí ya fī wónan, doṅ wóni málami ya tāši da káman Melkizēdek,*

16. *Wónda ayīši háka ba da hakúmtan nāma, saí kámada īkon raí, da ba ši kāre ba.*

17. *Doṅ aṅkāwo mása šaída wónan: "Kaí, málami ka ke hal ábada, kámada ādan Melkizēdek."*

18. *Doṅ, da gáskia, hakúmta tafāri akakaúdaši, sábada lalafántši, da doṅ ba ši da aṅfāni ba.*

19. *Doṅ dōka, ba ta yī kōmi ba tšíka, saí, kāowan tamáha da ta fi wónan, ta yi, dagá garēta mu yi kúsa ga Alla.*

20. *Doṅ túnda fa ši, ba ayīši ba málami babu ránzua:*

21. *(Saí su, su kāwa malamaí babu ránzua) áma ši da ránzua dagá garēsa, da ya tše mása: Ubangīži ya yi ránzua, da ba ši tūba ba, kaí, málami ka ke hal ábada kámada ādan Melkizēdek.*

22. *Doṅ wónan háka Īsa ayīši mailāmini na alwāši, da ya fi dúka.*

23. *Da su, da gáskia, malamaí dayāwa aṅkasāsu, doṅ*
*sábada mūtua anhánasu su zámna ;*
24. *Áma ši, doṅ ya zámna hal ábada šina da malamántši*
*da babu saúya.*
25. *Doṅ wónan kuá šina īya ši tšetšīēsu (har ga) babu*
*makāri, su, da su záka ga Alla dagá garēsa, doṅ šina yīn*
*raí hal ábada šina yīn rōko másu.*
26. *Doṅ málami babá háka ya kamatšīēmu, wónda ši ke*
*adīni, babu laífi, babu kasámta, arábu dagá māsuzūnúfi, da*
*ayīši dōgo ya fī Aldžāna.*
27. *Wónda ba ši sō kōwotše rāna, kámada wodánsu ma-*
*lamaí babá, ši kāwo sádaka, dafāri na zūnufínsa nāsa, na*
*bāya da na mútane, doṅ abín nan ya yīši, da ya kāowa*
*kānsa (káman sádaka).*
28. *Doṅ dōka tana yīn malamaí da mútane, wodánda su*
*ke da kumamántši, áma magánan ránzua, wónda ši ke bāya*
*ga dōka, ya yi Dā, wónda atšíkaši hal ábada.*

---

## *Kaí Natókos. VIII.*

*ÁMA abín, da ya fī abú dúka da muka tše, ke nan : mu*
*ke da málami babá háka, wónda ya zámna ga hánun*
*dāma na kilīšin Maigírīrima dagá tšíkin Aldžāna.*
2. *Bāra na wūri adīni, da na lēma na gáskia, wónda*
*Ubangīži ya káfa, ba mútum ba.*
3. *Doṅ kōwoné málami babá asāši, garín kāowa kĕaútai*
*da sádakaí ; doṅ wónan, wónan kuá saí ši ke da wóni abú da*
*šina kāowa.*

4. *Doṅ kadán ši ke bisa ga kāsa, ba málami ba ši ne, doṅ malamaí suna dagá nan dāda, wodánda suna kāowa kĕaútai, kānda na dōka.*

5. *Wodánda suna yīn bārantáka ga kotúntši da ga énua na abúbua na Aldžāna, kámada Mūsa aṅfōrēši dagá Alla, da zāši yīn wūri adīni; doṅ, ga, ya tše, ka yi abúbua dúka kámada káma (kotúntši) wóda aṅgōda máka tšíkin tsaúni.*

6. *Áma yánzu ya sāmu bārantáka da ya fī wónan da kĕāo, túnda fa ši kuá, ši ne mairába (maigáma, maitšiēto) na alwāši (alkaúweli) da ya fi nan, wónda akakáfaši bisa ga alwāsaí da su fi wónan.*

7. *Doṅ kadán nafāri wónan babu laífi ši ke, wūri ba anēma ba ši na bāya.*

8. *Doṅ da šina bāda laífi da su, ya tše, "Dūba, kwānaki suna zákua, Ubangīži ya tše, da nī zāni en yi sābo alkaúweli da gídan Israēli, da da gídan Yuda."*

9. *Ba kámada alkaúweli nan, da na yīši da ūbanēnsu, ga rāna nan, da na kāmasu da hánūnsu, en kaísu dagá kāsan Mazar; doṅ su, ba su daína ba tšíkin alkaúwelina, da nī ba nī kūla ba dasu.*

10. *Doṅ wónan alkaúwelina ši ne, wónda nī yi da gídan Israēli bāya ga kwānaki nan, Ubangīži ya tše: Nī sā dōkana tšíkin tūnanēnsu, da tšíkin zútšiānsu zāni rubútānsu; da nī, ni záma másu Alla, da su, su záma garēni mútane.*

11. *Da ba su kōya ba kōwonēnsu makoftšínsa, da kōwonēnsu kanēnsa, suna tšéwa, ka sáni Ubangīži; doṅ su dúka zāsu sánina, dagá aúta har ga maínya.*

12. *Doṅ nī, zāni džīn tausaí da mārasgáskiānsu, da zūnúfīnsu da laífīnsu, ni ba nī túna da su kumá.*

13. *Doṅ da šina tšéwa, sābo (alkaúweli) ya yi nafāri ši kāwa zōfo, doṅ abín nan da ya gbátše, da ya kāwa zōfo šiná kúsa ga wútšewa.*

---

## *Kaí Natāra. IX.*

*AÍ da gáskia (alkaúweli) nafāri šina da hakúmta na bārantáka(n Alla) tāre da wūrin adīni na dūnia nan.*

2. *Doṅ lēma (labernakulum) anyīnta tafāri; dagá tši-kínta akoí fitíla da maída, da gurása, wodánda akasāsu bisa (gurásan nūnāwa), wóda ankirāta wūrin adīni.*

3. *Da bāya ga lilobi nabiú akoí lēma, wóda akekiráta wūrin adīni na māsuadīní dúka.*

4. *Da wóda ta ke da ruṅfa (wūrin sádaka) da tūraré na sināria, da sandúki alkaúweli, ansāši kēwoyé da sināria, dagá tšikínsa akoí tukūnia ta sināria, wóda ta ke da Manna, da sāndan Hauruna wóta ya yi tófo, tāre da maída na alkaúweli.*

5. *Da bisa garēta akoí Kerubim na yābo suna yīn énua marúfi, sábada abúbua nan, ba mu īya ba, mu yi magána dayāwa yánzu.*

6. *Yánzu fa abúbua nan anasāsu háka, dagá tšíkin lēma tafāri malamaí suna šíga kōyaúše, suna yīn bārantákansu;*

7. *Áma dagá tšíkin tabiú, málami babá kādaí sāodaía, kōwótše šiēkāra, da ba babu žīni, wónda ya kāwo sábada kānsa, da sábada žāhiltšin mútane.*

8. *Fatalūa ta adīni tana šaída háka, doṅ haínya ga wūrin adīni da ya fi dúka, túkuna ba anūna ba ši, túnda lēma tafāri tana tsāyewa.*

9. *Wóda ta ke almára na lōtu da ši ke yánzu, da su kāwo kĕaútai da sádakaí, wodánda ba su ke da īko su tšíka túnanēnsa, da ši ke yīn bārantáka.*

10. *Saí ansāsu ga abíntši da abínša, da arĭwála dabám, hakúmtai na nāma, ansāsu bisa garēsu har ga lōtun daídaí.*

11. *Áma Kristu ya záka málami babá na abúbua māsu-nāgarí da zāsu zákua, lēma da ta fīsu da gírĭma da da tšíka, da ba ayīta ba da hānu, wóda ba ši ke ba dagá halitši wónan.*

12. *Da ba da žīnin áwaki da marākaí, saí da žīni nāsa, ya šíga sāo daía na sāa dúka, tšíkin wūri adīni šina sāmu tšēto hal ábada garēmu.*

13. *Doň kadán žīni na šānu da na áwaki da tōka ta (dān sānia) sānia anawāzewa bisa ga māsudaúda (māsu da hāram) šina maída adīni, šina yīn sāraí nāma.*

14. *Bále fa žīni na Kristu, wónda ya bāda kānsa da Fatalūa ta ábada ga Alla babu (tamba) laháni, ši yi sāraí túnanēnku dagá aíkōki matátu, doň ku yi bārantáka ga Alla daraí?*

15. *Da sábada wónan kuá ši ne mairába na sābon alkaú-weli, doň mūtua ta farú sábada pánsa na zūnúfai, wodánda anayīnsu ga lōtun alkaúweli nafāri, doň su, da akakirāsu, su sāmu gādo hal ábada.*

16. *Doň énda alkaúweli ši ke, saí akoí kuá mūtunānsa, da ya yi alkaúweli.*

17. *Doň alkaúweli šina da īko bāya ga mūtua, balántše ba ši ke da īko lōtu dúka túnda maialkaúweli šina daraí.*

18. *Doň wónan kuá ko alkaúweli nafāri ankáfaši babu žīni.*

19. *Doṅ kadán Mūsa ya fádi kōwótše magána ga mútane dúka kānda dōka, ya daúki žīnin mārakaí da na áwaki tāre da rūa, da gāšin kirmīži da zūfa, da ya watšewatše da letāfi da mútane dúka,*

20. *Šina tšéwa, wónan žīni ne na alkaúweli, wónda Alla šina hakúmta máku.*

21. *Da bámda wónan ya watšewatše da žīni da lēman tāre da kayayēkin bārantáka dúka.*

22. *Da abúbua dúka anayīnsu sāraí dagá dōka da žīni, da babu zubásuan žīni babu yāfewa ši ke.*

23. *Doṅ wónan saí ayīši en káman abúbua nan tšíkin Alīdžāna ayīsu sāraí da wodánan, áma abúbua na Aldžāna da sádaku da su ke fī wodáṅga.*

24. *Doṅ Kristu ba ši šíga ba tšíkin wūri adīni nan da anayīši da hánua, wónda ši ke káma da nagáskia, saí tšíkin Aldžāna, yánzu šina góda kānsa gabá ga Alla, sábadamu;*

25. *Kò ba sábada wónan ba, doṅ ši bāda kānsa (káman sádaka), sāo dayāwa, kámada málami babá šina šígawa šīēkāra da šīēkāra tšíkin wūrin adīni tāre da žīnin wodánsu.*

26. *Doṅ kadán ba háka ba ši ke, saí ši džímri sāo dayāwa dagá masōmnin dūnia: áma yánzu sāo daía tšíkin makārin dūnia, ya góda kānsa, doṅ ši kaúda zūnúfi da šina yīn sádaka na kānsa.*

27. *Da kámada anasāši ga mútane su mútu sāo daía, áma bāya ga (mūtua) šēria ta ke;*

28. *Hákanan Kristu kuá ya bāda kānsa (káman sádaka) doṅ ši kaúda zūnúfi na (mútane) dayāwa; da garēsu da su ke dūba garēši, zāši góda kānsa sāa nabiiú, babu zūnúfi ga tšēto(nsu).*

---

*Kaí Nagōma. X.*

*DOṄ dōka tana da énua na abúbua nāgarí, da zāsu zákua, ba káma da kānsa na abúbua, ba ta īya ba šĭēkāra da šĭēkāra da sadakaínsu nāsu, wodánda su ke kāowasu kōyaúše, ši yi tšíkasu, da su ke yi kúsa.*

2. *Doṅ kadán ba háka ba, kāowa(n sádakānsu) ya kāre, doṅ māsuyīnsu en aṅkayīnsu sāraí sāo daía, ba su túna ba kumá da zūnúfi.*

3. *Saí ga tšíkin (sádakai nan akoí tūnawa da zūnúfi šĭēkāra da šĭēkāra.*

4. *Doṅ ba aīya ba ayi doṅ žīnin šānu da na áwaki ši (daúka) kaúda zūnúfi.*

5. *Doṅ wónan da ya záka tšíkin dūnia nan, ya tše, sádaka da kĕaúta ba ka sōsu ba, áma kaí ka gérta máni džíki.*

6. *Da sádakan kūnewa, dómin zūnúfi, ba ka yi mūrna ba.*

7. *Sāanan na tše, Dūba, Nī záka (dagá tšíkin Letāfi anrubútaši da ni) en yi abín da ka sō, kaí Alla.*

8. *Da ya tše dafāri, sádaka da kĕaúta, da sádakan kūna, da na zūnúfi, kaí, ba ka sōsu ba, kò ba ka da marādi tšikínsu, wodánda aṅkāwosu kámada dōka;*

9. *Sāanan ya tše, nī záka, en yi abín da kaí ka sō, kaí Alla. Ya kaúda nafāri, doṅ ši sā nabāya.*

10. *Da yírdan wónan anayīmu adīni dagá sádakan džíki na Īsa Kristu sāa daía na sāa díka.*

11. *Da kōwone málàmi šina tsāye kōwótše rāna šina yīn bārantáka, šina kāowa sádaka háka kōyaúše, wodánda ba su īya ba su kaúda zūnúfi;*

12. *Áma mútumé wónan, bāya ɗa ya yi sádaka daía sábada zūnúfi hal ábada, ya zámna kúsa ga hānun dāma na Alla;*

13. *Dagá galá nan gabá šina žīra har makīyānsa ayīsu káman lekāfansa.*

14. *Doṅ da kāowan sádaka daía, ya yīsu tšíka hal ábada, su, da ansāsu adīni.*

15. *Áma Fatalūa adīni kuá ṣina yi múna šaída; doṅ bāya da ya tše dafāri,*

16. *Wónan ne alkaúweli, wónda zāni yi da su bāya ga kwānaki nan, Ubangīži ya tše, nī sā dōkana tšíkin zūtšiānsu, da tšíkin túnanēnsu zāni rubútasu.*

17. *Da zūnúfaínsu da laifīnsu, nī ba nī tūna da su kumá.*

18. *Yánzu fa, énda yāfewan zūnúfi ši ke, babu sádaka na zūnúfi ši ke kumá.*

19. *Doṅ wónan fa, yāṅūwāna, doṅ mu ke da mašígi da mūrna tšíkin wūri adīni, da žīnin Īsa,*

20. *Da haínya da sābo, da da raí, wónda ši ya káfaši nāmu ga lilōbi, wónda ši ke nāmānsa;*

21. *Da mu ke da málami babá bisa ga gídan Alla,*

22. *Mu yi kúsa da zútšia na gáskia, tāre da yírda, da dangána dúka, da zútšiāmu anawátsewátse dagá túnāne mūgu, da džíkimu wankáku da rūa maisāraí.*

23. *Mu rīke kwaraí fadá ta tamáhamu babu yīn zútšia biú, (doṅ ši da gáskia ši ke, wónda ya yī alwāši nan).*

24. *Da mu, mu kúla da žūnāmu, da mu dáma daía daía ga soyēya da aíkōki nāgarí.*

25. *Kadá mu béri tārawānmu tāre, kámada hálin wodánsu ši ke, saí mu fōre žūnāmu; da goúma fa, doṅ ku gáni rāna nan ta yi kúsa.*

26. *Doṅ kadán mu yi zūnúfi da (gaṅgaṅ) yírda, bāya da muka sāmu sánin gáskia, babu wóni sádaka ši ke dómin zūnúfi,*

27. *Saí žīrawa da tsōro na šēria, da fūši da zāfi, wónda zāši hadiēwa makīya.*

28. *Kadán kōwa ši rēna dōkan Mūsa, saí ši mútu da babu taúsāyi da māsušaída biú kò úku:*

29. *Da ba ku tamáha ba, doṅ ši, da ya dáka Dān Alla ga kalkāšin kafānsa, da ya kedāya žīnin alwāši ga wónda akasāši adīni káman abú da kasāmia, da ya rēna fatalūan žīnkaí, ya kamátše ayī mása palása da ya fī wónan?*

30. *Doṅ mu sán'ši, wónda ya tše: abín rāma nāwa ne, nī yi rāma, Ubangīži ya tše, da kumá: Ubangīži ši yi šēria mútanēnsa.*

31. *Fādua ga hānun Alla daraí abín tsōro ne.*

32. *Áma ku túna da kwānaki nan dafāri, énda ku ankahásaku kunka džímri wohála dayāwa.*

33. *Wóni lōtu kun kāwa káman abín na kálo da ga hárasa da ga wohála; wóni lōtu, kun kāwa kamānsu da akamaídasu háka.*

34. *Doṅ kunka džī tausaí da ni ga igoína, da kun džímri da mūrna kwátšewan dūkiānku, kuna sáni da kānku, kuna da abín da ya fī wónan, da ba ši kāre ba tšíkin Aldžānu.*

35. *Kadá ku yésda fa daṅganānku, wónda ši ke da lāda babá.*

36. *Doṅ kuna sō ku daúki háṅkūri, doṅ, bāya ga da kunka yi yírda na Alla, ku īya ku sāmu alwāši.*

37. *Doṅ saí ga lōtu kādán, da ši da zāši zákua, ši záka, da ba ši dāde ba.*

38. *Yánzu fa maigáskia ši yi raí da yírda, áma ga*
*žūyawa na bāya, zútšiāta ba ta sōši ba.*

39. *Áma mu, ba mu ke ba na tšikínsu, da su žūya bāya*
*ga lālatši: saí na tšikínsu da suna yírda, da su sāmu tšēton*
*kuruānsu.*

---

*Kaí Nagōma ša Daía. XI.*

*ÁMA yírda ši ne hakíka na abúbua nan, da anatamá-*
*hasu, da šaída na abúbua nan, da ba aganēsu ba túkuna.*
2. *Doṅ da ši (yírda) mútanen dāa sun sāmu šaídu.*
3. *Da yírda muna sánsantše dūniaí anžíriāyesu da ma-*
*gánan Alla, hákanan dagá abúbua nan da ba agenēsu ba,*
*abúbua nan da anaganínsu anyīsu.*
4. *Da yírda Habeli ya kāwo ga Álla sádaka da kĕāo, da*
*da ya fī wónan na Kāyin, da wónda kuá ya sāmu šaída,*
*doṅ gáskia ši ke; Alla ya kāwo šaída da kĕaútansa, da da*
*wónda kuá, kōda ya mútu, šina tšéwa har ga yánzu.*
5. *Da yírda Henok akāwásdaši háka, da ba ši gáni*
*mūtua ba, da ba asāmēši ba, doṅ Alla ya kāwásdaši; doṅ*
*gabá ga kāwasuānsa ši ke da šaída wónan, doṅ ya gáme*
*ga Alla.*
6. *Áma babu yírda ba aīya ba en gamēši; doṅ ši da*
*šina zákua ga Álla, saí ši yírda, doṅ ši ne, da garēsu, da su*
*ke nēmānsa kwaraí, maibādan lāda ši ne.*
7. *Da yírda Nuha, da aṅfōrēši dagá Alla na abúbua nan,*
*da ba aganēsu ba túkuna, doṅ šina dzīn tsōro, ya yi žīri san-*

*dúki sábada tšétua na gidānsa; da wónda kuá ya kāšie dūnia, da ya záma maigādo na gáskia nan, wóda ta ke da yírda.*

8. *Da yírda Ibrahīmo da aṅkirāši ya fíto dagá wūri nan, wónda zāši sāmu káman gādo, ya dšī, da ya fíta, da baí sáni ba énda zāši táfia.*

9. *Da yírda ya sápka tšíkin garí na alwāši, káman garín bakóntšinsa šina zámne tšíkin lēmaí tāre da Isahaku da Yakubu, māsugādo tāre da ši na alwāši nan.*

10. *Doṅ ya dūbi da bírni, wónda ši ke da masómni, maiginānsa da maiyīnsa Alla ši ne.*

11. *Da yírda Sara ta kānta ta sāmu īko en yi haláma īri, da ita ta haífi dā, da šīēkarānta ya kāre, doṅ ta yírda da gáskiāsa, wónda ya yi alwāši nan.*

12. *Da doṅ wónan fa akahaífu dagá daía, da ita kuá káman matátše, dayāwa káman támrāru na sáma, da káman raíraí, wónda ši ke ga bākin gúlbi babu īyawa kedayānsu.*

13. *Wodáṅga dúka suka mútu, da ba su sāmēsu ba alwāsai, saí suka ganēsu dagá nēsa, suka yírdada da su, da suka bānantšīnsu (kāmasu) da suka fáda, saí su bāki da māsusápka su ke tšíkin dūnia nan.*

14. *Doṅ su da suna tšéwa háka suna fádi sāraí, suna nēmawan garí.*

15. *Da su kuá kadán su túna da ši dagá wónda sunka fíto, su ke da dāma su dāwoyo;*

16. *Yánzu fa suna sō wóni da ya fī wónan, garí na Aldžāna. Doṅ wónan Alla kuá, ba ši džīn kūmia ba akirāwoši Allānsu, doṅ ya žíriye másu bírni.*

17. *Da yírda Ibrahīmo ya yi sádaka da Isahaku da*

*aṅrūdeši, da ši, wónda ya sāmu alwāsaí, ya yi sádaka da dānsa ši kādaí.*

18. *Sábada wónda akatšēdaši, tšíkin Isahaku irīnka zāakirāši.*

19. *Šina tšéwa ga zútšiānsa Alla šina īyawa ši tādaši kumá ko dagá matátu, dagá éna kuá ya sāmēši káman almárá.*

20. *Da yírda Isahaku ya bāda albérka ga Yakubu da Esau sábada abúbua da māsuzákua.*

21. *Da yírda Yakubu da zāši mūtua, ya bāda albérka ga kōwónen dā na Yosufu, da ya yi adúa šina dangána bisa ga kaín sándānsa.*

22. *Da yírda Yosufu da šina mūtua ya fádi da fitowan yāyan Israēli, da ya bāda hakúmta sábada kasásuānsa.*

23. *Da yírda Mūsa da akahaífēši, akagbōyeši dagá ūwayēnsa wāta úku, doṅ sun gáni ši dā nāgarí ne; da ba sun dži ba tsōro sábada hakúmtšin sáṙki.*

24. *Da yírda Mūsa da ya yi šēkāra ya kī akirāši dān diān Farauna;*

25. *Goúma ya zābe ši tši wohála tāre mútanēn Alla, ya fī en tši mūrna na zūnúfi na lōtu nan.*

26. *Doṅ šina dūba bisa ga wohálda sábada Kristu káman arsíki da kĕāo, sun fī arsīki na garín Mazar da kĕāo, doṅ ya yi háṅkali ga rāmawan lādansa.*

27. *Da yírda ya béri Mazar, da baí dzī tsōro na fūšin sáṙki, doṅ ya rīke kānsa garēsa, da ba áganēši ba, kámada ya ganēsa.*

28. *Da yírda ya rīke sálan laíya, da zúbawan žīni, kadá ši, da ya gbáta dān fāri ši tábasu.*

29. *Da yírda sun wútše Džan gúlbi, kámada ši ke kāsa kekasāšia, wónda, da Mazarāwa sun fāra en yi anutādasu.*

30. *Da yírda katángan Yeriko sun fādi, bāya ga akagē-
woyēsu rāṅa bókoi.*
31. *Da yírda šakālia Rahaba ba ta gbátše ba tāre da su,
da ba su yírda ba, doṅ ta sāmu tšinkāya da lāfia.*
32. *Da mī zāni tšéwa, doṅ lōtu ba ši īsa ba en tšéwa na
Gideon, da na Baraki, da na Samson, da na Yefta; da na
Dauda kuá, da na Samueli, da na Anabāwa.*
33. *Wodánda da yírda suka tši saraútši, suka yi abín
gáskia, suka sāmu alwāsaí, suka rūfe bākin zákŭna.*
34. *Suka kašiē īkon wūta, suka wútše kaífin tákobi, dagá
lalafántšinsu anyīsu da kárĭfi, suka kāwa da kárĭfi ga fádta,
suka sā žēmāa na bākŭna su gúdu.*
35. *Māta suka sāmu matatūnsu da aṅtādasu da raí
kumá; da wodánsu aṅtsanātasu, da ba su kárba ba tšēto,
doṅ su sāmi tayēsua, da ta fī wónan.*
36. *Da wodánsu suna da wohála na mafarsíki, da bú-
gawa da būlāla, aí da īgioi kuá, da ansāsu ga dākin dúfu.*
37. *Da anžēfasu da dūasu, anyenkēsu biú, anrūdēsu,
ankašĭēsu da tákobi; suka yāwo tšíkin fātan túmaki da tšíkin
fātan áwaki: suka rāsa dúkia, aṅwohāldasu, da antsānatasu.*
38. *Su, da dūnia ba ta īsa da su ba, suka yāwo ga tšíkin
wūrāre da dāži, da tšíkin tsaúnaí, da tšíkin kōgŭna da
rāmŭnan kāsa.*
39. *Da wodáṅga dúka suka sāmu sūna nāgarí da yírda,
ba su sāmu ba alwāši:*
40. *Álla ya yi žīri mámu abúbua da su fī wónan da
kĕāo, doṅ kadá su atšítšikasu babu mu.*

---

*Kaí Nagōma ša Biú. XII.*

*DOṄ wónan fa mu kuá, doṅ mu ke da gilgíšin māsušaída háka gēwoye da mu, mu ážīe naūyi dúka, tāre da zūnúfi da šina rīkemu, da mu gúda da háṅkūri tšēremu da ansāši gabá garēmu.*

2. *Muna dūbewa ga Īsa, maifāra da maikārin yírda, wónda sábada mūrna da ansāši gabá garēsa, ya džímri gílme, ya rēna kūmia, da ya zámna ga hānun dāma na kilīšin Alla.*

3. *Doṅ ku tūna da ši, wónda ya daúri gérdama háka dagá māsuzūnúfi gabá garēsa, doṅ kadá zútšiānku su džī gāši da su gbátše.*

4. *Túkuna ba ku hána ba har ga žīni kuna yīn fāma gabá zūnúfi.*

5. *Da kun mántše gálgadi nan, wónda ya yi magána da ku kámada ga yāya: "Dāna, kadá ka rēna fōrēn Ubangīži, da kadá ka džī gāši da aṅkafōrēka."*

6. *Doṅ ši, wónda Ubangīži šina sōnsa, ya fōrēši, da ya fōre kōwóne dā, da ya sāmu.*

7. *Áma en ku sāmu kōya, Alla šina yi garēku kámada ya yi ga yāyānsa, da wóne dā ši ke, wónda ubānsa ba ya kōya ba?*

8. *Áma en ku ke babu fōre, wónda dúka su ke dāši, sā-anan ku yāyan bánza ku ke, da ba yāya ba.*

9. *Bámda wónan mu ke da ubāne na nāmamu, wodánda suka fōrēmu, da mu, muka bāda másu gírīma, ba ya kamátše mu ba, mu džī ga Ubān fátalu, doṅ mu yi raí?*

10. *Doṅ su kuá suka fōrēmu kwānaki kādán kámada su ke sō, áma ši sábada aṅfānimu, doṅ mu, mu záma māsu-rābon adīninsa.*

11. *Áma fōre dúka da ši ke yánzu, ba aganēši ba káman
abín da mūrna, saí káman abín da taúsāyi, áma bāya ga
wónan šina kāowa diān maidādi da na gáskia, garēsu da
antabātasu da ši.*

12. *Doṅ wónan fa ku tāda hánuānku, da su kumáma ne,
da guiwa, da su lalátše ne.*

13. *Da ku yi rāria sosaí ga kafafūnku, kadá ši, da ši ke
gúrugu ažūyaši dagá haínya; saí ku yi doṅ awórikēši.*

14. *Ku bi haínyan dādi da mútane dúka, tāre da adīni,
babu wónda ba kōwa da zāši gáni Ubangīži.*

15. *Ku dūba kwaraí, kadá kōwa ši rása žīnkaī na Alla,
kadá saúyan dōatši ši tšīra, da ši wohalšīēku, da mútane
dayāwa akasámtasu da ši.*

16. *Kadá kōwa tšikínku ši záma mútumé maifárīka, kò
wāwa káma Esau, wónda ya sayésda īkon gírīmānsa da kal-
káfan nāma.*

17. *Doṅ ku sáni bāya ga wónan, da ya sō ya sāmu al-
bérka, anrēnaši, doṅ ba ya sāmi ba wūrin tūba, kōda ya
nēmaši da hāwayé.*

18. *Doṅ ku, ba ku yi kúsa ba ga tsaúni da aīya atābaši,
da wónda ya kōne da wūta, ko ga dūfua da bakí, da ga
gināria.*

19. *Da ga kāran kakīka, da ga mūrian magánganú;
mūrian da su da suka džīnta suka rōko, doṅ kadá magána
nan atšéwa da su kumá.*

20. *(Doṅ ba su īya ba su daúri abín da aṅkahakúmta
másu. Da kadán kò bisā daía ši tába tsaúni, saí ažēfaši
da duāsu kò asōkeši da māži.*

21. *Da abín tsōro háka ganínsa ši ke, doṅ Mūsa ya tše:
ina džīn tsōro dayāwa da ina yīn karaúrāwa).*

22. *Áma ku, kun yi kúsa ga tsaúnin Sion, da ga bírnin Alla da raí, ga Algadūsa na Aldžāna, da ga žēmāa na tāron malaíku, wóda ba aīya ba akedāyata.*

23. *Ga žēmāa na diān tafāri, wodánda akarūbutásu tšíkin Aldžāna, da ga Alla maišēria na dúka; da ga fatalū na māsugáskia, da anyīsu tšikáke.*

24. *Da ga Īsa, mairāban alkaúwelin sābo, da ga žīnin watšewatše, wónda šina tšéwa abúbua da kĕāo, da sun fī da kĕāo abúbua na žīnin Habeli.*

25. *Ku yi háṅkali, kadá ku rēnaši da ya yi magána da ku. Doṅ kadán su ba su gúdu ba, da su ke rēnānsa da ya yi magána tšíkin dūnia nan, bale fa mu, ba mu gúdu ba, kadán mu zāmu žūya dagá garēsa, wónda ya yi magána da mu dagá tšíkin Aldžāna:*

26. *Mūriānsa ta girigísa dūnia sāa nan: áma yánzu ya yi alwāši šina tšéwa: sāo daía kumá na girigísa ba dūnia kādaí ba, saí Aldžāna kuá.*

27. *Da magána nan: sāo daía kumá, šina nūnawa kaúsua na abúbua dúka wodánda akagirigísasu, káman abúbua nan da akayīsu, doṅ abúbua nan da ba aīya agirigísasu, su dāde.*

28. *Doṅ wónan mu, doṅ mu ke sāmu saraúta, wóda ba aīya ba amosēta, mu ke da žīnkaí, mu yi bārantáka ga Alla kwaraí, da gírĭma, da da tsōron Alla: doṅ Alla mu wūta maitši ši ke.*

*Kaí Nagōma ša Úku. XIII.*

*SOYĒYA na kanōni ta sáma tšikínku.*

2. *Dawoínia ga bākí kadá ku mántše; doṅ wodánsu, da*
*sun yi háka, sun šīšie malaíku babu sáni.*
3. *Ku túna da damrēru, káma ku adámreku tāre da su;*
*da (ku túna da su) su ke da wohála, káma ku da kānku ku*
*ke tšíkin džíki.*
4. *Ámre abín nāgarí ši ke, da gadó babu hāram; áma*
*māsufārika da māsuzīna, Alla ši yi šērịāsu.*
5. *Halínku ši záma babu sōn kúrdi. Abúbua da ku ke*
*da su, su īšieku: Doṅ ya tše, nī ba ni bérka ba, da ba nī*
*kīka ba.*
6. *Hákana mu īya muna tšéwa da zútšia babá: Uban-*
*gīži maitāyana ši ke, da nī ba nī džīn tsōro ba na abín, da*
*mútum šina yi máni.*
7. *Ku túna da su da suna tšin saraúta bisa garēku, wo-*
*dánda sunka fáda múku magánan Alla; ku bī yirdānsu,*
*ku yi háṅkali na makārin hálinsu:*
8. *Īsa Kristu háka ši ke džīa, da yāo, da hal ábada.*
9. *Kadá akaíku nan da nan da kōya dabám da sābo.*
*Doṅ abín da kēāo ši ke zútšiānku akáfasu da zīnkaí; ba da*
*abíntši ba, wónda ba ši da aṅfāni garēsu, da su ke yīnsu.*
10. *Mu ke da wūrin sádaka dagá wónda su, ba su da*
*īko su tši, wodánda suna yīn bārantáka ga lēma.*
11. *Doṅ gāwayé na bisāše wónan, žinīnsu anakāwoši*
*tšíkin wūrin adīni dagá hānun málami babá, dómin zūnúfi,*
*anakōnēsu bāya ga sansáni.*

12. *Doṅ wónan Īsa kuá, doṅ ši yi mútanēnsa adīni da žinīnsa nāsa, ya džímri bāya ga kōfa.*

13. *Doṅ wónan fa, mu fíta táfi garēsa bāya ga sansáni, mu daúka kankántšínsa.*

14. *Doṅ dagá nan mu, ba mu ke da ba bírni maizámne (maidāde) saí mu nēma daía, da ši zákua.*

15. *Da ši fa mu kāwo sádaka na yābo ga Alla kúlum, wónda ši ke diān lēbamu muna yīn gōdewa ga sūnānsa.*

16. *Áma yīn nāgarí da bayēsua, kadá ku mántše, doṅ sádaka háka, Alla šina sōnsu.*

17. *Ku džīsu da su ke tši saraúta bisa garēku, da ku bīsu, doṅ suna yīn tsāra da kūruānku, kámada su, da zāsu bāda ámsawa, doṅ su īya su yīši da mūrna, da ba da taúsāyi ba: doṅ abín nan ba ši da aṅfāni garēku ba.*

18. *Ku yi adúa mámu: doṅ muna da yírda nan, doṅ muna da túnani nāgarí ga abúbua dúka, da muna sō mu yi raímu daídaí.*

19. *Saí ina rōkōnku goúma ku yi wónan, doṅ nī amaídani garēku mázamáza.*

20. *Yánzu fa Alla da lāfia, da ya káowa kumá dagá matátu Makiāyi babá na tūmáki, dómin žīni na alkaúweli na hal ábada, Ubangīži Īsa,*

21. *Ši yīku tšíka tšíkin kōwone aíki nāgarí, doṅ ku yī yirdānsa, šina yi tšikínku abín da ši ne nāgarí ga īdānūnsa, dagá Īsa Kristu, ga wa ayī yābo hal ábada ábada. Amin.*

22. *Da ina rōkōnku, yāṅūwāna, ku daúka magánan gálgadi; doṅ na rubúta máku wotīka da magánganú kādán.*

23. *Ina sō ku sáni, kanēmu, Timoti, asāši dā; tāre da ši, kadán ši zō máza, zāni ganínku.*

24. *Ku gaída dúka da su ke tšin saraúta bisa garēku, tārè da māsuadīni dúka, su, da su ke tšíkin Italia suna gaíšiēku.*

25. *Žīnkaí gàrēku dúka. Amin.*

¶ *Anrubútata ga Hebruāwa dagá Italia dagá hānun Timoti.*



# WOTĪKA NA YAKÚBU.

*Kaí Nafāri. I.*

*YAKÚBU bāran Alla da na Ubangīži Īsa Kristu, ga irāre gōma ša biú, da awāzasu dagá nēsa, gaisuānsa.*

2. *Ku dūba, yāñūwāna, kámada bisa ga abín da mūrna, kadán ku šíga tšíkin rūdi dabám,*

3. *Doñ kuna sáni, nūnawan yírdānku tana kāowa háñkūri.*

4. *Saí ku béri háñkūri en yi aíkinsa kwaraí; doñ ku sáma tšitšikáku ga abú dúka, da ba ku rāsa ba kōmi.*

5. *Áma kadán kōwa tšikínku ba ši ke da lūra, ši rōko Alla, wónda ya bāyes ga dúka da hānun būde, da baí sā ba kōwa ga kūmia, da ši bāda mása.*

6. *Saí ši yi rōko babu súlumi (tábaba). Doñ ši āa šina yīn súlumi, ši ne káman tšíkowan gúlbi añkōreši, da antúnku-daši dà híska.*

7. *Doṅ mútumé káman háka, ba ši tamáha ba ši sāmu kōmi dagá Ubangīži.*

8. *Mútumé da zútšia biú babu hakīka (gáskia) ši ke tšíkin haínyōyīnsa dúka.*

9. *Kāne da tálaka ši yi yābo, doṅ amaídaši gírīma;*

10. *Áma maidūkia, doṅ amaídaši kārami; doṅ káman fūren háki zāši wútšewa.*

11. *Doṅ rāna tana fíta da zāfinta, da háki ya yámši, da fūrénsa ya fādi, da kĕāon fúskānsa ya gbátše; hákanan kuá maidūkia zāši yámše dagá tšíkin yāwonsa.*

12. *Da albérka mútumé nan ši ke, wónda džímri rūdi, doṅ kadán atábataši, ši sāmi rāwani da raí, wónda Ubangīži ya yi alwāši ši bāši garēsu, da su ke sōnsa.*

13. *Kadá kōwa, da anarūdinsa, ši tše, anarūdina dagá Alla, doṅ Alla ba aīya ba anarūdinsa da abín da mūgu, da baí rūdi ba kōwa.*

14. *Áma kōwa arūde ši ne dagá kōdainsa nāsa da akāowaši da alalēši.*

15. *Da bāya ga kōdai ya yi haláma, ya haífi zūnúfi, áma zūnúfi da ya kāreši, ya haífi mūtua.*

16. *Kadá ku yi mántua, yāṅūwāna, da ni ke sō.*

17. *Kōwótše kĕaúta tāgari, da kōwóne tukútši tšikáke ši ne dagá bisa, šina táfowa dagá Uba na haskōki dagá garēsa babu saúya, ko éṅuan woiwoya.*

18. *Da yírdānsa nāsa ya haífēmu da magána ta gáskia, doṅ mu sáma wóni īrin diān fāri na halitaínsa.*

19. *Dómi fa, yāṅūwāna, da ni ke sō, kōwóne mútum ši yi zámri en džī, da ši yi saní en tše, saní da fūši.*

20. *Doṅ fūšin mútum baí yi abín gáskia ta Alla.*

21. *Doṅ wónan ku ažīē kasāmta dúka, tāre da tārin mūgu, da ku kárba da háṅkūri magána da ankáfata, wóda ta ke īya ta tšétše kūruānku.*

22. *Saí ku sáma māsuyīn magána, ba māsudžī kādaí ba, kuna rūdi da kānku.*

23. *Doṅ kadán kōwa maidžīn magána ši ke, da ba maiyi ba, ši káman mútumé ne, da šina dūbe fúskan džíkinsa tšíkín madūbi:*

24. *Doṅ ya gáni kānsa, da ya wútše, da nan da nan ya mántše wóne īrin mútum ši ke.*

25. *Áma ši, wónda ya dūbi tšíkin dōka tšikáke na diyaútši, da ši zámna dagá tšikínta, da ši ba maidžī ne, da ya mántše, saí daía da ya yi aíki nan, mútumé wónga zāši sāmu albérka da aikínsa.*

26. *Kadán kōwa tšikínku šina tamáha ši mútumé maiadīni ši ke, da baí hána ba halšínsa, da šina rūdi zútšiānsa, adīnin mútumé nan bánza ne.*

27. *Adīni nāgarí da babu lāhani gabá ga Alla da Uba, ši háka ši ke: dūbawan marāyi, da na gobruāye tšíkin wohalānsu, da rīkewa makānsa babu laífi dagá dūnia nan.*

---

*Kaí Nabiú. II.*

*YĀṄŪWĀNA, ba ku ke da yírdan Ubangīži, Īsa Kristu, Ubangīžin yābo, sábada gánin fúskan mútum.*

2. *Doṅ kadán wóni mútum ši záka tšíkin masalátšinku da zōbe na sināria da rīgŭna da kĕāo, da wóni kuá ši záka, mútumé tálaka da rīgŭna babu kĕāo;*

3. *Da ku, ku gáni fúskānsa, da šina da rīgūna da kĕāo, da ku tše mása: ka zámna dagá nan ga wūri maikĕāo, da ku tše ga tálaka: ka tsāya dagá nan, kò ka zámna ga kalkāšin lekāfana.*

4. *Ku ba akādeku tšíkin kānku, ba ku sáma ba māsušēria na tunānen mīagu?*

5. *Ku dži, yāṅūwāna, da ni ke sō: ba háka ši ke? Alla ya zābe māsutálakan dūnia nan, da su ke da yírda dayāwa, doṅ su záma māsugādan saraúta nan, da ya yi alwāši ši bāda garēsu, da su ke sōnsa?*

6. *Áma ku, kun rēna tálaka. Ba māsudūkia suna wohalšiēku, da suna kaíku gabá ga wūrin šēria?*

7. *Ba su yi alfāšia ga sūna nan nāgarí dagá wónda ankirāwoku?*

8. *Kadán ku yi dōka na sárīki, kānda Letāfi ya tše, kaí ka sō mākoftšínka káma da kānka, ku yi kwaraí.*

9. *Áma kadán kuna gáni fúskan mútane, kuna yīn zūnúfi, da anakāšiēnku dagá dōka kámada māsuyīn laífi.*

10. *Doṅ kōwóne da ši ke rīke dōka dúka, saí ši gbáta dōka daía, abāši laífi sábada dōka dúka.*

11. *Doṅ ši da ya tše: kadá ka yi fárika, ya tše kuá: kadá ka yi kašínkaí, da kadán ba ka yi ba fárika, áma ka yi kašínkaí, kaí ka záma maikārian dōka.*

12. *Háka ku tše, da háka ku yi, kámada su da zā ašēriansu da dōkan diyaútši.*

13. *Doṅ ši, da ba ši nūna ba taúsāyi, ši sāmu šēria babu taúsāyi, da taúsāyi ta yi fōma gába ga šēria.*

14. *Minēne aṅfāni, yāṅūwāna, kadán wóni mútum ši tše, ši ke da yírda, da ba ši ke da aikōki? yírda šina īya ši tšétšeši?*

15. *En kāne ko kānua su žir su ke, da ba su ke da abíntši da su ke sō,*

16. *Da wóni tšikínku ši tše másu, ku táfi da lāfia, ku džī dādi da atšīkaku, áma baí bāda másu abúbua da su ke sō ga džīkínsu, minēne anfāninsa?*

17. *Hákanan kuá yírda, kadán ba ši ke da aikōki, mátše ši ke, don ši kādaí ne.*

18. *Aí wóni ši tše, kaí, ka ke da yírda, da ni, ni ke da aikōki; ka godá máni yirdānka babu aikokīnka, da ni, ni godá máka yírdana da aikōkina.*

19. *Kaí, kana yírda akoí Alla daía; ka yi abín nāgarí: Aldžānaí kuá suna yírda, da su yi karāya.*

20. *Áma en kana sō ka sáni, kaí mútumé wāwa, don yirdānka babu aikōki ši mátše ne?*

21. *Ba Ibrahīmo ubāmu abāda mása gáskia da aikōki, da ya kāowa Isahaku, dānsa, bisa ga wūrin sádaka?*

22. *Ka gáni, yírda šina tāya tāre da aikokīnsa, da tāre da aikōki yírda atšítšikaši.*

23. *Da Letāfi atšítšikaši, wónda ya tše, Ibrahīmo ya yírda da Alla, da yirdāsa anlesāfi mása káman gáskia, da ankirāwoši abōkin Alla.*

24. *Don wónan ku gáni, mútum abāda mása gáskia da aikōki, da ba da yírda kādaí ba.*

25. *Hákanan kuá Rahaba, šakālia, abāda máta gáskia da aikōki, da ta sāmu manzánai, da ta aikēsu da haínya dabám?*

26. *Don kámada džíki amátšēši babu fatalūa, hákanan kuá yírda amátšēši kuá babu aikōki.*

*Kaí Naúku. III.*

*YĀṄŪWĀNA, kadá ku záma makōya dayāwa, kuna sáni zāmu sāmu kayēsua da ya fī.*

2. *Ga abúbua dayāwa mu dúka muna yīn laífi; ši, da ba ši yīn laífi ba da magána, ši ne mútum tšikáka, da šina īya kuá ši maláka džíkinsa dúka.*

3. *Dūba, mu sā lisāmi ga tšíkin bākin dāwakí, doṅ su džīmu, da mu žūya džíkinsu dúka.*

4. *Dūba, žīrage kuá, wodánda su ke da gírĭma háka, da anakōresu da hiskōki māsukārĭfi, saí ažūyasu da abín kāramí, hálšinsa, ko éna maižīrigi šina sō.*

5. *Hákanan kuá hálši ši ne abín kāramí, da ya fōma na abúbua babá. Dūba kámada abín gírĭma wūta kādán tana kōnewa.*

6. *Da hálši wūta ta ke, dūnia da kēta: háka hálši ši ke tšíkin wosāšēnmu, doṅ šina yīn kasāmta džíki dúka, da ya sā wūta ga hálin haífuá, da asāši wūta da wūta ta lāhĭra.*

7. *Doṅ kōwóne īrin bisāše, da na zúnsuāye da na madžīsai, da na māsuraí tšíkin gúlbi, afōrēši, da akafōrēši ga mútane.*

8. *Saí hálši babu kōwa da ši īya ši fōrēši; ši ne abín mūgu, da ba aháma ba, tšíke da défi (mūgu) da zāfi.*

9. *Da ši, muna bāda albérka ga Alla kò Uba, da ši, muna zūwāge mútane, da anyīsu ga fúskan Alla.*

10. *Dagá tšíkin bāki daía albérka da zūwāge suna fítowa. Ba ya kámatšĭēši ba ši sáma háka, yāṅūwāna!*

11. *Kò īdon rūa daía šina zubásda rūa da dādi, da da dōatši?*

12. *Itšén gbaúre, yāṅūwāna, šina īya ši haífi zaítu (oliva), ko itšén tšiberikinkini ši haífi yāyan gbaúre? Hákanan kuá babu īdon rūa šina īya ši bāda rūa da gíširi da da daínye.*

13. *Wāne tšikínku ši mútum maiháṅkali, da maisántše? ši gōda da háli nāgarí aikōki da háṅkūrin lĕūra.*

14. *Áma kadán ku ke da kiyēyan dōatši da rikítši tšíkin zūtšiānku, ba ku yi fōma ba, da kadá ku tše kāria gabá ga gáskia.*

15. *Lĕūra nan ba ta šīdo ba dagá bisa, saí ta ke na kása, da mūgu, dagá ebilīži.*

16. *Doṅ énda akoí kiyēya da gérdama, akoí nan damúnkai, da kōwóne īrin aíki mūgu.*

17. *Áma lĕūra wóda ta ke dagá bisa, tafāri tsálka ta ke, kāna da dādi, da laláfa, da na zútšia ta zámne, tšíke da kōwótše īrin dīa tāgari, babu manafútši.*

18. *Da dīa ta gáskia anašipkata ga dādi dagá garēsu, da suna yīn dādi.*

---

*Kaí Nafúdu. IV.*

*DAGÁ éna yāki da gérdama tšikínku su ke? Ba dagá nan, dagá kōdaínku, wodánda suna yīn yāki dagá tšíkin wōsašēnku?*

2. *Kuna yīn kōdaí, da ba ku da ba; kuna kašīē da kuna sō ku sāmu, da ba ku īya ba ku sāmu, kuna yīn fádta da kuna yīn yāki, áma ba ku ke da ba, doṅ ba ku rōko ba,*

3. *Ku yi rōko, da ba ku sāmu ba, doṅ ba ku rōko daídaí ba, doṅ ku īya ku gbátaši da kōdaínku.*

4. *Ku māsufárika māza, ku māsufárika māta, ba ku sáni ba abūta ta dūnia kikēya ta Alla ta ke? Kōwóne fa da ši ke sō ši záma abōkin dūnia, ši ne makiyēyi na Alla.*

5. *Kuna tamáha Letāfi šina tšéwa da bánza: Fatalūa da tana zámne ga tšikínmu tana gūri ga kīži?*

6. *Áma ši šina bāda žīnkaí da ya fī wónan. Doṅ wónan ya tše, Alla ya hána māsukasaíta, áma ya bāda žīnkaí ga māsulalafánta.*

7. *Doṅ wónan ku sā kānku bāya ga Alla. Ku hána da ebilīži, da ši, šī gúdu dagá garēku.*

8. *Ku yi kúsa ga Alla, da ši, šī yi kúsa garēku. Ku wánke hánuānku, ku māsuzūnúfi; da ku yi zútšiānku sāraí, ku, da ku ke da zútšia biú.*

9. *Ku džī wohála, da ku yi kūka, da ku yi hāwāye; ku béri dáriānku amaídaši ga tákaba, da múrnānku ga naūyin zútšia.*

10. *Ku sā kānku bāya ga fúskan Ubangīži, da ši zāši tādaku.*

11. *Kadá wóni ga tšikínku, yāṅūwāna, ši tšímbāya wóni. Ši da šina yīn tšímbāya šina yīn šēria na kanēnsa šina tšímbāyan dōka, da šina yīn šērian dōka: áma en ka yi šērian dōka, kaí, ba ka ke ba maiyīn dōka saí alīkālin dōka.*

12. *Daía ši ne maibādan dōka, wónda šina īyawa ši tšétše, ko ši gbáta: wanēne kaí ke, da ka yi šērian wóni?*

13. *Doṅ wónan fa ku, da kuna tšéwa: yāo ko gōbe mu táfi ga tšíkin bírni nan kò ga tšán, da mu zámna dagá nan šīēkāra daía, da mu sāye da mu saída, da mu tši rība (kūra);*

14. *Da ku, ba ku sáni ba abín da ši záma gōbe. Doṅ minēne raínku ši ke? Ši ne káman hāyaki, wónda ya bayéna ga lōtu kādán, kāna šina wútšewa.*

15. *Saí ya kamátšīēku ku tše, en Ubangīži ši sō, da mu, en mu ke da raí, mu yi abín nan ko nan.*

16. *Áma yánzu kuna yīn mūrna ga fomānku; mūrna dúka kamá wónan dagá mūgu ta ne.*

17. *Doṅ wónan garēsa da šina sáni yīn nāgarí, da baí yīnsa ba, garēši zūnúfi ne.*

---

## *Kaí Nabial. V.*

*DOṄ wónan fa (yánzu fa) ku māsudúkia ku yi kūka, da ku yi ūfu, dómi wohalānku da zāsu zákua bisa garēku.*

2. *Dúkiāku sun rúgba, da rigŭnānku antšīsu da tunú.*

3. *Sināriānku da ázŭrufa arūfesu da kwāro, da kwarōnsu ši záma šaída garēku, da ši tši nāmānku kámada wūta; kuka tāra máku dūkia ga kwānaki na bāya.*

4. *Dūba, laādan māsuaíki, da suka yēnke karikarānku, da kunka rīkedaši da zālumtši, šina kūka; da kukānsu, da suka yēnke (hazīnku) ya šíga ga tšíkin kūnuan Ubangīži na žēmāa.*

5. *Kun yi raínku da mūrna bisa ga dūnia nan, kun maída kānku kámada ku ke sō, kun tšīda zútšiānku kámada ga rānan fāwa.*

6. *Kun bāda laífi, kun kašīē mútumé na gáskia, da ši, ba ši hána máku.*

7. *Doṅ wónan fa, yāṅūwāna, ku yi háṅkūri har ga zákuan Ubangīži. Ku dūba, mainōma šina šīra da diān kása maikĕāo, da ya yi háṅkūri har ya sāmu rūa nafāri da na bāya.*

8. *Ku yi háňkūri, da ku sā zútšiānku, doň zákuan Ubangīži tana yīn kúsa.*

9. *Kadá ku yi gúni da žīūnānku, yāňūwāna, da kadá ku ayī šēriaku. Ku dūba, alkáli šina tsāye gabá ga bākin kōfa.*

10. *Ku daúka kotóntši na džímrin wūya da na háňkūrin anabāwa, wodánda sunka yi magána da ku ga sūnan Ubangīži.*

11. *Dūba, mu bāda māsualbérka, wodánda suka džímri. Háňkūrin Hiobi kunka džī da ši, da makārin Ubangīži kun ganēši, doň Ubangīži šina da taúsāyi da alhēri dayāwa.*

12. *Áma gabá ga abú dúka, yāňūwāna, kadá ku yi ránzua, kò da Aldžāna, kò da dūnia, kò da wóni ránzua, saí maganānku ši záma, to, to, kò ba háka, ba háka, doň kadá ku fādi ga šēria.*

13. *Kadán kōwa tšikínku ši džī wohála, ši yi adúa; kadán kōwa ši džī mūrna, ši yi wāka.*

14. *Kadán kōwa tšikínku šina da tšīwo su kirāwo maínya na žēmāa, da su yi mása adúa, suna žāfensa da maí ga sūnán Ubangīži.*

15. *Da adúa da yírda ta tšétše maítšīwo, da Ubangīži ši tādaši; da kadán ya yi zūnúfi zā ayāfe mása.*

16. *Ku fádi zūnufaínku wóni ga wóni, da ku yi adúa wóni ga wóni, doň ku zā āwōrikēku. Doň adúa da gáskia na maígáskia šina da aňfāni dayāwa.*

17. *Heliyu mútumé ši ke kámada mu mu ke, da ya yi adúa kwaraí, doň kadá rūa su fādi, da rūa ba su fādi ba, bisa ga dūnia ga lōtu šiēkāra úku da wāta šída.*

18. *Da ya yi adúa kúma, da Aldžāna ta bāda rūa, da dūnia ta haífe diānta.*

19. *Yāñūwāna, kadán kōwa tšikínku šina (mántšewa)*
*rásawa dagá gáskia, da wóni šina žūyaši,*
20. *Ku béŕši, ši sáni, doñ ši, da ya žūya maižūnúfi dagá*
*rátšewan haínyānsa, ši tšétše kūrua dagá mūtua, da ši gbōye*
*zūnúfaí dayāwa.*



# WOTĪKA NAFĀRI NA PITER.

*Kaí Nafāri. I.*

*PITER, manzáni na Īsa Kristu, ga bākūna da añwāsasu*
*tšíkin Pontu, Galatia, Kapadokia, Āšia da Bitinia,*
2. *Sabábu, kānda šāwōran Alla, na Uba, da anyīsu adīni*
*dagá Fatalūa, da anyīsu su dží, da anwátsesu da žīnin Īsa*
*Kristu : žīnkaí garēku da lāfia akārasu garēku.*
3. *Albérka ga Alla da Uba na Ubangīžimu Īsa Kristu,*
*wónda dómin taúsāyīnsa babá, ya haifēmu kumá ga tamáha*
*da raí dagá tāšin Īsa Kristu dagá matátu,*
4. *Ga gādo, da babu gbátua, da babu kasāmta, da babu*
*yaúši, da anarīkēši garēku dagá tšíkin Aldžāna.*
5. *Ku, da arīkēku da īkon Alla da yírda ga tšīēto ašīríye*
*anūnaši ga sāa na bāya.*
6. *Ga wónda ku yi mūrna ku, da ku ke da yánzu ga lōtu*
*kādán kámada ya kamátše, kuna džīn naūyi, dómin rūdi*
*dayāwa :*

7. *Gárin gōda na yirdānku, wónda ya fī da kĕāo na sināria, da ta gbátše, kōda atábata da wūta, asamēši da yābo, ɗa da gírĭma, da da anūri ga lōtun zákuan Īsa Kristu.*

8. *Wónda ku, kò ba ku ganēši ba kuna sōnsa; ga wónda kuá, kò ba ku ganēši ba yánzu, saí ku yírda da ši, da ku yi mūrna da mūrna da yābo.*

9. *Ku sāmi makārin yírdānku, tšĭēto na kúruānku.*

10. *Sábada tšĭēto wónan anabāwa suka yi támbāya, da súka nēma, wodánda suka yi anabántši sábada žīnkaí nan garēku.*

11. *Suna nūnawa mī, kò kōwótše īrin lōtu Fatalūa na Kristu, wóta ta tše tšikínsu ta góda, da ta bāda šaída dafāri na wohála na Kristu, da na yābo na bāya garēsu.*

12. *Garēsu anūnaši, da ba na kānsu ba, saí garēmu suka yi ḅārantáka na abúbua nan, wodánda anfáda máku yánzu, dagá garēsu da suka yī wāzu Lābari Nāgarí garēku da Fatalūa adīni, da anaikóta dagá Aldžāna; abín ḍa malaíku suna sō su gáni.*

13. *Doṅ wónan ku ɗárĭme gūzu na zútšiānku, ku yi wāyo, da ku tamáha har ga makāri ga žīnkaí nan, wónda akāwo múku lōtun nūnawa na Īsa Kristu.*

14. *Kámada yāya, da suna dží, da ba ku maída kānku kānda kōdai nafāri, da ba ku sáni abín kwaraí.*

15. *Saí kámada ši, wónda ya kirāku ši ne adīni, hákana ku kuá ku záma adīni ga īri dúka na hálīnku.*

16. *Doṅ aṅrubútaši: ku záma adīni; dōṅ ni adīni ni ne.*

17. *Dā kadán ku kirāši Ubānku da wónda babu gánin fúska ši ke, da ya yi šēria na kōwa, kámada aikínsa ši ke, ku zámna lōtun bakōntšínku da tsōro.*

18. *Doṅ ku sáni ba atšiētšiēku ba ɗa abúbua ɗa su
gbátše, kámada azŭrŭfa da sinăria dagá halínku na bánza,
da akasāmēku dagá magánganú na ubanēnku:*
19. *Saí da žĭni nāgarí na Kristu, kámada na Dān túm-
kia da babu láhani ɗa babu támba.*
20. *Wónda, da gáskia, akasāši gába ga masōmin dūnia
nan, áma anūnaši garēku ga lōtu na bāya wónan;*
21. *Wónda da ši kuna yírda da Alla, wónda ya tādaši
dagá matátu, da ya bāda mása yābo; doṅ yírdānku da
támahānku su záma ga Ȧlla.*
22. *Kunka yi sāraí kūruānku da dž̄ĭn gáskia dagá fata-
lūa tāre da sōn yāṅūwāna ɗa zútšia babu munafútši, saí
da kĕāo.*
23. *Ȧnahaífēku kumá ba ɗa īri nan ɗa ya gbátše, saí ɗa
wónan da ba agbátše ba, dagá magána na Alla wónda ta yi
raí, da ta zámna hal ábada.*
24. *Doṅ nāma dúka kámada tšiāwa ši ke, da yābon
mútum dúka kámada fūren tšiāwa ši ke; tšiāwa ya kāwa
farí, da fūrēnsa ya fādi kāsa.*
25. *Ṡaí magánan Ubangĭži ya zámna hal ábada. Wónda
ši ne magána, da anayī máku wāzu da Labāri Nāgarí.*

---

## *Kaí Nabiú. II.*

*DOṄ WÓNAN fa ku sā dagá garēku abín mūgu dúka,
da wāyo dúka, da munafútši, da kĭyéya, da magánganú
miāgu dúka.*
2. *Kámada šāriraí da anahaifasu kōyánzu, ku sō nōno
tsála na magána, doṅ ku īya ku yi gírĭma da ši.*

3. *Kadán háka ši ke, da kun dándana doṅ Ubangīži da žīnkaí ši ke.*

4. *Ga wā kuá kuna zákua kámada ga dūši da raí, wónda akakīši fa dagá mútane áma zabábe da Alla da maitšāda.*

5. *Ku kuá kámada duāsu da raí agínaku káman gída adīni, malamántši da adīni, kuna kāowa sádaka māsuadīni, da akárbaši ga Alla dagá Īsa Kristu.*

6. *Doṅ wónan kuá arubútaši ga tšíkin Letāfi: Dūba, na sā ga tšíkin Zion dūšin kúsurūa da babá, da zabábe da tšāda; da ši, da ya yírda da ši, ba asāši ga kūmia ba.*

7. *Garēku fa, wodánda kuna yírda da ši, da tšāda ši ke: saí garēsu da ba su yírda da ši ba, dūši nan wónda māsugína sunka rēnaši, ši ne amaídaši ga kaín kúsurūa,*

8. *Da dūšin túntube, da dūšin alāle, garēsu, da su yi túntube ga magána, doṅ ba su džī ba, ga wónda kuá akasāsu.*

9. *Áma ku īrin zabábe ku ke, malamántši na sārákuna, mútane māsuadīni, mútane dabám, doṅ ku īya ku nūna yabōnsa, wónda ya kirāwōnku dagá dūfua ga huskēnsa da mamāki:*

10. *Ku da lōtun dā ba mútane ba ku ke, áma yánzu mútane na Alla ku ke, wodánda dafāri ba ku kárba ba taúsāyi, áma yánzu kuka sāmu taúsāyi.*

11. *Yāṅūwāna, da nī ke sō, ina rōkōnku, kámada bākūna da māsuzámne, doṅ ku béri kōdaí na nāma, wodánda suna fáta ga kūrua.*

12. *Doṅ ku, kuna da halīnku da kĕāo tšíkin Kafĕraí, doṅ su da suna yi magánan mūgu, káma nāsu, da su yi abín mūgu, su gáni aikōkinku nāgarí, da su bāda yābo ga Alla ga rānan dúbawānsa.*

13. *Ku bi kōwóne hakúmta na mútane sábada Ubangīži,*
*kò na sárĭki, káman ši da ši da ši ke tšīn saraúta bisa garēku,*
14. *Kò da galadīmaí, da ankaaíkēsu dagá garēsa, sábada*
*palasānsu, da su ke yi abín mūgu, kò sábada yābōnsu, da su*
*ke yīn abín da ši ke nāgarí.*
15. *Doṅ wónan yírdan Alla ši ke, doṅ da yīn abú, da ši*
*ke nāgarí, ku sā mútane da babu wāyo da babu sáni, su yi*
*kāwoí;*
16. *Kámada su da su ke da diyaútši, áma da ba su*
*daúka ba diyaútšinsu káman marūfin masīfānsu, saí kámada*
*bāruan Alla.*
17. *Ku bāda gírĭma ga mútane dúka. Ku sō kanōni.*
*Ku džī tsōron Alla. Ku bāda gírĭma ga sárĭki.*
18. *Bārua ku džī magána na babānku da tsōro dúka;*
*da ba ga māsukĕāo da māsulālafa kādaí ba, áma ga māsu-*
*taúrin kaí kuá.*
19. *Doṅ wónan abín nāgarí ši ke, kadán kōwóne mútum,*
*sábada tunānen Alla, ši džímri wohála, ši daúki da háṅkūri*
*abín mūgu da anyī mása.*
20. *Doṅ mī yābōnsa ši ke, kadán anawohāldaši sábada*
*laífīnsa, ši daúkēši da háṅkūri? Saí kadán kuna yīn abín*
*nāgarí, da anawohāldaku sábada ši, da ku daúkēši da háṅ-*
*kūri, abín nan akárbaši ga Alla.*
21. *Doṅ ga wónan kuá ankakirāku: doṅ Kristu kuá ya*
*džímri sábada mu, ya béri mamu kotóntši, doṅ mu īya mu*
*bī saúnsa:*
22. *Wónda ba yi zūnúfi ba kò zālumtši ba asāmu ba*
*tšíkin bākīnsa:*
23. *Wónda da ayī mása zūwāye, ba ya zūwāye ba kumá;*

*da ya džímri, ba ya yi fōre ba; saí ya bāda kānsa garēsa, da ya yi šēria da gáskia:*

24. *Wónda da na kānsa ya kaí zūnúfi nāmu dagá dží-kinsa nāsa bisa ga ítše, doṅ mu, da mu ke mútua ga zūnúfi, mu īya mu yi raímu ga gáskia: da da mārīnsa akawōrikeku.*

25. *Doṅ ku dúka kámada túmāki kun yi yāwo: áma yánzu kuka dāwoya ga makiāyi da ga Ebiskopos (Uskun) kūruānku.*

---

## *Kaí Naúku. III.*

*HÁKANAN kuá, ku māta, ku bi magána na māzānku nāku, doṅ su kuá en kōwanēnsu ba su džī magána ba, su yírda da babu magána, sábada háli nāgarí na mātānsu.*

2. *Da suna gáni háli da tsála, da tsōrōnku.*

3. *Da adón džíkīnku ba ši sáma da tsáptan gāši, da sān kāya na sinăria, da na rīgŭna māsukĕāo.*

4. *Saí ši sáma mútumé nan da agbōyeši ga tšíkin zútšia, da babu gbátawa, da fatalūa da háṅkūri da lálafa, wónda ši ke da tšāda gabá ga fúskan Alla.*

5. *Doṅ hákanan kuá māta, māsuadīni na dāa, wodánda sun dangána da Alla, sun yi adōnsu, suna bi magána na māzānsu nāsu;*

6. *Kámada Sara ta džī magánan Ibrahīmo, tana kirānsa Ubangižīnta, diānta ku ke tše, en kun yi abín da nāgarí, da ba ku džī ba tsōro.*

7. *Hákanan kuá, ku māza, ku zámna tāre da su, doṅ ku fayēsu da sáni, ku bāda gírĭma ga māta kámada ga kāya*

*da ba ta da kārifi, da kámada su, da su ke da magāda tāre da ku, da žínkain raí. Doṅ kadá aduānku ahánasu.*

8. *Da yánzu fa, ku dúka ku záma da zútšia daía, ku yi taúsāyi ga žūnānku, ku sō káman kanōni, ku yi alhēri da dādi.*

9. *Kadá ku rāma mūgu da mūgu, ko magána mūgu da magána mūgu, saí ku bāda másu albérka, doṅ ku sáni ankirāku, doṅ ku yi abín nan, doṅ ku īya ku sāmi albérka.*

10. *Doṅ ši da šina sō raínsa, da šina sō ši gáni kwānaki nāgarí, ši rīke halšínsa dagá mūgu, da lebānsa kadá su tše abín na zālumtši.*

11. *Ši béri abín da mūgu, ši yi abín da kēāo ši ke; ši nēma dādi, da ši bīnsa.*

12. *Doṅ īdānu na Ubangīži su ne bisa ga māsugáskia, da kúnuānsa su ne ga aduānsu; áma fúskan Ubangīži ši ne gabá garēsu da suna yīn abúbua mūgu.*

13. *Áma wā ši ke, da šina īya ši yi máku laífi, en ku ke māsubīnsa da ši ke nāgarí?*

14. *Áma en kun džī džímri sábada gáskia, ku yi mūrna, da ba ku džī ba tsōro na zánzanānsu, ko ba ku džī wohála;*

15. *Saí ku bāda gírīma ga Ubangīži Allānku ga tšíkin zútšiānku: da ku yi šīri da kúlum ku bāda ámsawa ga kōwonēnsu, da šina támbāye sabābi na tamáha, wóda ta ke tšikínku da háṅkūri da da tsōro:*

16. *Kuna da tunanínku nāgarí, doṅ, túnda suna yi magána da mūgu na ku, su tše, ku māsuyīn mūgu ku ke, su asāsu ga kūmia, da suna sāra hálínku nāgarí ga Kristu, da kāria.*

17. *Doṅ ya fī en yírdan Álla háka ši ke, ku džī džímri sábada yīn nāgarí, ya fī en yi mūgu.*

18. *Doṅ hákanan kuá Kristu ya džímri sāo daía sábada*
*zūnufaí, maigáskia sábada marāsagáskia, doṅ ši kāwomu ga*
*Alla, ansāši ga mūtua ga tšíkin nāmānsa, áma anrīkeši da*
*raí ga tšíkin fataluānsa :*
19. *Ga wóda kuá ya táfi, ya yi woāzu ga fatalū dagá*
*tšíkin lāhīra (ko ga wūrin matsāri).*
20. *Wodánda ba su yírda ba na dāa, sāanda háṅkūrin*
*Alla šina šīra ga kwānakin Nuhu túnda gidán žírīgi anašī-*
*riyēnsa, dagá tšikínsa kādán, saí kūrua tókos atšētšīēsu da rūa.*
21. *Wónda (rūa) ši káma tše garēmu kò yánzu na tšēto*
*da baptisma, ba da wānkewan daúdan nāma, saí da ámsawa na*
*tūnané nāgarí gabá ga Alla, sábada tāši kumá na Īsa Kristu ;*
22. *Wónda ši ne ga hānu na dāman Alla, da ya táfi*
*tšíkin Aldžāna ; malaiku, da alhŏrma, da ikōki anakāsu garēsa.*

---

*Kaí Nafúdu. IV.*

*KRISTU fa ya džímri ga nāma sábadamu, ku kuá ku*
*daúka zútšia háka, doṅ ši, da ya džímri ga nāma, ya*
*daína yīn zūnúfi.*
2. *Da babu yīn raí kumá ga kōdaín mútane, saí ga*
*yírdan Alla saúran lotūnsa da ši ke tšíkin nāma.*
3. *Doṅ lōtun raímu da ya wútše ya īsa, da mu ke yīn*
*yírdan Kafĕraí, da mu ke yāwo ga kasāmta, da kōdaí da*
*(šan waín dayāwa) šaínyešaínye, tšíniétšínié, da mūgu*
*kafrítši :*
4. *Sábada wónan suna džīn mamāki, doṅ ku, ba ku gúdu*
*kumá tāre da su tšíkin abúbua miāgu wónan, da su yi alfāšia.*

5. *Wodánda zāsu bāda ámsawa garēsa da ši ke šīri ši yi šēria na māsuraí da na matátu.*

6. *Doṅ sábada wónan fa Labāri Nāgarí anyī woāzu kuá ga matátu, doṅ su fa anšēriasu kámada mútane ga nāma, áma su yi raí kámada Alla ga fatalūa.*

7. *Áma makāri na abúbua dúka ya yi kúsa: doṅ wónan ku yi háṅkali, da ku yi tsāra da adúa.*

8. *Áma bámda abúbua wónan ku sō džūnānku kwaraí, doṅ sō ya gbōye zūnúfai dayāwa.*

9. *Ku yi woínia džūnānku babu gúnaguní.*

10. *Kōwanēnku, kámada ya samēši alhēri, hákana kuá ši yi bārantáka ga wóni, kámada wakīlai nāgarígaru na žīnkaí babá na Alla.*

11. *Kadán kōwa šina yīn magána, kámada magánganún Alla ši yi; kadán kōwa šina yīn bārantáka, kámada Alla ya bāši īko ši yi, doṅ abāda gírīma ga Alla da abúbua dúka sábada Īsa Kristu, ga wónda abāda gírīma da alhórma hal ábada ábada. Amin.*

12. *Yāṅūwāna, kadá ku tamáha abín mamāki ne, sábada marūdi da wūta wónda šina tabátaku, káman abín mamāki ya samēku.*

13. *Saí ku yi mūrna, doṅ ku sāmu rabōnku na džímrin Kristu, háka, kadán yabōnsa zā anūnaši, ku kuá ku yi mūrna da ši da mūrna babá.*

14. *Kadán ankīšīčku da sūnan Kristu da albérka ku ke, doṅ fatalūa na yábo da na Alla tana zámna bisa garēku: Dagá tsákanīnsu anayi mása magána mūgu, áma tsákanīnku anabāda mása gírīma.*

15. *Saí kadá kōwa tšikínku ši džímri káman maikášin kaí, ko káman barāo, ko káman maimūgu, ko káman kórmoto, da abú na wodánsu.*

16. *Áma kadán ši džī wohála káman Anasara, kadá ši džī kūmia, saí ši yābo Alla sábada wónan.*

17. *Doṅ lōtu ne da šēria ši fāra ga gídan Alla; da kadán dafāri garēmu, mīne makārinsu ši záma, da ba su džī ba Labāri Nāgarí na Alla?*

18. *Da kadán maigáskia atšētšīēši da wūya, éna maimūgu da maizūnúfi zāši bayēna?*

19. *Doṅ wónan fá su da su džímri da yírdan Alla, su bāda kúruānsu garēši ši rīkēsu, túnda suna yīn abín da nāgarí ši, kámada ya maihalítši maigáskia.*

---

*Kaí Nabial. V.*

*ZŌFI da su ke tšikínku ina gálgadēsu, doṅ ni zōfo kuá ni ne, da maišaída na džímrin Kristu, da maidaúkan rabōnsa na yābo, wónda zā anūnaši.*

2. *Ku tšīda gárīken Alla, wónda ši ke ga tsakānénku ku dūbēsu kwaraí babu da tīlas, saí da zútšia séke, ba sábada kūra da hāram, saí da zútšia širiyéya.*

3. *Ba káman tši saraúta bisa ga gādo, saí ku sáma tokóntši ga gárīke.*

4. *Da lōtu nan da makiāyi babá zāši zákua, ku sāmi rāwaní maíkēāo, wónda baí yámši ba.*

5. *Hákanan kuá ku sārmaí, ku bi magánan zōfi: da ku dúka ku džī džūnānku, da arīgantšēku da lalafāntši; doṅ Alla ya hána māsufōma, áma ya bāyés alhēri ga talakāwa.*

6. *Ku fa, ku maída kānku kārami ga kalkāšin hánu da
īko na Alla, doṅ ši ši tādaku ga lōtūnsa daídaí.*
7. *Matamātšínku dúka ku žēfasu bisa garēsa, doṅ šina
yīn háṅkali da ku.*
8. *Ku yi wāyo, da ku yi tsāra, doṅ makīyīnku, ebilīži,
šina yāwowa káman zāki maikūgi šina nēma wóni da zāši
hādiéwa.*
9. *Ga wa ku hána kwaraí da yírda, doṅ kuna sáni, yāṅū-
wānku, da su ke tšíkin dūnia nan, su sāmu wohála háka kuá:*
10. *Áma Alla na žīnkaí dúka, wónda ya kirāwoku ga
yabōnsa hal ábada dagá Īsa Kristu, bāya ga da kun džímri
lōtu kādán, ši yīku tšíka, da kafé, da īko, da dādi.*
11. *Ga wa abāda yābo da alhórma hal ábada ábada.
Amin.*
12. *Dagá hánun Silfanu, kanēnku maigáskia, kámada
ni ke tamáha, na rubútu máku abú kādán, ina galgáde da
kāwo šaída, wónan žīnkaí ne na gáskia na Alla, ga tšikínsa
kuna tsāye.*
13. *Žēmāa ga tšíkin Babylon, da azabeta tāre da ku, ta
gaíšiēku, da hákanan kuá Marku, dāna.*
14. *Ku gaída džūnānku da leāsan soyéya. Lāfia ši sáma
tāre da ku dúka tšíkin Īsa Kristu. Amin.*



# WOTĪKA NABIÚ NA PITER.

*Kaí Nafāri. I.*

*SIMON PITER, bāra da manzáni na Īsa Kristu, garēsu da suka sāmu yírda nan háka tāgarí tāre da mu dagá gáskian Alla mu, da Maitšĭētomu Īsa Kristu.*

2. *Žīnkaí garēku da lāfia adādasu garēku da sánin Alla da da Īsa Ubangĭžimu.*

3. *Kámada Álla da ikōnsa ya bāda muná abúbua dúka, wodánda mu ke sō, mu yi raí ga tsōron Alla da sáninsa, wónda ya kirāmu ga yabōnsa da ikōnsa;*

4. *Da wónda ya bāda muná alwāsai da gírĭrima da da tšāda, doṅ da su ku amaídaku másu daúkan rabōnsu na hálin īrin Alla, da ku gúdu dagá mugúnta, wóda ta ke dagá tšíkin dūnia dómin kōdai.*

5. *Doṅ wónan, da bámda wónan, ku kāwo anīa (kokāri) dúka, ku nūna da yirdānku īko, da ga īko sáni.*

6. *Da ga sáni kūmia, da ga kūmia tamáha, da ga tamáha tsōron Alla,*

7. *Da ga tsōron Alla sayéyan kanōni, da ga soyéyan kanōni, soyéya na mútane dúka.*

8. *Doṅ kadán abúbua nan asāmēsu da akārasu ga tšikínku, ba ku sáma ba rāgo ko babu dīa ga sánin Ubangĭži Īsa Kristu.*

9. *Doṅ ši da ba ši ke da su ba, ši makāfo ne, da idānūnsa su ke díndimi, da ya mántše arwála na zūnúfinsa tafāri.*

10. *Goŭma fa, yāṅūwāna, ku yi anĭa ku yi kirānku da zabēnku gáske, doṅ, kadán kuna yĭn háka, ba ku túntube ba kōyaúše.*

11. *Doṅ māšigi háka da gírĭma zā abāda múku tšíkin saraútan hal ábada na Īsa Kristu Ubangĭžimu, da Maitšĭētomu.*

12. *Doṅ wónan fa, ba ni sō em béri en sāku ku tūna da abúbua nan kúlum, kōda ku sáṅ'su, da aṅkárifáfaku ga gáskia wónan.*

13. *Áma ina tamáha daídaí garēni ši ke, túnda ni ke tšíkin lēma nan en tādaku da tūnawa ;*

14. *Ina sáni ni záni ážie lēma nan máza, kámada Ubangĭžimu Īsa Kristu ya nūnani.*

15. *Áma ina sō en yi anĭa, en yi ku yi tunāni da abúbua nan kúlum bāya ga mútuāna.*

16. *Doṅ ba mu bĭmu ba tasūniōyi nabánza da mu ke sāku ku sáni kárĭfi da zákua ta Ubangĭžimu Īsa Kristu, áma māsušaída da idānūmu mu ke na yabōnsa.*

17. *Doṅ ya sāmu dagá Alla, Uba, gírĭma, da yābo, da mūria háka ta záka garēsa dagá yabōnsa babá : woṅga Dāna ne, da ni ke sō, da ya gamēni.*

18. *Da mūria nan muka džĭ, da ta fúto dagá Alĭdžāna, da mu ke tāre da ši bisa ga tsaūní adĭni.*

19. *Mu ke da kuá magána ta anabántši da ya fi wónan, da ku, ku yi kwaraí, en ku bāda háṅkali da ita, kámada ga háske, wónda ya húsa ga wūri da dúfu, har ga rāna ta wāye, da tamrāro ya tāši tšíkin zútšiānku.*

20. *Da wónan ku sáni dafāri, babu anabántši na Letāfi abín mútum ne ši kúntše.*

21. *Doñ ba da yírdan mútum anabántši abādaši kōyaúše; saí mútaṇe māsuadīni nạ Alla, suka yi magána kámada fatalūa adīni ya motsēsu.*

---

*Kaí Nabiú. II.*

*ÁMA akoí kuạ́ anabāwa māsukária ga tšíkin mútane, kamạda ga tšikínku kuá māsukōya māsukária su záma, wodánda zāsu kāowa rikítṣi mūgu, suna gérdama Ubangīži, ḍa ya sayēsu, da su kāowa bisa garēsu gbátawa máza.*

2. *Da mútane dayāwa zāsu bīnsu ga gbátawa sábada wodáñan haínya ta gáskia zā atšēda ta mūgu.*

3. *Da ga káwazitṣi su tši rība da ku da magánganú na zālumtši: áma šēriānsu da dāa ba ta dāda ba, da gbátawānsu ba ya berītši ba.*

4. *Áma kadán Alla baí kīāye ba malaiku da suka yi zūnúfi, saí ya kausásasu da sarikōkin dúfua ga lāhīra, da ya bādasu arikēsu ga šēria.*

5. *Da kadán baí kīāye ba dūnia tafāri saí Nuha, maiwāsu na gáskia na tókos ya tšétšesu, dāa nan, da ya kāwo tšitšikówa bisa ga dūnia na māsumūgu.*

6. *Da birāne na Sodom da na Gomora šina maidasu ga tōka, da ya kayesdasu ga žirikítše, šina yīnsu káman tokóntši garēsu da zāsu yi mūgu bāya ga wónan.*

7. *Áma Lotu, mútumé da gáskia, wónda añwoháldaši sábada hálin mūgu ga zína miāgu, ya tšétšiēši.*

8. *Doñ da gáni da da džī, mútumé nan na gáskia šina*

*zámne tšikínsu, ya wohálda kūruānsa da gáskia, rāna ga rāna sábada aikōkinsu miāgu.*

9. *Ubangīži ya sáni ši tšétšiē māsugáskia dagá rūdi, da ši rīke marāsagáskia ga palása har ga rānan alkiyāma.*

10. *Áma gabá ga dúka wodánsu da su ke bi nāma ga kōdaí na kasāmta, da su rēna saraúta, māsutaúrin īdo da māsutaúrin kaí, wodánda ba su dzī raurāwa ba (ba su dzī ba tsōro) su yi magána alfāšia ga māsugírīma.*

11. *Túnda malaíku da su fīsu da kárīfi da īko, ba su kāwo másu ba gabá ga Ubangīži sāra kāria.*

12. *Áma wodánga káman bisāše da babu sáni da babu háṅkali, wodánda ankahaífēsu dómin kāmawa da dómin gbátawa, suna tšéwa abín da mūgu na abúbuà nan, da ba su sáni ba, saí su kāwo bisa garēsu gbátawa.*

13. *Suna sāmu laādan mārasgáskiānsu; su, da suna dzīn mūrna da tšínietšínie da lókatšin rāna: támba da lahāṅi su ke, da su suna yīn búki da ku, da suna tšīda kānsu da ku.*

14. *Idānūnsu atšíkesu da zína, da ba su īya ba su hána kānsu dagá yīn zūnúfi; suna rūdewa kūrua da babu wāyo; zútšíānsu ansāsu ga káwazítši: yāya da anzūwagēsu.*

15. *Sunka béri haínya daídaí suka bī haínyan Balaami, dān Bosori, wónda ya sō laādan kēta.*

16. *Áma aṅfōrēši dómin mugúntānsa da žāki da babu mūria ši ke, ya yi magána da hálšim mútum šina hánawa wawántšin Anabí.*

17. *Wodánga rižiōyi su ke da babu rūa, gašīmaraí da aṅkōrēsu da hiska, garēsu házon dūfua arīkeši hal ábada.*

18. *Doṅ kadán suna yīn magangánsu na bánza su rūdi da kōdaín nāma da da kasāmta, wodánga da su yi kúsa su gúdu dagá mántuānsu da su yāwo dagá tšíkinsu.*

19. *Suna yi alwāší másu da dīyaútši, áma su da kānsu*
*su bāyin kēta su ke, doṅ ši da boayēši da wóni, bawānsa ši ke.*
20. *Doṅ kadán bāya da suka gúdu dagá mugúntan dūnia*
*nan da sánin Ubangīzi, Maitšētomu Īsa Kristu; su aṅkāmasu*
*kumá tšikínsu da anasārasu, makārinsu mūgu ne ya fī mafāri.*
21. *Doṅ ya fī garēsu, em ba su sáni ba haínyan gáskia*
*kò kadán, áma bāya da sun sáni, sun žūya dagá hakúmtši*
*na adīni, wónda ankabāda másu.*
22. *Áma abín nan da almára ya tše, ya sāmēsu: karé*
*ya žūya kumá ga tofínsa nāsa, da gurusúna da awánkeši ga*
*bingirán tabōnsa.*

---

## *Kaí Naúku. III.*

*WÓNAN wotīka ne nabiú, yāṅūwāna, da na rubútu máku,*
*doṅ en tāda da tunawānku da su zútšiānku sāraí,*
2. *Doṅ ku tūna da magánganú nan da akatšēdasu dafāri*
*da bākin Anabāwa adīni, tāre da hakúmtši nāmu na manzanaí,*
*na Ubangīži da Maitšētomu.*
3. *Da abin nan kuna sáni dafāri ga kwānaki na bāya*
*mútane māsufarsī zāsu zákua, da suna yāwo kānda gūrinsu*
*mīagu.*
4. *Da suna tšéwa: énna alwāši na zákuānsa ši ke? doṅ*
*túnda ubanēmu sun táfi bírītši, abúbua dúka suna záma*
*kámada su ke dagá mafārin halítši.*
5. *Áma abin nan ba su sō su sáni, doṅ akoí dafāri aldžana*
*da dūnia, wodánda suka tāši, dómin magánan Alla, dagá*
*rūa, da ga tšíkin rūa.*

6. *Áma rūaye nan, sunka rūfe dūnia na lókatšin dā, suna
žirkítšeta.*
7. *Áma aldžāna tāre da dūnia da su ke yánzu anarīkesu
da magánānsa, da anaāžīēsu ga wūta ga rānan alkiyāma da
na gbátawan mútane mīagu.*
8. *Áma abín wónan, ku yāṅūwāna, kadá ku mántše, rāna
daía da Ubangīži káman šēkāru dúbu ta ke, da šēkāru dūbu
káman rāna daía su ke.*
9. *Da Ubangīži ba ya dáde ba da alwāšinsa, kámada
wodánsu suna tamáha šina dádawa ; saídaí šina da hánkūri
da mu, da ba ši sō ba wodánsu su gbátše, saí šina sō su dúka
su tūba.*
10. *Áma kwānan Ubangīži zāši zákua káman barāo da
dēre, da sāanan aldžāna zāši wútšewa da mūria babá, da
abúbua kānaná su nārike dómin zāfi babá, da dūnia kuá
tāre da aikōki dagá tšikínta zā akōnēsu.*
11. *Túnda fa, kuna sáni, abúbua nan dúka zā akúnt-
šiēsu, wóne īrin mútane ya kamátšiēku ku záma da adīni
dúka da da tsōron Alla dúka.*
12. *Kuna dúbawa da kuna širawa lōtu da kwānan Alla
zāši zákua, lōtu nan da aldžāna zā anārikēši da wūta, da
abúbua kānaná su narike da kōnewa.*
13. *Áma mu kānda alwāšinsa, muna šīra aldžāna sābo,
da dūnia sábua dagá tšikínsu gáskia ta zámna.*
14. *Doṅ wónan, yāṅūwāna, doṅ kuna šīrawa da abúbua
nan, ku yi ánia asāmēku ga ši da dādi, da da babu támba,
da da babu laífi.*
15. *Da ku dūba ga háṅkūri na Ubangīžimu káman
tšētoku, kámada kanēmu Paulu, da mu ke sō, ya rubútu
garēku da háṅkali nan wónda ambāda mása.*

16. *Kámada dagá tšíkin wotīkānsa dúka kuá šina yīn
magána na abúbua wónan, dagá tšikínsu akoi abúbua wodánsu
da wūyan sáni, wodánda su da su ke babu kōya da babu
kárīfi sun žūya, kámada su ke yi kua wodánsu letāfi ga
gbátawānsu nāsu.*
17. *Ku fa, yāṅūwāna, doṅ kuna sáni nan dafāri, ku yi
káṅkali, kadá ku kuá akaíku da mántuan mīagu, ku fādi
dagá yirdānku.*
18. *Sai ku yi gírīma da žīnkai, da da sánin Ubangīžimu,
da Maitšiētomu Īsa Kristu. Ga wa abāda yābo da yánzu
da hal ábadx. Amin.*



# WOTĪKA NAFĀRI NA YAHĀYA.

*Kaí Nafāri. I.*

*ABÍN da ši ke dagá mafāri, wónda muka dží, da muka
gáni da īdanūmu, da muka dūba, da hánuāmu suka tába
na magánan raí.*
2. *(Da raí annūnaši, da muka gáni da muka kāwo šaída,
da muka fádi máku raí nan (hal) ábada, wónda ši ke tāre
da Uba, da annūnaši garēmu.)*
3. *Wónda muka gáni da muka dži muna fádi múku kuá
doṅ ku, ku kuá ku ke da abūta tāre damu, aí abūta nan
nāmu, ta ke da Uba, da ta ke da Dānsa Īsa Kristu.*

4. *Da abúbua nan muna rubútu garēku, doṅ múrnānku (múrnámu) atšīkata.*

5. *Da wonán ne labāri da muka dži dagá garēsa, da muna fádi múku: Alla ši háske ne, da babu dūfua ko kádan dagá tšikínsa ta ke.*

6. *Kádan mu tše mu ke da abūta tāre da ši, da muna yāwowa tšíkin dūfua, mu fádi kāria, da ba mu yi ba gáskia.*

7. *Ama kádan muna yāwowa tšíkin káske, kámada ši ke tšíkin háske, muna da abūta ga žiūnamu, da žīni na Īsa Kristu, na Dānsa, ya wankému dagá zūnúfi dúka.*

8. *Kádan mu tše, mu ba mu da zūnúfi, mu rūdi kaímu, da gáskia ba ta ke dagá tšíkinmu.*

9. *Kádan mu, fádi zūnúfaímu ši nāgarí da gáske ši ne, ši yafē mámu zūnúfaimu, da ši wankēmu dagá māras̥gáskia dúka.*

10. *Kádan mu tše, mu, ba mu yi zūnúfi ba, mu yi ši maikāria, da magánānsa ba ta ke ba dagá tšíkimu.*

---

## *Kaí Nabiú. II.*

*YĀYANA kānaná, abúbua nan ina rubútu máku, doṅ kadá ku yi zūnúfi. Da kadán kōwa ya yi zūnúfi, mu ke da maihaṅkūri gabá ga Alla, Īsa Kristu, maigáskia.*

2. *Da ši, ši pansa ne sábada zūnúfaímu, da ba sábada zūnúfaimu kādaí ba, áma sábada na dūnia dúka kuá.*

3. *Da ga wónan mu sáni, doṅ mu sán'ši, en mu rīke hakúmtaínsa.*

4. *Ši da šina tšéwa, na sán'ši, da ba ši rīkewa hakúmtaínsa ba, maíkāria ši ne, da gáskia ba ta ke dagá tšikínsa.*

5. *Áma ši da šina rīkewa magánānsa da gáskia, sō na Àlla atšīkeši ga tšikínsa, da háka mu sáni, doṅ mu ke dagá tšikínsa.*

6. *Ši da šina tšéwa šina zámne tšikínsa, ya kamátšēši, ši yi yāwo kuá, kámada ši ši ke yīn yāwo.*

7. *Yāṅūwāna, ban rubútu máku ba hakúmta sābo, saí hakúmta zōfo, wónda ku ke da ši dagá mafāri: hakúmta nan zōfo ši ne magána nan da kunka dži dagá mafāri.*

8. *Kumá, ina rubútu máku sābon hakúmta, wónda da gáskia ši ke ga tšikínsa da ga tšikínku, doṅ dūfua ta wútše, da háske na gáskia šina bāda háske yánzu.*

9. *Ši da šina tšéwa ši ke tšíkin háske, da šina kī kanēnsa, ši ke tšíkin dūfua har ga yánzu.*

10. *Ši da šina sō kanēnsa, ya zámna tšíkin háske, da babu abín kámna dagá tšikínsa ši ke.*

11. *Áma ši da šina kī kanēnsa, ši ne dagá tšíkin dūfua, da šina yāwo dagá tšíkin dūfua, da ba ya sáni ba énda ši ke táfia, doṅ dūfua ta makáftšīe īdānūnsa.*

12. *Na rubútu máku yāya, doṅ zūnúfaí anyafēsu múku sábada sūnānsa.*

13. *Na rubútu máku Ubāne, doṅ kun sán'ši dagá mafāri: ina rubútu máku samāri, doṅ kun ī maímūgu nan: īna rubútu máku yāya kānaná, doṅ kun sáni Uba.*

14. *Na rubútu máku, Ubāne, doṅ kun sān'ši dagá mafāri: na rubútu máku samāri, doṅ ku ke da kárīfi, da magánan Alla tana zámne ga tšikínku, da kun ī maímūgu nan.*

15 *Kadá ku sō dūnia nan, ko abúbua nan da su ke dagá tšíkin dūnia; doṅ kadán kōwa šina sō dūnia nan, sō na Uba ba ši ke ba tšikínsa.*

16. *Doṅ kōmi dagá tšíkin dūnia nan, kōda na nāma, da*

*kōda na idānu, da kasaúta na raí nan, ba ši ke ba dagá Uba,*
*saí dagá dūnia nan ši ke.*
17. *Da dūnia nan tana wútšewa, da kōda nāta, áma ši,*
*da šina yīn yírdan Alla šina zámne hal ábada.*
18. *Yāya kānaná, sāa ta bāya ta ke, da kámada kunka*
*džī dutšal šina táfowa, da kò yánzu akoí dutšalai dayāwa,*
*doṅ wónan mu sáni sāa ta bāya ta ke.*
19. *Suka fíta dagá garēmu, áma su ba dagá nāmu su ke,*
*doṅ kadán dagá nāmu su ke, su, su zámna tāre da mu, áma*
*doṅ su anūnasu ba su dúka ba dagá nāmu su ke.*
20. *Da ku, kuna da žāfe dagá Maíadīni, da ku sáni abú*
*nan dúka.*
21. *Ni ban rubútu máku ba, doṅ ba ku sáni ba gáskia,*
*saí doṅ ku sánta, da doṅ maíkāria kōwa ba na gáskia ba*
*ši ke.*
22. *Wāne maíkāria ne, sai ši, da ya gérdama Isa ši*
*Kristu ne? ši dutšal ne, da šína gérdama Uba da Dā.*
23. *Kōwa da šina gérdama Dānsa, ba ši ke da ba Uba.*
*(Áma ši da ya fádi Dā ši ke da Uba kuá.)*
24. *Ku fa ku béri abín nan da kunka džī dagá mafāri*
*ši zámna tšikínku: kadán abín nan da kunka džī dagá*
*mafāri ši zámne tšikínku, ku kuá ku zámne tšíkin Dā, da*
*tšíkin Uba.*
25. *Da wónan ne alwāši, wónda ya yi alwāši garēmu*
*(garēku), raí na hal ábada.*
26. *Abúbua nan na rubútu garēku sábada wodánga, da*
*su rudēku.*
27. *Da ku, žāfe nan, wónda ku sāmu dagá garēsa, en ši*
*zámne tšikínku, ba ku sō ba kōwa ši kōya máku, saí kámada*
*žāfe wónan ši kōya máku sábada abúbua dúka, da da gáskia*

*ši ke, da babu kāria tšikínsa, da kámada ya kōya máku, hákana ku zámna tšikínsa.*

28. *Da yánzu, yāyana kānaná, ku zámna tšikínsa, doṅ kadán zā anūnaši, mu, mu ke da yírda da ši, da ba mu dži ba kūmia gabá garēsa, kadán šina zákua.*

29. *En ku sáni maigáskia ši ke, ku, ku sáni kuá kōwa da šina yīn gáskia aṅhaifēši dagá garēsa.*

---

## *Kaí Naúku. III.*

*KU dúba sō nan babá, wónda Uba ya bāda múna, doṅ mu akirāmu yāya na Alla. Doṅ wónan dūnia ba ta sanmu ba, doṅ ba ta sansa ba.*

2. *Masōyi! yánzu yāyan Alla mu ke, da har ga yánzu ba anūnaši mi zāmu sáma, saí mu sáni kadán anūnaši, zāmu sáma kámada ši ke, doṅ mu ganēši kámada ši ke.*

3. *Da kōwa da ši ke da tamáha nan dagá tšikínsa, šina maída kānsa sāraí, kámada ši kuá sāraí ši ke.*

4. *Kōwa da šina yīn zūnúfi šina kāriye dōka kuá, da zūnúfi kārian dōko ne.*

5. *Da ku sáni ši anūnaši, doṅ ši daúki zūnúfaímu: da babu zūnúfi dagá tšikínsa ši ke.*

6. *Kōwa da šina zámne dagá tšikínsa ba ši yi zūnúfi ba: kōwa da šina yīn zūnúfi, ba ya ganēši ba, da ba ya sán'ši ba.*

7. *Yāyana kānaná, kadá ku béri kōwa ši rudēku; ši da šina yīn gáskia, gáske ši ke, kámada ši ke gáske.*

8. *Ši da šina yīn zūnúfi na ebīlīzi ši ke, doṅ ebīlīzi šina yīn zūnúfi dagá mafāri. Da sábada wónan Dān Alla annūnaši, doṅ ši gbáta aikōkin ebīlīzi.*

9. *Kōwa da aṅhaífēši dagá Alla ba ši yi zūnúfi ba, doṅ*
*īrinsa šina zámne dagá tšikínsa, da ba ši īya ba ši yi zūnúfi,*
*doṅ aṅhaífēši dagá Alla.*
10. *Ga wónda yāyan Alla anūna su ke da yāyan ebĭlīži.*
*Kōwa, da ba šina yīn gáskia, ba na Alla ši ne, da kōwa, da*
*ba ši sō ba kanēnsa.*
11. *Doṅ wónan ne labāri, da kunka džī dagá mafāri,*
*doṅ mu sō žĭūnamu.*
12. *Ba kámada Kayin, wónda ši ke dagá maimūgu nan,*
*da ya kašé kanēnsa: da dómi ya kašĭēši? doṅ aikōkinsa*
*mīagu ne, áma na kanēnsa nāgarí su ke.*
13. *Kadá ku yi mamāki ba, yānūwāna, kadán dūnia*
*tana kīnku.*
14. *Mu sáni muka wútše dagá mūtua tšíkin raí, doṅ*
*muna sō kanōni, ši da ba ši sō ba kāne šina zámne tšíkin*
*mūtua.*
15. *Kōwa da šina kī kanēnsa maikašin mútum ne, da ku*
*sáni kōwone maikašin mútum ba ši ke da raín hal ábada*
*zámne dagá tšikínsa.*
16. *Ga wónda muna sáni sōnsa, doṅ ši ya bāda raínsa*
*sádada mu, da garēmu ga kámatšēmu mu bāda raímu*
*sábada kanōni.*
17. *Áma ši wónda ši ke da abúbua na dūnia nan, da ši*
*gáni kanēnsa ba ši ke da su ba, da ya kúble tausaínsa gabá*
*garēši, kāka sōn Alla ši zámne dagá tšikínsa?*
18. *Yāyana kānaná, kadá ku sō da magána, kò da hálši,*
*saí da aíki, da da gáskia.*
19. *Da ga wónan mu sáni, doṅ mu na gáskia mu ke, da*
*zútšiāmu zāsu yi hakīka gabá ga fúskānsa.*
20. *Doṅ kadán zútšiāmu suna fōrēmu, Alla ya fī da*

*gírīma zútšiāmu, da ya sáni abúbua dúka.*

21. *Yāṅūwāna, kadán zútšiāmu ba ta fōrēmu ba, mu ke da yírda da Alla;*

22. *Da abín da mu ke rōko dagá garēsa, mu sāmu, doṅ muna rīke hakúmtaínsa, da abúbua nan, da ya gamēsu muna yīnsu.*

23. *Da wónan ne hakúmtšinsa, doṅ mu yírda da sūna na Dānsa Īsa Kristu, da mu sō žīūnamu, kámada ya bāda múna hakúmtši.*

24. *Da ši wónda ya rīke hakúmtaínsa, ši, ya zámna tšikínsa; da ga wónda mu sáni šina zámne dagá tšikínmu dagá fatalūa wóda ya bāda múna.*

---

## *Kaí Nafúdu. IV.*

*MASŌYI, kadá ku yírda da kōwotše fatalūa, saí ku tabáta fatalū kò su dagá Alla su ke, doṅ anabāwa māsukāria sun fíta ga tšíkin dūnia.*

2. *Ga wónan ku sáni fatalūa ta Alla: kōwotše fatalūa, wóda ta fadí Īsa Kristu ya záka tšíkin nāma dagá Alla ta ke.*

3. *Da kōwotše fatalūa wóda ba ta fadí ba Īsa Kristu ya záka tšíkin nāma, ba dagá Alla ba tše, da wónan ta na dútšal ne, wóda kuka džī tana zákua, da yánzu tana tšíkin dūnia dadá.*

4. *Ku dagá Alla ku ke, yāyana kānaná, da ku ku īsu, doṅ ši, da ši ke tšikínku, ya fīši, da ši ke tšíkin dūnia.*

5. *Su dagá dūnia su ke, doṅ wónan dagá dūnia suna yīn magána, da dūnia tana džīnsu.*

6. *Mu dagá Alla mu ke: ši da ya sáni Alla šina džīmu;*

*ši da ba ši ke ba dagá Alla, ba ši džīmu ba. Da nan mu sáni fatalūa ta gáskia, da fatalūa ta mántua.*

7. *Masōya, mu sō žiūnamu, doṅ sō dagá Alla ši ke, da kōwa, da ya sō aṅhaifēši dagá Alla, da ya sáni Alla.*

8. *Ši da ba ši sō ba, ba ši sáni ba Alla, doṅ Alla sō ne.*

9. *Da ga wónan sōn Alla anūnaši tšikínmu, doṅ Alla ya aiké Dānsa ši kādaí dagá tšíkin dūnia, doṅ mu yi raí da ši.*

10. *Tšíkin wónan sō ši ke, ba doṅ mu, mun sō Alla, saí ši ya sōmu, da ya aiké Dānsa pánsa sábada zūnúfaímu.*

11. *Masōya, kadán Alla ya sōmu háka, mu kuá, mu sō žiūnamu.*

12. *Babu kōwa da ya gáni Alla kōyaúše: en mu sō žiūnamu, Alla ya zámna tšikínmu, da sōnsa atšíkēši tšikínmu.*

13. *Ga wónan mu sáni muna zámne tšikínsa, da ši tšikínmu, doṅ ya bāda múna dagá fatalúānsa.*

14. *Da mu, muka gáni, da múna kāowa šaída, Alla ya aiké Dānsa, Maitšēton dūnia.*

15. *Ši wónda ya fadí wónan Īsa Dān Alla ne Alla šina zámne tšikínsa, da ši tšíkin Alla.*

16. *Da mu, muka sáni, da muka yírda da sō nan, wónda Alla ši ke da garēmu. Alla sō ne, da ši da šina zámne tšíkin sō, šina zámne tšíkin Alla, da Alla tšikínsa.*

17. *Ga wónan sō garēmu atšíkaši, doṅ mu ke da dangána ga rānan šēria, doṅ kámada ši ke, hákana mu kuá mu ne dagá tšíkin dūnia nan.*

18. *(Tsōro ba) babu tsōro dagá tšíkin sō, saí sō tšikáke šina kōre tsōro, doṅ tsōro šina da azába, áma ši da šina džīn tsōro, sō ba atšíkaši ga tšikínsa.*

19. *Mu sōši, doṅ ši ya sōmu dafāri.*

20. *Kadán kōwa ši tše: ina sōn Alla, da ši kī kanēnsa,*

*ši maíkāria ne. Doṅ ši da ba ši sō kanēnsa, wónda ya gáni, kāka šina īya ši sō Alla, wónda ba ya gáni ba?*

21. *Da wónan hakúmtši mu ke da ši dagá garēsa, doṅ ši da šina sōn Alla, ši sō kanēnsa kuá.*

---

## *Kaí Nabial. V.*

*KŌWA da šina yírda Īsa ši Kristu ne aṅhaifēši dagá Alla, da kōwa da šina sōši da aṅhaifása, ši sō kuá ši dagá wónda aṅhaifēši.*

2. *Ga wónan mu sáni, doṅ mu sō yāyan Alla, kadán mu sō Alla, da mu rīke hakúmtaínsa.*

3. *Doṅ sōn Alla wónan ne, doṅ mu rīke hakúmtaínsa, da hakúmtaínsa ba da wūya ba su ke.*

4. *Doṅ kōwa da aṅhaifēši dagá Alla ya ī dūnia, da wónan nasāra ne, wónda ya ī dūnia yírdamu.*

5. *Wānēne ši ne da šina īwa dūnia, saídaí ši da šina yírda Īsa ši Dān Alla ne?*

6. *Wóṅga ši ne da ya záka da rūa, da da žīni, Īsa Kristu, ba da rūa kādaí ba, áma da rūa da da žīni, da fatalūa ta tše, da ta kāwo šaída fatalūa gáskia tše.*

7. *Doṅ su da suna kāowa šaída su úku su ke dagá tšíkin Aldžāna, Uba, magána, da fatalūa adīni, da wódanan úku su daía ne.*

8. *Da úku su ne wodánda suna kāowa šaída tšíkin (dūnia) kása, fatalūa, da rūa, da žīni, da wódanan úku tšíkin daía su ne.*

9. *En muna sāmu šaídan mútane šaída na Alla ya fīsu;*

*doṅ wónan ne šaída na Alla, wóṅda ya kāwo šaída sábada Dānsa :*

10. *Ši da ya yírda da Dān Alla šina da šaída dagá tšíkin na kānsa ; da ši da ba ši yírda ba da Alla, ya yīši maíkāria, doṅ ba ya yírda da ba šaída nan, wónda Alla ya kāwo sábada Dānsa nāsa.*

11. *Da wónan ne šaída wónda Alla ya bāmu, raí hal ábada, da raí wónan ši ne dagá tšíkin Dānsa nāsa.*

12. *Ši wónda ši ke da Dā, ši ke da raí nan, da ši wónda ba ši ke da ba Dān Alla, ba ši ke da ba raí.*

13. *Abúbua nan na rubútu máku da suna yírda da sūnan Dā na Alla, doṅ ku sáni ku ke da raí hal ábada, da doṅ ku yírda da sūnan Dā na Alla.*

14. *Da wónan ne dangána da mu ke da da ši, doṅ kadán mu rōko mása kōmi, kānda yírdansa, ya džīmu.*

15. *Da en mu sáni ya džīmu, abín da muna rōko, mu sáni mu ke da ši da muna rōkōwa dagá garēsa.*

16. *Kadán kōwa ši sáni kanēnsa šina yīn zūnúfi, zūnúfi ba ga mūtua ba, ši rōko da ši bāši raí da wodánda da ba su yi ba zūnúfi ga mūtua. Akoí zūnúfi (daía) ga mūtua, da sábada wónan ban tše ba ku yī rōko.*

17. *Marāsgáskia dúka zūnúfi ta ke, da akoí zūnúfi ba ga mūtua ba.*

18. *Mu sáni kōwa da aṅhaifēši dagá Alla ba šina yīn zūnúfi ba ; áma ši da aṅhaifēši dagá Alla šina rīke kānsa, da maimūgu nan ba ši tábaši.*

19. *Mu sáni, mu dagá Alla mu ke, da dūnia dúka tana kwántše dagá tšíkin maimūgu nan.*

20. *Áma mu sáni Dān Alla ya záka, da ya bāda muna háṅkali, doṅ mu sán'ši da ši ne gáske, da mu ke tšikínsa da ši ke gáske Dānsa Īsa Kristu. Ši ne Alla na gáskia da raí hal ábada.*

21. *Yāyana kānaná, ku r̄ike kānku dagá tšāfi. Amin.*



# WOTĪKA NABIÚ NA YAHĀYA.

*SŌFO, ga māta zabába da ga yāyānta, wodánda ni ke sō da gáskia, da ba ni kādai ba, saí dúka kuá da sun sáni gáskia.*

2. *Sábada gáskia da tána zámne dagá tšikínmu, da ta sáma tāre da mu hal ábada.*

3. *Žīnkaí, taúsai, dādi dagá Alla na Uba da dagá Ubangīži Īsa Kristu Dān Uba su sáma tāre da ku da gáskia, da da sō.*

4. *Na yi mūrna babá, doṅ na sāmu wodánsu na yāyānki suna yāwowa tšíkin gáskia, kámada muka sāmu hakúmtši dagá Uba.*

5. *Da yánzu ina rōkōki, māta, ba kámada ni ke sō en rubútu maki hakúmtši sābo, saí nan da muka sāmu dagá mafāri, doṅ mu sō žīūnamu.*

6. *Da wónan ši ne sō, doṅ mu yāwo kānda na hakúmtaínsa. Wónan ne hakúmtšinsa, kámada kunka dži̅ dagá mafāri, doṅ ku yāwo dagá tšikínsa.*

7. *Doṅ māsurūdi dayāwa suka šíga tšíkin dūnia, wodánda*
*ba su fadí ba Īsa Kristu ya záka tšíkin nāma. Wónan*
*mairūdi ši ne da dútšal.*
8. *Ku yi háṅkali da kānku, doṅ kadá mu gbátše abín da*
*mun yi aíki da ši, sai mu sāmu lāda babá.*
9. *Kōwa da šina yīn laífi, da ba ši zámna ba tšíkin kōya*
*na Kristu, ba ši ke da Alla; ši da šina zámne tšíkin kōya*
*na Kristu, ši ne ši ke da Uba tāre da Dānsa.*
10. *Kadán kōwa ya záka garēku da ba ši kāwo ba wónan*
*kōya, kadá ku sāmēši tšíkin gida, da kadá ku tše gaísua*
*ga ši.*
11. *Doṅ ši, da šina gaisása ya gámu kānsa da aikōkinsa*
*mīagu.*
12. *Ina da abúbua dayāwa en rubútu máku, áma ba ni*
*sō ba rubútu da tákarda da adāwa, áma ina tamáha en záka*
*garēku, da yi magána bāki da bāki, doṅ múrnāmu atšīkaši.*
13 *Yāya na kānuānki zabāba suna gaišīāki. Amin.*



# WOTĪKA NA YAHĀYA NAŪKU.

Z*ŌFO ga Gayus, Masōyi, wónda ni ke sō da gáskia.*

2. *Masōyi, gabá ga abúbua dúka ina sō kaí ka yi*
*kírki, da ka džī lāfia kámada kūruāka tana džīn lāfia.*
3. *Doṅ na džī mūrna babá sāanda kanōni suka záka, da*
*suka kāowa šaída máka da gáskia, kámada kaí kana yīn*
*yāwo kānda gáskia.*

4. *Ba nī ke da mūrna da ya fī mūrna nan da na džī yāyana suna yăwo kānda gáskia.*

5. *Masōyi, kaí ka yi abín nāgarí, da ka yi ga kanōni, da ga bákŭna kuá.*

6. *Da sun kāwo máka šaída na sōnka gabá ga žēmāa, ga wodánda ka yi nāgarí, da kaí ka aikēsu kámada ya káma tšēši gabá ga Alla.*

7. *Doṅ sábada sūnānsa sunka fíta, ba su sāmēsu ba kōmi dagá kafraí.*

8. *Doṅ wónan ya kámatšēmu mu sāmu mútane káman háka, doṅ mu maída kāmu māsuaíki tāre da su tšíkin gáskia.*

9. *Na yi rubútu ga žēmāa, áma Diọtrefes, wónda ši ke sō ši sāmu wūri nafāri dagá tšikínku, ba ya sāmēmu ba.*

10. *Doṅ wónan, kadán nī táfo, ni sāši ši tūna da abín da ya yi, da magánganú mūgu, da šina fadí garēmu, da ba ya ísa garēši ba, kò ši da kānsa ba ya sāmu kanōni, da ya hána su, da su ke yírda su sāmēsu, da ya kōrēsu dagá žēmāa.*

11. *Masōyi, kadá ka koikōyo abín da mūgu ši ke, saí abín da nāgari ši ke. Ši, da šina yīn abín da nāgari ši ke, ši dagá Alla ši ke; ši da šina yīn abín da mūgu ši ke, baí gáni ba Alla.*

12. *Ga Demetrius ambāda mása šaída dagá dúka da dagá gáskia takānta, da mu kuá muna kāwo šaída, da ku, ku sáni šaídamu gáskia tše.*

13. *Ina da abúbua dayāwa en rubútu, áma ba na sō en rubútu máka da adāwa da da takálmi.*

14. *Áma ina tamáha zāni ganēka máza, da mu yi magána bāki da bāki. Lāfia ta sáma garēka. Abokaímu suna gaída máka. Ka gaída abokaímu da sūna.*



# WOTĪKA NA YUDA.

*YUDA, bāra na Īsa Kristu, da kāne na Yakubu, garēsu da akayīsu adīni ga Alla Uba (mu) da akāžiēsu da akakírasu ga Īsa Kristu.*

2. *Taúsaí da dādi da sō ankārasu garēku.*

3. *Masōya, da na gi hamzári dúka en rubútu máku sábada tšiēto na nāmū dúka, saídaí en rubútu máku garin fōrēku, doṅ ku yi fáta kwaraí da yírda nan, wónda sāo daía akabādaši garēku.*

4. *Doṅ wodánsu mútane suka šíga da gbōye, wodánda akarubútasu dafāri ga šēria wónan, mútane mīagu, da suna maída žīṅkaí na Alla tšíkin alfáša, da suna gérdama sáriki da ši kādaí Alla, da Ubangīžimu Īsa Kristu.*

5. *Áma ina sō en sāku ku túna, kōda kunka san' abín nan sāo daía wónan Ubangīži, da ya tšétše mútanē (nsa) dagá kásan Mazar, sāo nabiú ya gbátšēsu da ba su yírda da ba.*

6. *Malaíku kuá, wodánda ba su ažiē ba sámansu nāsu, saí sunka béri mazámninsu nāsu, ya rīkesu dagá tšíkin īgoi na hal ábada da na dūfua ga šēriān rāna nan babá.*

7. *Kámada Sódoma da Gómorra, da birāne da su ke gēwoye da su, su kuá da sunka gbátas kānsu da farīka, da sunka táfi bāya ga wóni nāma, ansāsu káman tokúntši suna džímri rāma na wúta hal ábada.*

8. *Hákanan kuá wodánga māsuyīn mafálki suna yīn kasāmta nāma, suna rēna saraútši. da suna yīn magána alfáša ga māsugírima.*

9. *Áma Mikaelu, malaíka maigírima šina yīn fáta šina*

*yīn gérdama da ebilīži sábada džīkin Mūsa, ba ši ke da žútšia ši kāwo šēria mūgu, saí ya tše: Ubangīži ši fōrēka.*

10. *Áma wodánga, abín da ba su sáni ba suna yīn mūsu, da abín da su sáni kámada bisāše da babu háṅkali su san'su, suna gbáta kānsu da su.*

11. *Tir da su, doṅ sun táfi ga haínyan Kayin, da sun gúdu ga mántuan Balaam sábada lāda, da sun gbáta kānsu tšíkin hargōwa na Kore.*

12. *Wodánga támbŭna su ne tšíkin īdinku, suna tšaínye tšaínye tāre da ku, babu tsōro (kūmia) suna tšīda kānsu: gílgisaí da babu rūa anakōrēsu nan da nan da híska, itátua, da sun yámši, babu yāya, sáobiu matátu, saiwōyinsu atōnēsu.*

13. *Taguaí māsukūgi na kōgi, da suna fitásda kūmiānsu nāsu, tamrāru māsuyāwowa ga wodánda bakín dūfua anarīkēsu har ga ábada.*

14. *Áma sábada wodánan kuá Enuka, nabókoi dagá Adam, ya yi anabíntši šina tšéwa, dūba, Ubangīži ya záka tāre da malaikūnsa dúbu dayāwa.*

15. *Ši yi šēriasu dúka, da ši kāšie dúka sábada aikōkinsu mīagu, wodánda suka yi, da sábada magánganú māsuwūya, wodánda māsuzūnúfi mīagu, sun fadí gabá garēsa.*

16. *Wodánga su ne, da suna yīn gúnigúni, da ba su sō sāmānsu, da suna yāwo kānda kōdaínsu, da da bākínsu suna fádi abúbua babá, da suna dūba fúskan mútum sábada kūran hāram.*

17. *Áma ku, masōya, ku tūna da magánganú da akafádisu dafāri, dagá manzánai na Ubangīžimu Īsa Kristu.*

18. *Doṅ su ka fada máku, ga lokátši na bāya māsufarsiki zāsu zákua, wodánda zāsu yāwo kānda kōdaínsu mīagu.*

19. *Wodánga su ne su, da suna rábua, babu háṅkali, da ba su ke da fatalūa.*

20. *Áma ku, masōya, kuna káfa kānku bisa ga yírdānku adīni adīni, da kuna rōko da fatalūa adīni.*

21. *Ku rīke kānku ga tšíkin sō na Alla, kuna dúbawa ga žīnkai na Ubangīžimu Īsa Kristu da raí hal ábada.*

22. *Da na wodánsu ku džī taúsaí da su, ku yi dabámtši da su.*

23. *Áma wodánsu ku tšétšesu kuna kwátšewānsu dagá wūta, kuna kī ko rīga da akasámtaši da nāma.*

24. *Ga wónda da šina īya ši rīke ku dagá fādua, da ši tsāyaku babu laífi gabá ga fúskan yabōnsa da mūrna babá,*

25. *Ga Alla da ši kādaí šina da leūra, Maitšīētomu, abāda yābo, da alhórma, saraútši da īko, ko da yánzu, ko da hal ábada. Amin.*



# NŪNAWA NA YAHĀYA, MAIADĪNI.

*Kaí Nafāri. I.*

*NŪNAWA na Īsa Kristu, wónda Alla ya bāši, ši gōda ga bāruānsa abúbua nan da zāsu záma máza, da ya wāyesu, da ya aíke da malaikānsa ga bārānsa Yahāya,*

2. *Wónda ya yi šaída da magánan Alla, da da šaída na Īsa Kristu, na abín da ya gáni.*

3. *Albérka garēsa da šina yīn karátu da garēsu da suna džī magánganí na anabántši nan, da su, da suna rīke abúbua nan da anrubútasu dagá tšikínsa: doṅ lōtu ya yi kúsa.*

4. *Yahāya ga zēmāa bókoi da su ke tšíkin Ašia: zīnkaí garēku da dādi dagá wónda da ši ne, da ya ke, da šina zákua, da dagá fatalū bókoi, wodánda su ke gabá ga kilāšinsa,*

5. *Da dagá Īsa Kristu, maišaída maigáske, haifáfe nafāri dagá matátu, da sárīki na sarákai na dūnia: wónda ya sōmu, da ya wankēmu dagá zúnūfaímu da žinīnsa nāsa.*

6. *(Da ya yīmu sarákai da malámai ga Alla da Obānsa). Ga wā abāda yābo da īko hal ábada ábada (ga lōkatai na lōkatai). Amin.*

7. *Dūba, šina zákua tāre da giljisaí, da kōwóne īdo ši ganēši, da su kuá, wodánda sun sokēši, da irāren dūnia dúka su yí kūka (sábada ši) domínsa, hákanan. Amin.*

8. *Ni ne Álfa da Omega, mafāri da makāri, ya tše Ubangīži, wónda ši ne, da ya ke, da (ši)na zákua, Maīkodúka. (Alla tāala).*

9. *Ni Yahāya, da kanēnku, da kamānku tšíkin wohála, da tšíkin saraúta, da da háṅkūrin Īsa Kristu, ni ke zámne tšíkin gūngu, da akirāši Patmos, sábada magánan Alla, da dómin šaída na Īsa Kristu.*

10. *Ni ke tšíkin fatalūa da rānan Ubangīži, da na dží bāya garēni mūria babá káman kakīka,*

11. *Tana tšéwa: Ni ne Álfa da Omega, nafāri da nabāya, da abín da ka gáni, ka rubútu tšíkin letāfi, ka aikēši ga zēmāa bókoi da su ke dagá tšíkin Ašia, ga Efesu da ga Sēmirna da ga Pergamu, da ga Tiatira, da ga Sardis, da ga Filadelfia da ga Laodikea.*

12. *Da na woíwoya en gáni mūria, wódă ta yi magána da ni, da na woíwoyāwa na ganí fitilaí bókoi na sināria,*

13. *Da dagá tsakānin fitilaí bókoi wóni káman Dān mútum, arīgantše ga kafáfu, da mamánsa angéftosu da damāridžīki na sināria.*

14. *Áma kaínsa da gāšinsa farí su ke káman mulŭfu fará da káman šēleg (būda) da īdanūnsa káman hálšin wūta.*

15. *Da kafafūnsa kámada gátši (džán kārĭfi) da kámada aňkonēsu tšíkin múrŭfu, da múriānsa kámada mūria ta ruāye dayāwa.*

16. *Da dagá tšíkin hanūnsa nadāma, ši ke da tamrāru bókoi, da dagá tšíkin bākinsa tákwobi da bāki biú ya fíta, da fúskānsa ši ne kámada rāna da ta fita da kārĭfīnta.*

17. *Da na ganēsa na fādi gabá ga kafafūnsa káman mútum da ya mátše, da ya sā hanūnsa nadāma bisa garēni, ya tše máni: kadá ka džī tsōro, ni, ni ne nafāri, da nabāya,*

18. *Da ni ina da raí, bāya ga da na mútu, da dūba, ina yīn raí hal ábada ábada. Amin. (Ga lōkatai na lōkatai). Da ni ni ke da mākublaí na lāhīra, da na mūtua.*

19. *Ka rubútu abín da ka gáni, da abín da ši ke (yánzu) da abín da zāši záma bāya ga wónan.*

20. *Asīri na tamrāru bókoi wodánda kānka gáni tšíkin dāmana, da fitilaí bókoi na sināria: tamrāru bókoi nan su ne malaíku na žēmāa bókoi, da fitilaí bókoi wodánda kānka gáni, žēmāa bókoi su ne.*

---

*Kaí Nabiú. II.*

*MA malaíka na žēmāa na Efesu rubútu: abúbua nan ya tše ši, daši na rīkewa tamrāru bókoi dagá tšíkin hanūnsa nadāma, ši da šina yāwowa dagá tšakānin fitilaí bókoi na sinūria:*

2. *Na sáni aikōkínka, da wūyānka, da hankūrinka, da doṅ ba ka īya ba ka béri mīagu, da kaí ka tabáta su, da sun tše manzánai su ke, da ba su ke ba, da ka sāmēsu māsukāria,*

3. *Da ka daúka wūya, da ka yi hankūri, da sábada sūnāna ka džímri wohála, da ba ka zūma ba.*

4. *Áma ina da abín nan gabá garēka, doṅ ka béri sōnka nafāri.*

5. *Ka tūna da fa dagá énda ka fādi, ka tūba, da ka yi aikōki nafāri, em ba háka ba, ni zāka garēka máza, da ni kaúda fitilānka dagá wūrinsa, saí ka yi tūba.*

6. *Saí abín nan kana da ši, doṅ ka kī aikōki na Nikolitāwa, wodánda ni kuá ina kīnsu.*

7. *Ši da ši ke da kūnua ši džī, abín da fatalūa ta tše ma žēmāa. Garēsa da šina fīko (ī-yi nasāra) nī bāda mása ši tši dagá itátšen raí, wónda ši ke dagá tšíkin Paradiso na Alla.*

8. *Da ma malaíka na žēmāa na Šēmirna rubútu: abúbua ya tše nafāri da nabāya, wónda ya mútu, da ya yi raí:*

9. *Na sáni aikōkínka, da wohála, da talaútši (áma kaí ka ke da dúkia) da alfāšia nāsu da suna tšéwa su Yahudu su ke, da ba su ke ba, saí dagá māakarántan Šatana.*

10. *Kadá ka džī tsōro dómin abúbua nan da zāka džímri. Dūba, ebilīži zāši zēfa wodánsu nāku tšíkin dākin dūfu, doṅ ši rūdēsu, da ku zāku ku ke da wohála kwānaki gōma. Ka*

*sáma gáske har ga mūtua, da ni, nī bāda máka rāwanín raí.*

11. *Ši da ši ke da kūnuá ši džī, abín da fatalūa ta tše ma žēmāa. Ši da šina fīko, mūtua tabiú bai šīma mása kōmi.*

12. *Da ma malaíka na žēmāa na Pergamu rubútu :*

13. *Na sáni aikōkínka, da énda kana zámne, énda māzámnin Šatana ši ke, da kaí ka rīke sūnāna, da ba ka gérdama ba yirdata, kò dagá tšíkin kwānaki nan, da Antipas, maíšaidana na gáske akakašīēsi dagá tsakāninku, énda Šatāna ya zámna.*

14. *Áma ina da abú kādán gabá garēka, doṅ kana da da dagá nan su, da suna rīkewa kōya ta Balaam, wónda ya kōya Balak ši žēfa matúntube gabá ga yāyan Israelu, doṅ su tši abín da ambāda ga sádaka ga tšāfi, da su yi fārīka.*

15. *Hákanan kuá kaí kana da su, da suna rīkewa kāya Nikolaítāwa, abín da na kī.*

16. *Ka tūba, kadán ba háka ba, ni zō bisa garēka máza, nī yi yāki tāre da kaí da tákwobi na bāki na.*

17. *Ši da ši ke da kūnua, ši džī, abín da fatalūa ta tše ma žēmāa. Ga wónda da šina (fīko) yīn nasāra, ni bāši ši tši dagá Manna nan da agbōyēši, da ni bāda mása dūši nan sūna sābo anrubútaši, wónda balu kōwa da šina īya ši karáta, saídaí ši da ya sāmēši.*

18. *Da ma malaíka na žēmāa na Tiatira rubútu : abúbua nan Dān Alla ya tše, ši, da šina da īdanūnsa kámada hálšin wūta, da kafafūnsa kámada gātši maikēāo.*

19. *Na sáni aikōkínka, da sōnka da bārantákānka da yírdānka, da haṅkūrínka, da aikōkinka, da nabāya sun fi nafāri da yāwa.*

20. *Áma ina da abú kādán gabá garēka, doṅ ka béri mátše nan Yesabel, wóda ta tše ita anābia tše, ta kōya, da ta*

*rūdi bāruāna, su yi fárīka, da su tši abín da anyī sádaka da su ga tsāfi.*

21. *Da ni na bāda máta lōtu, doṅ ta yi tūba da farīkānta, da ba ta tūba ba.*

22. *Dūba, ina žēfata tšíkin gadō, da su da suka yi zína da ita tšíkin wohála babá, kadán ba su tūba ba dagá aikōkínsu.*

23. *Da yāyānta zāni kašīēsu da mūtua, da žēmāa dúka su sáni, ni ne ni tabáta kōdaí da zútšia, da ni bāda ma kōwonēnku kámada aikōki nāku.*

24. *Áma máku na tše da ma zaúrānsu tšíkin Tiatira, kōwanēnsu da ba su ke da kōya nan, da kōwonēnsu da ba su sáni ba wāyon Šatāna (kámada sun tše) da ni ba ni sā ba bisa garēku kāya wóni,*

25. *Saídaí nan da ku ke da ko yánzu: ku rīkēši har en záka.*

26. *Da ši da šina yīn nasāra, da šina rīkewa har ga makāri na aikōkina, ni ni bāda mása īko bisa ga kafraí,*

27. *Da ši malākasu da sāndan kárīfe, kámada tāsan maiyīmbu zā atšátšagésu; kámada ni na sāmu (īko) dagá Ubāna.*

28. *Da ni zāni bāši gómžāki.*

29. *Ši da ši ke da kūnua, ši džī, abín da fatalūa ta tše ma žēmāa.*

*Kaí Naúku. III.*

*DA ma malaíka na zēmāa tšíkin Sardis rubútu: Abúbua ya tše ši, da šina da fatalū bókoi na Alla da tamrāru bókoi. Na sáni aikōkinka, doṅ kaí kana da sūna, doṅ kaí ka yi raí, da ka ke matátše.*

2. *Ka yi tsāra (háṅkāli) da kar̃ifáfa saúra, wodánda zāsu mūtua. Doṅ ni ba na sāmé ba aikōkinka tšíkáku gabá ga Àlla.*

3. *Ka tūna da fa kāka kanka sāmu da kanka dzī, da ka r̃ike da ka tūba. Áma kadán ba ka tsāra ba, zāni záka bisa garēka káman barāo, da kaí ba ka sáni ba wótše sāa záni záka bisa garēka.*

4. *Kana da sūnanāki kādán kuá tšíkin Sardis, wodánda ba su yi r̃igūnānsu da daúda (hāram) da su yāwo tāre da ni tšíkin fará, doṅ su īsa su ke.*

5. *Ši da šina yīn nasāra ayī mása adōnsa da r̃igūna farúfarú, da sūnānsa ba adēbēši dagá tšíkin letāfin raí, da ni, ni fáda sūnānsa gabá ga fúskan Ubāna, da gabá ga fúskan malaikūnsa.*

6. *Ši da ši ke da kūnua, ši dzī, abín ba fatalūa ta tše ma žēmāa.*

7. *Da ga malaíka na žēmāa tšíkin Filadelfia rubútu: Abúbua nan ya tše maiadīni da maigáske, wónda ši ke da makúblin Daúda, da šina būdewa, da babu kōwa da šina rūfewa, da šina rūfewa, da babu kōwa da šina būdewa:*

8. *Na sáni aikōkínka: dūba, na bāda gabá garēka kōfa abūda, da babu kōwa da šina īya ši rūfeta, doṅ kaí kana da kár̃ifi kādán, da kaka r̃ike magánata, da ba ka gérdama sūnāna.*

9. *Dūba, nī bāda dagá mākarántа na Šatāna wodánsu da suna tšéwa su Yafudu su ne, da ba su ne ba, saí suna yīn kāria; dūba, nī yīsu su záka, da su dúrūgusa gabá ga kafafūnka, da su sáni ni na sōnka.*

10. *Doṅ kaí kanka rīke magánan háṅkūrina, nī kuá nī rīkēka ga sāan rūdi nan, wóda ta ke zákua bisa ga dūnia naṅ dúka, garín rūdēsu da suna zámne bisa ga kāsa.*

11. *Dūba, nī tafó máza, ka rīke abín da ka ke da ši, kadá kōwa ši daúki rāwanīnka.*

12. *Ši da šina yīn nasāra, nī sāši matsāyi dagá tšíkin māsalátšin Allana, da ba ši fíto ba kumá, da ni, ni rubútu bisa garēra sūnan Allana, da sūnan bírīni na Allana na Álgudusa sābo (Elkuds sābo) wónda ya šīdo dagá Áldžāna da (ni rubútu bisa garēsa) sūnana nasābo.*

13. *Ši da ši ke da kūnua, ši dzī, abín da fatalūa ta tše ga žēmāa.*

14. *Da ga malaíka na žēmāan Laodikea rubútu: Abúbua nan ya tše maiamin, maišaída nagáske da nakĕāo, mafārin halītšin Alla.*

15. *Na sáni aikōkínka, doṅ kaí ko darí ko zāfi ka ke. Ina sō ka yi darí ko zāfi.*

16. *Áma kaí doṅ ka ke (lukewarm) da babu darí da babu zāfi, ni fitásdaka dagá bākina.*

17. *Doṅ kaí kana tšéwa, ni ke da arzíki da antšíkani, da ba ni sō kōmi, da ba ka sáni ba, kaí ka ke babu kárīfi, da babu dādin zútšia, tálaka da makāfo da wōfi.*

18. *Ina bāda máka dubāra nan; ka sāye dagá garēni sināria, wónda akatabātaši da wūta, doṅ ka sāmu dūkia, da rīga fará, doṅ ka sā bisa garēka, kadá kūmia ta wōfínta aganēši, da maín žāfe ga īdanūnka, doṅ ka īya ka gáni.*

19. *Da ni dúka da ni ke sō ina fōrē, da ina rēno: doṅ wónan ka yi ánia, ka tūba.*

20. *Dūba, ina tsāye gabá ga kōfa da ina búga: kadán kōwa ši dží múriāta, da ši būde kōfa, zāni šíga garēsa, da nī tšī tāre da ši da ši tāre da ni.*

21. *Ši da šina yīn nasāra, nī bāši ši zámna tāre da ni bisa ga kilāšina, kámada ni kuá na yi nasāra, da na zámna tāre da Ubāna bisa ga kilāšinsa.*

22. *Ši da ši ke da kūnua, ši dží, abín da fatalūa ta tše ga žēmāa.*

---

## *Kaí Nafúdu. IV.*

*BĀYA ga abúbua nan na gáni, da dūba, kōfa budéda dagá tšíkin Aldžāna, da mūria tafāri da na dží káman kakīka tana yīn magána da ni tana tšéwa: ka šida dagá nan, da ni, ni gōda máka abu da zā ayīsu bāya ga wónan.*

2. *Da nan da nan ni ke tšíkin fatalūa, da dūba, kilāši (mazámni) ansāši tšíkin Aldžāna, da bisa ga kilāši nan daiá ya zámna.*

3. *Da ši da ya zámna ši káman gánin dūšin yásma ne, da mašārua kēwoye ga mazámni ganínsa kámada (dūšin) Sāmarágdi.*

4. *Da kēwoye ga kilāši (mazámnai) īširin da fúdu, da bisa ga mazámnai na gáni zōfi īširin da fúdu suna zámne ansāsu da rīgūna farúfarú, da bisa ga kaunānsu su ke da rāwanaí da sināria.*

5. *Da dagá mazámni wólkia da arādu da mūriōyi*

*sunka fíto, da fítilaí bókoi suna kōnewa da wūta gabá ga mazámni, wodánda su ke fatalū bókoi na Alla.*

6. *Da gabá ga mazámni akoí kōyi na madūbi káman Kristalo, da dagá tsakānin mazámni da gēwoye ga mazámni bisāše fúdu, (abú masuraí) da su ke da īdānu dagá gabá da dagá bāya.*

7. *Da bīsa nafāri káman zāki ši ke, da bīsa nabiú káman marāki ši ke, da bīsa naúku ši ke da fúskānsa káma na mútum, da bīsa nafūdu káman mekīya natāši bísa.*

8. *Da bisāše nan fúdu kōwanēnsu šina da fikáfikaí šída gēwoye da ši, da dagá tšikínsu tšíka da īdānu, da ba su da fūta ba dēre da rāna suna tšéwa, kaí adīni, adīni, adīni Ubangīži Alla, Maíīkodúka, wónda kaí ka ke (dafāri) da ka ke (ko yánzu) da ka ke zákua.*

9. *Da kadán bisāše (abú da raí) wónan sunka bāda yābo da gírīma da gōdia garēsa da ya zámne bisa ga mazámni, da (garēsa) da šina da raí hal ábada ábada, (ga lōkataí na lōkataí).*

10. *Zōfi nan īširin da fúdu suka fādi gabá garēsa da šina zámne bisa ga kilāši, da sunka yī sála garēši da šina yīn raí hal ábada ábada, da sunka yésda rāwanaínsu gabá ga mazámninsa, sunka tšéwa :*

11. *Kaí īsa ka ke, kaí Ubangīži, ka sāmu yābo da gírīma da īko, doṅ kaí ka yi abúbua dúka, da dómin yirdānka su ne da aṅkayīnsu.*

---

*Kaí Nabial. V.*

*DA nà gáni ga tšíkin hanū na dāmānsa da ya żámna bisa ga mazámni letāfi anrubútaši dagá tšíki da dagá bāya, da antausása da sūnanāki bókoi.*

2. *Da na gáni malaíka da kárīfi šina kūka da mūria babá: wānēne šina īsa ši būde letāfi nan, da ši kúntše sūnanākinsa?*

3. *Da babu kōwa ko dagá tšíkin Aldžāna, kò dagá tšíkin kāsa, kò ga kalkāšin kāsa da ši ke īya ši būde letāfi nan, kò da ši ganēši.*

4. *Da ni na yi kūka kwaraí, doṅ babu kōwa asāmēši da ši ke īsa ši būde, da ši karátu letāfi nan, kò ši ganēši.*

5. *Da daía na zōfi ya tše máni: kadá ka yi kūka, dūba, zāki da ši ke na dāngin Yūda, saúwa na Daúda ya yi nasāra ši būde letāfi nan, da ši kúntše sūnanāki nan bókoi.*

6. *Da na gáni, da dūba, dagá tsakānin mazámni abú da raí (bisāše) fúdu, da dagá tsakānin zōfi Dān-túmkia šina tsāya kámada aṅkašīēši, šina da kafōfi bókoi da īdānu bókoi, wodánda su ne fatalū bókoi na Alla da anaikēsu tšíkin kāsa dúka.*

7. *Da ya táfo da ya daúka letāfi nan dagá hānu na dāmānsa, da ya zámna bisa ga mazámni.*

8. *Da kadán ya daúka letāfi nan, abú da raí fúdu, da zōfi īširin da fúdu sun fādi gabá ga Dān-túmkia, kōwanēnsu šina da sarēwa da tāsa na sināria atšíkesu da kámši, wodánda su ke adúa na māsuadīni:*

9. *Da suna yīn wāka, wāka sábua, suna tšéwa: kaí īsa ka ke ka daúka letāfi nan, da ka būde sūnanākinsa, doṅ kaí*

*aṅkašĭēka, da ka sayēmu ga Ȧlla da žininka nāka, dagá īri dúka da hálši, da mútane, da kafraí.*

10. *Da ka sāmu mu sáma sarākai da malamaí ga Allamu, da mu zāmu tšī saraúta bisa ga kāsa (dūnia).*

11. *Da na gáni, da na džī mūria ta malaikaí dayāwa gēwoye ga mazámni, da gēwoye ga abú da raí, da gēwoye ga zōfi, da lesāfinsu ši ke dubú na gōma dubú, da dúbu na dubú.*

12. *Suna tšéwa da mūria babá: Dān-túmkia wónda aṅkašĭēši īsa ši ne ši daúka kárĭfi da arziki, da lĕūra da īko, da gírĭma, da yābo, da albérka;*

13. *Kaí ka talíta abú dúka wodánda su ke tšíkin Aldžāna, da tšíkin kāsa, da ga kalkāšin kāsa, da ga tšíkin kōgi, da su dúka da su ke tšikínsu, da na džīsu suna tšéwa mása da ši ke zámne bisa ga mazámni da ga Dān-túmkia: albérka da gírĭma da yābo, da alhórma hal ábada ábada.*

14. *Da abú da raí fúdu sunka tše: Amin. Da zōfi īširin da fúdu sun fādi kāsa sun yi aduānsa gabá garēsa da šina da raí hal ábada ábada.*

---

## *Kaí Našída. VI.*

*DA na gáni kadán Dān-túmkia ya būde daía na sūnanāki, da na džī daía na abú da raí fúdu šina tšéwa da mūria káman arādu, ka zō da ka ga.*

2. *Da na gáni, da dūba, dōki farí, da ši da ya zámna bisa ga bāyānsa šina da báka, da rāwani ambāda mása, da ya fíta yīn nasāra, da garin yi nasāra.*

3. *Da kadán sūna nabiú aṅkabūdeši, na džī abín da raí nabiú šina tšéwa: ka zō da ka ga.*

4. *Da wóni dōki da dža ya fíta, da ambāda mása da ya zámna bisa ga bāyānsa, ši daúki dādi dagá kāsa, da doṅ su kašīē žīūnānsu, da ambāda mása tákwobi babá.*

5. *Da kadán sūna naúku aṅkabūdeši, na džī abín da raí naúku šina tšéwa: ka zō da ka ga. Da na gáni da dūba, dōki bakí, da ši da ya zámna bisa ga bāyānsa šina da misāmi ga tšíkin hánūnsa.*

6. *Da na džī dagá tsakānin abú da raí nafúdu suna tšéwa: awúna ta alkáma ga wurí, da awúnai úku na šaair ga wurí, da ba ka žíma ba ga maí da ga barása.*

7. *Da kadán ya būde sūna nafúdu, na džī mūria ta abín da raí nafúdu, tana tšéwa: ka zō da ka ga.*

8. *Da na gáni, da dūba, dōki yámše, da ši da ya zámna bisa ga bāyānsa, sūnānsa ne mūtua, da lāhīra tana bīnsa dagá bāya. Da ambāda másu īko bisa ga šāši nafúdu na kāsa su kašīēsu da tákwobi da da yūṅwa, da da mūtua, da tāre da bisāše na kāsa.*

9. *Da kadán ya būde sūna nabiál, na gáni ga kalkāšin wūrin sádaka kūruānsu da aṅkakášīēsu sábada magánan Alla da sábadan šaída, wóda suka kāwo.*

10. *Da sun kūka da mūria babá, sunka tšéwa: har ga yaúše, kaí maigírīma da adīni da gáske! ba ka šēria, da ba ka rāma ba žīnimu bisa garēsu da suna zámne tšíkin kāsa?*

11. *Da ga kōwonēnsu ambāda rīgūna farúfarú, da akatšēda másu saí su fūta kumá lōtu kādán, har bārua nan, kamānsu, da kanōninsu sun kāre, wodánda zā akašīēsu kuá, kámada su.*

12. *Da na gáni, kadán ya būde sūna našída, da dūbu,*

*akoi nan girigīšin kāsa babá, da rāna ta kāwa baká kámada túfun sumōki na gāši, da wáta ya káwa káman žīni.*

13. *Da tamrārun Aldžāna sun fādi ga kāsa kámada itátšen gbaúre ya yesda yāyansa da ba su nīna ba, kadán agírĭgísaši da hiska babá.*

14. *Da Aldžāna ya wútše káman letāfi da anādeši, da tsaúni dúka da guṅgu dúka akawásdasu dagá wūrarēnsu.*

15. *Da sarākaí na kāsa, da māsugírĭma, da sárumai, da māsudūkia, da māsuīko, da bāyi dūka, da māsu dā, sun gbōye kānsu dagá tšíkin kōgŭna da dagá tšíkin duāsun tsaúnaí,*

16. *Da sun tše ga tsaúnaí da ga duāsu, ku fādi bisa garēmu, da ku gbōyemu dagá ga fúskānsa da ya zámne bisa ga mazámni, da dagá fūšin Dān-túmkia.*

17. *Doṅ rāna nan babá ta fūšinsa ya záka, da wānēne ši ke da šina īya ši tsāya?*

---

## *Kaí Nabókoi. VII.*

*BĀYA ga abúbua nan na gáni malaikaí fúdu suna tsāya bisa ga kúsurua fúdu na kāsa suna ríkewa hiskōki fúdu na kāsa, kadá hiska ši būsa bisa ga kāsa, kò bisa ga kōgi kò bisa ga wóni ītátše.*

2. *Da na gáni wóni malaíka šina tāši dagá wūrin tāšin rāna šina da sūna (šaída) na Alla da rai; da ya kūka da mūria babá ga malaikaí fúdu ga wodánga ambāda (īko) su žīma kāsa, da kōgi,*

3. *Suna tšéwa: kadá ku žīma kāsa, kò kōgi ko ītátua, har mun šaída bārua na Allamu bisa ga gōšinsu.*

4. *Da na dšī lesāfin šaidádu, da su da akašaídasu sun yi dúbu dari daía da dubú arbain da fúdu dagá dāngi dúka na yāyan Israelu.*

5. *Dagá dāngin Yuda akašaídasu dubú gōma ša biú, dagá dāngin Ruben akašaídasu dubú gōma ša biú, dagá dāngin Gad akašaídasu dubú gōma ša biú.*

6. *Dagá dāngin Aser akašaídasu dubú gōma ša biú, dagá dāngin Neftalim akašaídasu dubú gōma ša biú, dagá dāngin Manase akašaídasu dubú gōma ša biú.*

7. *Dagá dāngin Simeon akašaídasu dubú gōma ša biú, dagá dāngin Lefi akašaídasu dubú gōma ša biú, dagá dāngin Isakar akašaídasu dubú gōma ša biú.*

8. *Dagá dāngin Zabulon akašaídasu dubú gōma ša biú, dagá dāngin Yosufu akašaídasu dubú gōma ša biú, dagá dāngin Benyamin akašaídasu dubú gōma ša biú.*

9. *Bāya ga wónan na gáni, da dūba, tāro babá, wónda babu kōwa da ši ke īya ši kedāyasu, dagá irāre dúka da dángūna da mútane, da halšina suna tsāya gabá ga mazámni da gabá ga Dān-túmkía, aṅrīgasu da rīgūna farúfarú, da rēšin itše dagá tšíkin hánuānsu.*

10. *Da sun kūka da mūria babá suna tšéwa, Tšēto ga Allamu, wónda ya zámna bisa ga mazámni, da ya Dān-túmkia.*

11. *Da malaikaí dúka sun tsāya gēwoye ga mazámni, da gēwoye ga zōfi, da gēwoye abú da raí fúdu, da sun fádi bisa ga fúskānsu gabá ga mazámni, da sun yi adúa ga Alla,*

12. *Suna tšéwa: Amin: albérka da yābo, da dubāra*

*da gōdia, da yābo, da kárĭfi, da īko ga Allamu hal ábada ábada, Amin.*

13. *Da daia na zōfi ya yi ámsa, ya tše máni: wodánga da aṅrīgasu da rīgŭna farúfarú, wānēnesu, da dagá énna sunka fíto?*

14. *Da na tše mása: Ubangīži, kaí ka sáni. Da ya tše máni: wodánga su ne su, da suka záka dagá wohála babá, da suka wánke rīgŭnānsu, da sun yi rīgŭnānsu farí dagá tšíkin žīnin Dān-túmkia.*

15. *Doṅ wónan suna gabá ga mazámnin Alla, da suna yīn mása bārantáka dēre da rāna dagá tšíkin māsalátšinsa, da ši da ya zámna bisa ga mazámni zāši zámne tāre da su.*

16. *Su ba su džī kumá yūṅwa, kò su džī kīšinrua kumá, ko rāna ta fādi bisa garēsu, kò wóni gúmi.*

17. *Doṅ Dān-túmkia, da ke dagá tsakānin mazámni, zāši yīn kīwo da su, da zāši kaisu ga rižiōyi na ruāya da raí, da Alla ši žafe hāwāye dúka dagá īdānūnsu.*

---

## *Kaí Natókos. VIII.*

*DA kadán ya būde sūna nabókoi akoí kúrum tšíkin Aldžāna har ga šāšin sāa.*

2. *Da na gáni malaīkaí bókoi, wodánda suna tsāya gabá ga Alla, da ambāda másu kakáki bókoi.*

3. *Da wóni malaíka ya žáka ya tsāya bisa ga wūrin sádaka šina da tāsa ta sināria, da ambāda mása turāre dayāwa, doṅ ši sāši tāre da adúa na māsuadīni dúka bisa ga wūrin sádaka na sināria, wónda ši ke gabá ga mazámni.*

4. *Da hāyaki na turāre tāre da adúa na māsuadīni ya tāši bisa gabá ga Alla dagá hánūn malaíka.*

5. *Da malaíka ya daúki tāsa nan, da ya tšíkata da wūta dagá wūrin sádaka, ya žēfaši bisa ga kāsa, da akoí muriōyi da arādu da wólkia da gírigisan kāsa.*

6. *Da malaikaí bókoi da su ke da kakáki bókoi sun yi šīria da kānsu, su būsa da kakáki.*

7. *Da malaíka nafāri ya būsa, da akoí kankāra da wūta aṅgāriwoya da žīni, da aṅžēfasu bisa ga kāsa, da šāši naúku na itátua aṅkōnēši, da tšiāwa tšáṅwa dúka aṅkōnēta.*

8. *Da malaíka nabiú ya būsa, da káman tsaúni babá kōnewa da wūta aṅžēfaši bisa ga kōgi, da šāši naúku na kōgi ya kāwa žīni.*

9. *Da šāši naúku na tahalitai nāsu da su ke dagá tšíkin kōgi, da su ke da kūrua sun mútu, da šāši naúku na žirāge aṅgbátasu.*

10. *Da malaíka naúku ya būsa, da tamrāro babá šina kōnewa káman fatīla ya fādi dagá Aldžāna, da ya fādi bisa ga šāši naúku na kōramai, da bisa ga marŏmăron rūa.*

11. *Da sūna na tamrāro nan atšēši dōatši, da šāši naúku na rūaye asāši da dōatši, da mútane dayāwa sun mútu dómin rūaye nan, doṅ anyīsu da dōatši.*

12. *Da malaíka nafúdu ya būsa, da šāši naúku na rāna ambugāta, da šāši naúku na wáta, da sāši naúku na tamrāru, hákanan šāši naúkūnsu anyi dūfu, da rāna ba ta bāda háske ba na šāši naúkūnta, da hákanan kuá dēre.*

13. *Da na gáni, da na dží malaíka daia šina (sawāgi) tāši dagá tsakānin Aldžāna, šina tšéwa da mūria babá : tirr, tirr, tirr ga māsuzámne bisa ga kāsa sábada wodánsu mūriōyi na kakākin saúra na malaíku, wodánda zāsu būsa túkuna.*

---

*Kaí Natāra. IX.*

*DA malaíka nabial ya būsa, da na gáni tamrāro da šinka fādi dagá Aldžāna bisa ga kāsa, da ambāda másu makúbli na rǐžian kosósobi.*

2. *Da ya būde rǐžian kosósobe, da hāyaki ya tāši dagá rǐžia káman hāyaki na mūrǔfu babá, da rāna da garí ansāsu dūfu da hāyaki na rǐžia.*

3. *Da dagá hāyaki fāra sun fíto tšíkin kāsa, da ambāda másu īko, kámada kināma na kāsa su ke da īko.*

4. *Da akatšéda másu, kadá su žīma tšiāwan kāsa, kò abín tšaṅwa dúka kò itátše dúka, saídaí mútane su kādaí, wodánda ba su ke da (šaída) sūnan Alla bisa ga gōšinsu.*

5. *Da ambāda másu, kadá su kašiēsu, saí su zā atsanántasu watāni biál. Da tsānántānsu su ke káman tsanāntan kināmi, kadán šina sāre mútumé.*

6. *Da tšíkin kwānaki nan mútane su nēma mūtua, da ba su sāmēta ba, da su sō su mútu, da mūtua tā gúdu dagá garēsu.*

7. *Da fúskōki da fāra kámada dáwaki da anšīriāsu ga yāki su ke, da bisa ga kaunānsu káman ráwanaí na sināria, da fúskōkinsu káman fúskōki na mútane.*

8. *Da su ke da gāši káman gāšin māta, da hakorānsu kámada na zakōki su ke.*

9. *Da su ke da kúmakúmai kámada kúmakúmai na kárǐfe, da mūrian fikafikaínsu káman mūria na karúsa na dáwaki dayāwa, da suna gúdawa ga yāki.*

10. *Da suna da wūziōyi kámada na kināma da mahálbi su ke ga tšíkin wūziōyinsu, da īkōnsu ši ne, su žīma ma mútane wátani biál.*

11. *Da su ke da sárīki bisa garēsu, malaíka dagá kosósobe, sūnānsa da magánan Hebruāwa Abaddon, da magánan Hellenāwa ši ke da sūnan Apollimon.*

12. *Tirr (wohála kò ázaba) daia ya wútše, dúba bāya ga wónan tirr biú suna zákua.*

13. *Da malaíka našída ya būsa, da na džī mūria daía dagá kafōfi fúdu wūrin sádaka na sinăria gabá ga Alla,*

14. *Suna tšéwa ga malaíka našída, wónda ši ke da kakāki: ka kúntše malaíku fúda, wodánda andámrēsu bisa ga kōrama babá Perat!*

15. *Da malaíku fúdu aṅkúntšēsu, wodánda sun ke širiāyu ga sāa daía, da ga rāna daía da ga wāta daía da ga šīēkāra daía, doṅ su kašīē šăši naúku na mútane.*

16. *Da lesāfin sansāni na māsūhāwan dōki ši ne dubú dari biú da dubú dubú, da na džī lesāfinsu.*

17. *Da hákanan na gáni dáwaki nan ga gōdua, da su da suka zámna bisa garēsu su ke da kúmakúmai na wūta, da na žīūni, da na kibrit: da kaúnan dáwaki káman kaúna na zakōki su ke, da dagá tšíkin bākŭnānsu wūta da hāyaki da kibrit sunka fíto.*

18. *Da da wodánan úku šăši naúku na mútane aṅkašīēši, da da wūta, da da hāyaki, da da kibrit, da ya fíto dagá tšikin bākŭnānsu.*

19. *Doṅ īkōnsu ši ne dagá tšíkin bākinsu da dagá tšíkin wūzīānsu; doṅ wūzīānsu kámada na matžīsai su ne, suna da kaúna, da dasu suna yīn žīma.*

20. *Da saúran mútane, wodánda ba aṅkašīēsu da ázabaí nan, kò suna tūba dagá aikōki na hānuānsu, doṅ kadá su yi bārantáka ga ebilisaí da ga tsāfi na sinăria, da na azúrŭfa,*

*da na gātši, da na duāsu, da na ītše, wodánda kò su gáni, kò su džī, kò su yi táfia.*

21. *Kò su tūba sábada kašīnkaínsu kò sábada dabóntšinsu, kò sábada zīnānsu kò sábada yīn sātānsu.*

---

## *Kaí Nagōma. X.*

*DÁ na gáni wóni malaíka šina šīdowa dagá Aldžāna,
anrīgaši da giligīši, da mašañrūa bisa ga kaínsa, da
fúskānsa káman rāna, da kafáfunsa káman matsāyi na wūta.*
2. *Da šina da tšíkin hánūnsa letāfi kārami budéde, da
ya sa kafānsa nadāma bisa ga kōgi, da kafānsa nahaūni
bisa ga kāsa.*
3. *Da ya kūka da mūria babá, kámada na zāki maikūgi,
da kadán ya yi kūka arādu bókoi sun yi magána da mūri-
ōyinsu bókoi.*
4. *Da kadán arādu bókoi sun ka yi magánan mūriōyinsu,
nī sō ni rubútu: da na džī mūria dagá tšíkin Aldžāna tana
tše máni: šaída wónda arādu bókoi sunka tše, kaí kadá
rubútasu.*
5. *Da malaíka wónan wónda na gáni šina tsāya bisa ga
kōgi da bisa ga kāsa, ya tāda hánūnsa bisa ga Aldžāna.*
6. *Da ya yi ránzua da ši da šina da raí hal ábada
ábada, wónda ya talīta Aldžāna da abú dúka dagá tšikínsa,
da kāsa da abú dúka dagá tšikínta, da kōgi da abú dúka
dagá tšikínsa, doñ lōtu ba ši sáma ba kumá.*
7. *Áma ga tšíkin kwānaki wónan na mūrian malaíka
nabókoi, kadán zāši būsa, da ašīri na Alla zā atšítšikaši,
kámada ya yi alwāši ga bāruānsa ga Anabāwa.*

8. *Da mūria wóda na dži dagá Aldžāna ta yi magána da ni kumá tana tšéwa: táfi, ka daúki letāfi kārami nan budéde dagá tšíkin hanūn malaíka, da šina tsāya bisa ga kōgi da bisa ga kāsa.*

9. *Da na táfi ga malaíka, na tše mása, ši bāni letāfi nan kāramí. Da ya tše máni: ka daúki, da ka tši, da ši yi džikínka da dōatši, áma ši sáma dādi káman zūmuá dagá tšíkin bākínka.*

10. *Da na daúki letāfi nan kāramí dagá hanūn malaíka, da na tšaínyēši, da ši ke dagá tšíkin bākina da dādi káman žūmuá, da kadán na tšaínyēši, ya kāwa dōatši ga džikína.*

11. *Da ya tše máni: kaí ka deí ka yi anabántši kumá gabá ga mútane, da gabá ga kafraí, da gabá ga hálsuna, da gabá ga sarākaí dayāwa*

---

## *Kaí Nagōma ša daía. XI.*

*DA ambāda máni kāra káman sánda: da malaíka šina tsāye šina tšéwa: tāši, da ka aúna māsalátšin Alla da wūrin sádaka, da su da suna yīn sála dagá tšikínsa.*

2. *Da dándali nawōše dagá māsalátši ka žēfa wōše, ba ka aūnaši ba, doṅ ambādaši ga kafraí: da bírni adīni su tákaši watáni arbaín da biú.*

3. *Da ni bāda māsušaídana biú su yi anabántši kwānaki dubú da darí biú da sítin aṅrīgasu da sumōki.*

4. *Wodánga su ne zaítu nan biú da fītilaí nan biú da suna tsāye gabá ga Alla na kāsa.*

5. *Da en kōwa šina sō ši yi másu žīma wūta šina fítowa*

*dagá tšíkin bākinsu šina hádie abōkain gábānsu, da en kōwa šina sō ži yi másu žīma, ši kuá zā akašiēši hákanan.*

6. *Wodánga su ke da īko su rūfe Aldžāna, kadá rūa su záka ga kwānakin anabántšinsu, da su ke da īko bisa ga rūaye su maída žīni, da su būga kāsa da azába dúka sāo dúka da su ke sō.*

7. *Da kadán sun kāre šaidānsu, bīsa nan da šina tāši dagá kosósobe ši yi yāki da su, da ši yi nasārānsu, da ši kašīēsu.*

8. *Da gāwayēnsu suna bisa ga haínyōyin babám bírni, wónda akirāši da almára Sódoma da Mazar, énda kuá Ubangīžimu aṅkagílmeši ga ítše.*

9. *Da (wodánsu) na mútane da na irāre da na halšina da na kafraí sun gáni gāwāyēnsu kwānaki úku da šāši, da gāwāyēnsu ba su bérsu ba asāsu tšíkin kušiēya.*

10. *Da māsuzámne bisa ga kāsa su yi mūrna bisa garēsu, da su yi rahá da sū aike kĕaúta ga žūna, doṅ anabāwa biú nan suka tsántsantásu da sunka zámna bisa ga kāsa.*

11. *Da bāya ga kwānaki nan úku da šāši fatalūa ta raí dagá Alla ta šīdo bisa garēsu, da sun tsāya bisa ga kafafūnsu da tsōro babá ta fādi bisa garēsu da sunka ganēsu.*

12. *Da suka džī mūria babá dagá tšíkin Aldžāna tana tšēwa másu: ku táfi bisa ga wūri nan, da suka táfi bisa ga tšíkin Aldžāna da gíligiši, da abōkaín gabānsu dúka sun ganēsu.*

13. *Da ga sāa nan akoí girigísa babá da šāši nagōman bírīni ya fādi, da akakašīē ga tšíkin girigísa nan sunanākin mútane dubú bókoi, da saúra aṅtsōrātasu da suka bāda yābo ga Alla na Aldžāna.*

14. *Tirr (azába ko wohála) nabiú ya wútše, dūba, tirr naúku šina zákua máza.*

15. *Da malaíka nabókoi ya būsa, da akoí mūriōyi maínya dagá tšíkin Aldžāna suna tšéwa: saraútai na dūnia nan anmaídasu ga Ubangīžimu da ga Kristunsa, da ši ši malakēsu hal ábada ábada.*

16. *Da zōfi īširin da fúdu, wodánda su ke gabá ga Alla suna zámne bisa ga mazámnaínsu, sun fādi bisa ga fúskōkinsu, da sunka yi adúa ga Alla,*

17. *Suna tšéwa: Muna gōde máka, kaí Ubangīži Alla, Maīkodúka, wónda ši ne yánzu, da ši ke dafāri, da ši da šina zákua, doṅ ka sāmu īkōnka babá da ka tši saraúta.*

18. *Doṅ kafraí sunka yīn fūši, da fūšinka ya záka, da lōtun matátu, garín yīn šēria, da em bāda lāda ga bāruānka, ga anabāwa, da ga māsuādīni, da garēsu da suna džīn tsōron sūnānka ga māsukārami da ga māsugīrīma, da en gbáta su, da sunka gbáta kāsa.*

19. *Da māsalátšin Alla dagá tšíkin Aldžāna akabūdeši, da sandúkin alkaúwelinsa dagá tšíkin māsalátšinsa aganēši da akoí wólkia, da mūriōyi, da arādu, da girigísa, da kaṅkāra babá.*

---

*Kaí Nagōma ša biú. XII.*

*DA abín mamāki (šaída) babá ya bayēna tšíkin Aldžāna: mátše anrīgata da rāna, da wāta ga kalkāšin kafáfunta, da bisa ga kā'nta rāwani na tamrāru ša biú.*

2. *Da tana da tšíki ta yi kūka tana da wohálan haífua, da ta džīn wūya da haífua.*

3. *Da wóni abú mamāki ya bayēna ga tšíkin Aldžāna, da dūba, Dragon (Tanni) babá (matžīši babá) da wūta, da ši ke da*

*kaúna bókoi da kafōfi gōma da bisa ga kaunānta maláfaí (rawánai) bókoi,*

4. *Da wūziānsa ya dža šāši naúku na tamrārun Aldžāna, da ya žefásda su bisa ga kāsa. Da Dragon ya tsāya gabá ga mátše, da zāta yīn haífua, doṅ kadán ta haífa ši tšaínye dānta.*

5. *Da īta ta haífa dānta namīži, wónda zāši maláka (kīwo) kafraí dúka da sānda ta kárīfe, da dānta akakaúdaši ga Alla da ga mazámninsa.*

6. *Da mátše ta gúdu ga tšíkin dāži, énda ta ke da wūri anšīriāta dagá Alla, doṅ su īya su tšiyēsdata dagá nan kwānaki dubú daía da darí biú (metin) da sētin.*

7. *Da akoí yāki dagá tšīkin Aldžāna, Mikael da malaikūnsa súnka yīn yāki da na Dragon, da Dragon da malaikūnsa šinka yīn yāki.*

8. *Da ba ya ī másu ba, kò wūrin ansamē másu ba kumá ga tšíkin Aldžāna.*

9. *Da aṅžefásda Dragon babá, matžīši zọ̄fo da akiráši ebilīži, da Šatāna da ya rūdi dūnia dúka, ažefádaši bisa ga kāsa, da malaikūnsa aṅkažefásdasu tāre da ši.*

10. *Da na džī mūria babá tšíkin Aldžāna tana tšéwa: yánzu tšēto da īko da saraúta ta Allamn, da īko na Kristūnsa sun záka, doṅ maisāra na kanōnimu, maisāransu nan gabá ga Allamu dēre da rāna, ažefásdaši.*

11. *Da su suka yi nasārānsa da žīnin Dān-túmkia da da magánan šaídānsu, da ba su sō ráínsu ba har ga mūtua.*

12. *Doṅ wónan ku yi rahá, ku Aldžāna, da ku da ku ke zámne tšíki: tirr da su da su ke zámne tšíkin kāsa da tšíkin kōgi; doṅ ebilīži ya šīda garēsu šina yīn fūši kwaraí, doṅ ya sáni lōtūnsa gašīēre ši ke.*

13. *Áma Dragon da ya gáni aṅkayésdaši bisa ga kāsa, ya hásada mátše, wóda ta haífa da namīži.*

14. *Da ambāda ga mátše fikafikaí biú na mekīya babá, doṅ ta īya ta táfi tšíkin dāži ga wūrinta, énda atšīdata lōtu da lōtŭna, da šāšin lōtu gabá ga fúskan matžīši.*

15. *Da matžīši ya fitásda dagá bākinsa dagá bāyan mátše, rūa káman kōrami, doṅ ši sā mátše akawásda da kōrami.*

16. *Da kāsa ta tāya da mátše, da kāsa ta būde bākinta, da ta hadiē kōrami, wónda Dragon ya žefásda dagá bākinsa.*

17. *Da Dragon ya yi fūši da mátše, da ya fíta ši yi yāki tāre da saúra na īrinta, wodánda sunka rīke hakúmtain Alla, da wodánda su ke da šaída ta Īsa Kristu.*

---

## *Kaí Nagōma ša Úku. XIII.*

*DA na tsāya bisa ga raíraín kōgi, da na gáni bīsa šina tāši dagá tšíkin kōgi, šina da kaúna bókoi da kofōfi gōma, da bisa ga kofōfinsa rāwani gōma da bisa ga káunānsa sūnanākin alfāšia.*

2. *Da bīsa nan da na gáni ši ke káman damīsa, da kafáfūnsa káma na dob, da bākínsa káma na zāki. Da Dragon ya bāda mása īkōnsa, da mazámninsa, da īko babá.*

3. *Da na gáni daía na kaúnānsa kámada ambāda mása raúni háka kúsa ga mūtua, da raúninsa da mūtua akawōrīkēši, da kāsa dúka sun yi mamāki bāya ga bīsa.*

4. *Da sun yi sála ga Dragon wónda ya bāda īko ga bīsa, da sun yi sála ga bīsa, sunka tšéwa wānēne ši ne kámada bīsa nan, da wānēne ši ke īya ši ke yīn yāki da ši?*

5. *Da ambāda mása bāki ši tše abú babá da alfāšia, da ambāda mása ši yi háka watāni arbaín da biú.*

6. *Da yȧ būde bākinsa gárin yi alfāšia gabá ga Alla, ši yi alfāšia da sūnānsa da lēmānsa, da su da su ke zámne a Aldžāna.*

7. *Da ambāda mása ši yi yāki da māsuadīni, da ši īsu, da ambāda mása īko bisa ga daṅgūna dúka da bisa ga hálšina da kafraí.*

8. *Da māsuzámne bisa ga kāsa dúka zāsu yi mása sála, su dúka ba su ke da ba sūnanākinsu arubútasu a letāfin raí na Dān-túmkia da akakašīīši dagá gabá ga kafáwan dūnia.*

9. *Kadán kōwa ši ke da kūnuá, ši džī.*

10. *Kadán kōwa ši kaí wóni tšíkin kāmi (baúta) ši da kānsa šina šíga tšíkin baúta, en kōwa ši kašīē wóni da tákwobi, ši kuá zā akašīēši da tákwobi. Ga abín wónan haṅkūri da gáskia na māsuadīni aganēši.*

11. *Da na gáni wóni bīsa šina tāši dagá kāsa, da ši ke da kofōfi biú káman Dān-túmkia, da ya yi magána kámada Dragon.*

12. *Da ya yi īko dúka na bīsa nafāri gabá garēsa, da ya yi kása da māsuzámne bisa garēta, su yi sála ga bīsa nafāri, raúninsa da mūtua akawōrikēši.*

13. *Da ya yi šaídu babá, hákanan kuá ya yi wūta tana šīdowa dagá Aldžāna bisa ga kāsa gabá ga fúskan mútane.*

14. *Da ya rūdi māsuzámne bisa ga kāsa sábada šaídu wodánda ambāda mása ši yīsu gabá ga bīsa, šina tšéwa ga māsuzámne bisa ga kāsa su yi káma ga bīsa, wónda ši ke da raúni da tákwobi da ya yi raí.*

15. *Da ambāda mása, ši sa fatalūa tšíkin káma na*

*bīsa, hákanan kuá káma na bīsa ta yi magána, da ta yi su dúka, da ba su yi sála ba ga káma na bīsa akašīēsu.*

16. *Da ya yi dúka da māsukārami da maínya da māsudūkia da māsutalaútši, da māsudā, da bāyi, doṅ su bāda másu šaída bisa ga hánuānsu na dāma, da bisa ga gōšinsu.*

17. *Da kadá kōwa ši īya ši sāye ko ši šaída (kōmi) saí ši da ši ke da šaída kò sūnān bīsa, kò lesāfi na sūnānsa.*

18. *Dagá nan ne lēūra: ši da ši ke da háṅkali, ši kedāya lesāfin bīsa, doṅ ši lesāfin mútum ne, da lesāfinsa ši ne darí šída da sētin da šída.*



## *Kaí Nagōma ša Fúdu. XIV.*

*DA na gáni, da Dūba, Dān-túmkia šina tsāye bisa ga tsaúnin Sion, da tāre da ši dubú darí daía da dubú arbaín da fúdu, dà su ke da sūna na Ubānsu anrubúta bisa ga gōšinsu.*

2. *Da na dzī mūria dagá tšíkin Aldžāna kámada mūria ta ruāye dayāwa da kámada mūria ta arādu babá, da mūria wóda na dzī kámada ta māsugóbso, da suna yīn góbso da gobsānsu.*

3. *Da sun yi wāka, kámada wāka ta sābua gabá ga mazámni, da gabá ga abú da raí fúdu da na zōfi, da babu kōwa da ši ke īya ši kōyo wāka nan, saí su na dubú darí daía da dubú arabaín da fúdu, wodánda ankasayēsuasu dagá kāsa.*

4. *Wodáṅga su ne su da ba su kasāmtasu da māta, doṅ buduraí su ke, da suna bie Dān-túmkia, kōēna da zāši táfia.*

*Wodáṅga ansayésdasu dagá mútane, dīa tafāri ga Alla da ga Dān-túmkia.*

5. *Da ga tšíkin bākinsu ba agáni ba rīkiši, doṅ su babu láhani (laífi) su ne gabá ga mazámnin Alla.*

6. *Da na gáni wóni malaíka šina tāši bisa ga tsakānin Aldžāna šina da Labāri Nāgarí na hal ábada ábada šina yīn wāzu ga māsuzámne bisa ga kāsa, da ga kafraí dúka, da dáṅgūna da hálšina da mútane dúka.*

7. *Šina tšéwa da mūria babá: ku džī tsōron Alla, da ku bāda mása yābo, doṅ sāa ta šēriānsa ta záka, da ku ku yi sála garēsa, da ya yi Aldžāna, da kāsa, da kōgi, da marmarin rūaye.*

8. *Da wóni malaíka ya bīsu šina tšéwa, ya fādi, ya fādi Babilon birīni nan babá, doṅ dagá gīa na fūšin fárīkānsa kafraí dúka suka ša.*

9. *Da malaíka naúku ya bīsu šina tšéwa da mūria babá: en kōwa ši yi sála ga bīsa da ga kámānsa, da ši daúki šaída bisa ga gōšinsa kò bísa ga hánūnsa,*

10. *Ši ne ši ša dagá gīan fūšin Alla wónda anzūbaši babu gariwōya tšíkin tūlu na fūšinsa, da zā atsánāntaši da wūta da da kabrit gabá ga fúskan malaíku adīni da gabá ga fúskan Dān-túmkia.*

11. *Da háyakí na tsánantānsu šina tāši hal ábada ábada, da ba su ke da fūta ba dēre da rāna, su da suna yīn sála ga bīsa da ga kámānsa, da en kōwa ši daúki šaída na sūnānsa.*

12. *Dagá nan ne háṅkūri na māsuadīni, dagá nan ne su da suna rīkewa hakúmtaín Alla, da yírda da Īsa.*

13. *Da na džī mūria dagá Aldžāna ta tše da ni: ka rubútu: albérka ga matátu da suna mútua ga Ubangīži*

*dagá yánzu, ī, fatalūa ta tše, doṅ zāsu fūtawa dagá wuyānsu, da aikōkinsu suna bīnsu.*

14. *Da na gáni, da Dūba, giligíši farí, da ši da ši ke zámne bisa garēši, ši ne kámada Dān mútum, šina da bisa ga kā'nsa rāwani da sināria, da dagá tšíkin hánūnsa laúše da kaífi.*

15. *Da wóni malaíka ya fíto dagá tšíkin māsalátši, šina kirá da mūria babá garēsa da ši ke zámne bisa ga giligíši: ka žēfa laúšinka, da ka yénka, doṅ sāa kākanka (yénkewānka) ya záka, da kāka ta kāsa tana nūna (nīna).*

16. *Da ši da ya zámna bisa ga giligíši ya žēfa laúšinsa bisa ga kāsa, da kāsa anyēnkeši.*

17. *Da wóni malaíka ya fíto dagá tšíkin Aldžāna ši da kānsa šina da laúše da kaifi.*

18. *Da wóni malaíka ya fíto dagá wūrin sádaka, wónda ši ke da īko bisa ga wūta, da ya yi kūka da kūka babá garēsa da ši ke da laúši da kaifi: ya tše, ka žēfa laúšinka da kaifi, da ka būga dáme tšibirikiṅkini na ītšen wain na kāsa, doṅ dámen tšibirikiṅkininsa su nīna.*

19. *Da malaíka ya žēfa laúšinsa bisa ga kāsa, da ya tāra (sāra) ītšen wain na kāsa, da ya žēfa ga tšíkin kúnkumi na babán fūši na Alla.*

20. *Da kúnkumi andákaši dagá bāya ga birīni, da žīni ya zūbu dagá kúnkumi har ga lisāmin dāwaki har ga dubú daía da darí šída na stadia.*

*Kaí Nagōma ša Bíal. XV.*

*DA na gáni wóta šaída babá da abín mamāki tšíkin Aldžāna, malaíku bókoi suna da azāba bókoi nabāya, doṅ da su su kāre fūši na Alla.*

2. *Da na gáni kōgi na madūbi aṅgariwōyaši da wūta, da su da sunka sāmu nasāra bisa ga bīsa, da bisa ya kámānsa da bisa ga šaídānsa, da bisa ga lesāfi na sūnānsa suna tsāya ga kōgín madūbi, suna da gobsōši na Alla.*

3. *Da suna yīn wāka, wāka na Mūsa, bāran Alla, da wāka na Dān-túmkia suna tšéwa: maínya da abín mamāki aikōkinka su ke, kaí Ubangīži, Alla, maīīkodúka, gáskia da nāgarí haínyōyinka su ke, kaí sárīki na māsuadīni.*

4. *Wānēne ši da ba ši džī tsorōnka ba, kaí Ubangīži, da ši bāda yābo ga sūnānka? doṅ kaí kādaí adīni ka ke, doṅ mútanen dūnia dúka su zāka da su yi sála gabá garēka, doṅ šēriānka anūnasu.*

5. *Da bāya ga abúbua nan na gáni, da dūba, māsalátšin lēman šaída dagá tšíkin Aldžāna aṅbūdeši:*

6. *Da malaíku bókoi sunka fíto dagá tšíkin māsalátši su ke da azāba bókoi, anrīgatasu da alkāmura wankáka da fará, da mamānsu andarīmēsu da damaridžīki na sināria:*

7. *Da daía na abú da raí fúdu ya bāda ga malaíku na bókoi tāsa bókoi na sināria, atšíka da fūšin Alla na mairaí hal ábada ábada.*

8. *Da māsalátši atšíkaši da háyaki na yābon Alla, da da īkōnsa, da babu kōwa da ši ke īya ši šíga tšíkin māsalátši, har azāba bókoi na malaíku bókoi aṅkāresu.*

---

*Kaí Nagōma ša Šída. XVI.*

*DA na džī mūria babá dagá tšíkin māsalátši tana tšéwa ma malaíku bókoi: ku táfi, da ku zūba tāsa na fūšin Alla bisa ya kāsa.*

2. *Da nafāri ya zák̄a, da ya zūba tasānsa bisa ga kāsa, da ya záma kúrši mūgu da da tsōgi bisa ga mūtane nan, da su ke d́a šaída na bīsa, da bisa garēsu, da su ke yīn sála ga kámānsa.*

3. *Da malaíka nabiú ya zūba tasānsa bisa ga kōgi, da ya záma žīni kámada na mútum da ya mútu, da kōwotše kūruá (abú dúka) da raí tšíkin kōgi ta (ya) mútu.*

4. *Da malaíka naúku ya zūba tasānsa bisa ga kōramaí da bisa ga marmarun rūaye, da ya záma žīni.*

5. *Da na džī malaíka na rūaye šina tšéwa, kaí Ubangīži, gáske ka ke, ši da ši ne yánzu, da ši ke dafāri, da ši ne adīni, doṅ ka yi šēria háka.*

6. *Doṅ sun zubásda žīni na māsuadīni da na Anabāwa, da kaí kaka bāda másu žīni su ša: doṅ su īsa da ši.*

7. *Da na džī wóni dagá tšíkin wūrin sádaka šina tšéwa: aí, Ubangīži, Alla, maṅkodúka, šēriānka gáskia da nāgarí su ne.*

8. *Da malaíka nafúdu ya zūbas tasānsa bisa ga rāna, da ambāda mása ši babáke mútane da wūta.*

9. *Da mútane aṅbabákesu da zāfi babá, da sun yi alfāšia ga sūnān Alla, wónda ši ke da īko bisa ga azāba wónan, da ba su tūba ba su bāda yābo garēsa.*

10. *Da malaīka nabiál ya zūbas tasānsa bisa ga mazámnin bīsa, da saraútānsa anyīta da dūfu, da su sun dámna halšinānsu dómin tšīwo.*

11. *Da sun yi alfāšia ga Alla na Aldžāna, dómin tšīwonsu da kúršinsu, da ba su tūba ba da aikōkinsu.*

12. *Da malaíka našída ya zūbas tasānsa bisa ga kōrami nan nababá, Pĕrat, da ruānsa aṅbušesu, da háka haínya na sarākain Gabaz aṅširiyēši.*

13. *Da na gáni dagá tšíkin bākin Dragon, da dagá tšíkin bākin bīsa, da dagá tšíkin bākin anabi maíkāria, fatalú úku da daúda sun fíto kámada kwadōdi.*

14. *Doṅ su ne fatalú na alžēnaí suna yīn abú mamāki, da suna fíto ga sarākai na kāsa, da ga dūnia dúka, su tārasu ga fálma na kwāna nan nababá na Alla na maīkodúka.*

15. *Dūba ina zákua kámada barāo, albérka garēsa da šina yīn tsāra da ši da šina rīkewa rīgūnānsa doṅ kadá ši yāwo wōfi, da kúmiānsa aganēta.*

16. *Da ya tārasu ga wūri da akirāši da magánan Hébru Armageddon.*

17. *Da malaíka nabókoi ya zūbas tasānsa bisa ga (garí, hiska) sáma, da mūria babá ta fíto dagá tšíkin Aldžāna dagá mazámni tana tšéwa : ayīši.*

18. *Da akoí nan wólkia da muriōyi da arādu, da akoí girigísa babá, kámada wónda dādaí ba aganēši ba túnda mútane su zámna bisa ga kāsa, girigísa háka da gírīma.*

19. *Da bírīni nan babá anrábaši ga šási úku, da birānen kafraí sun fādi, da Babilon nababá antúnadaši gabá ga Alla ši bāda mása šíntali na waín na záfin fúšinsa.*

20. *Da kōwone gúṅgu ya gúdu da tsaúnāka ba asāmēsu ba.*

21. *Da kaṅkāra babá kámada naūyin talenti da fādi dagá tšíkin Aldžāna bisa ga mútane da mútane sun yi alfāšia ga Alla, dómin azāba na kaṅkāra nan, doṅ azāba nan da gírīrīma ši ke.*

---

*Kaí Nagōma ša Bokoí. XVII.*

*DÁ daía na malaíku bokoí wodánda su ke da tāsa bokoí ya zo, da ya yi magáni da ni, šina tšéwa máni, yāka, zāni gōda maka šēria ta šakália babá, wóda tana zámne bisa ga rūaye dayāwa,*

2. *Tāre da īta sarākaí na kāsa suka yi šakalítši, da māsuzámnen kāsa asāsu gigíta da wain na šagalítšinta.*

3. *Da ya kaíni ga fatalūa tšíkin dāži, da na gáni mátše tana zámne bisa ga bīsa da laúnin kirmīži tšíke da sūnanākin alfāšia tana da kaúna bokoí da kafōni gōma.*

4. *Da mátše anyīta ado da kirmīži da laúnin kirmīži anayīta da sināria da duāsu da tšāda, da múržan, tanada šintali na sināria dagá tšíkin hanūnta tšíka da abun hāram da da kasámta ta šagalítšinta.*

5. *Da bisa ga gōšinta sūna nan anrubútaši: ašīri: Babilon nababá, ūwa ta šagaliaí, da ta abun hāram na kāsa.*

6. *Da na gáni mátše nan agigíta da žīnin māsuadīni, da da žīnin māsušaídan Īsa, da na yi mamāki da na ganēta, mamāki babá.*

7. *Da malaíka ya tše mani, dómi kana yīn mamāki? zāni fadá maka ašīrin mátše da na bīsa wónda ya kaíta, wónda ši ke da kaúna bokoí da kafōni gōma.*

8. *Bīsa da ka gáni, ši ke, da ba ši ne ba, da zāši tāši dagá kosósobe, da ši táfi ga gbátawa, da su da su zámne bisa ga kāsa su yi mamāki, wodánda ba su ke da sūnanākinsu arubútasu tšíkin letāfin raí dagá makáfan dūnia, da suna gáni bīsa, da ši ke, da ba ši ne, da túkuna ši ne.*

9. *Dagá nan ne sáninsa, wónda ši ke da dubāra. Kaúna*

*nan bokoí su ne tsaúnāka bokoí, énda mátše tana zámne bísa garēsu, da su ne sarākaí bokoí.*

10. *Bíal suka fādi, da daía ši ne, wóni dādaí ba ya záka ba, da kadán ya záka, saí ši zámne lótu kādan.*

11. *Da bīsa nan da ši ke, da ba ši ne ba, ši da kānsa natokós ne, da ši (daía) na bokoí ne, da šina táfia ga gbátawa.*

12. *Da kafōni gōma wodánda ka gáni sarākaí gōma ne, wodánda dādaí ba su sāmu ba saraútānsu, áma su sāmu īko kámada sarākaí tāre da bīsa sāa daía.*

13. *Wodánga suna da dubāra daía, da ikōnsu da kárǐfinsu zāsu bada ga bīsa.*

14. *Wodánga zāsu yīn yāki da Dān-túmkia, áma Dān-túmkia zāši yīn nasāra da su, doṅ ši ne Ubangīži na Ubangīzai, da Sárǐki na Sarākaí, da su da su ke tāre da ši, kirayéyu da zabábu da yírdádu.*

15. *Da ya tše mani : rūayé nan da ka gáni, énda šakália tana zámne, mútane da tarōri ne da kafraí da halšina.*

16. *Da kafōni nan gōma wodánda ka gáni bisa ga bīsa, wodánga su kī šakālia, da su sāta kaṅgo da wōfi, da namānta su tši, da īta su kōnēta da wūta.*

17. *Doṅ Alla ya sā ga zútšiānsu su yi yírdānsa, da su yi yírda daía, da su bāda saraútšinsu ga bīsa, har magánganún Alla atšitšikasu.*

18. *Da mátše nan wóda ka gáni ta tše bírni nan babá wóda tana da saraútši ga sarākaí na kāsa.*

---

*Kaí Nagōma ša Tokós. XVIII.*

*DA bāya ga abúbua nan na gáni wóni malaíka šina šīdowa dagá Aldžāna šina da īko babá, da kāsa anyī háske da yabōnsa.*

2. *Da ya kūka da kárīfi da da mūria babá, šina tšéwa: ta fāda, ta fāda, ta fāda Babilon tababá, ta sáma wūrin zámna na mīagu alžénai, da ta sáma māažīē na fatalūa dúka da daúda, da māažīē na zúnsu dúka da daúda da akīši.*

3. *Doñ dagá wain na fūšin farīkānta kafraí dúka sun ša, da sarākaín kāsa sun yi fárīka da īta, da fátake na kāsa dagá tārin surukúmi su kāwa mawódatši (mawadatši).*

4. *Da na dží wóta mūria dagá tšíkin Aldžāna, tana tšéwa: ku fíto dagá garēta, ku mútanena, doñ kadá ku maída kānku daía da zūnúfaínta, da doñ kadá ku sāmu dagá azabānta.*

5. *Doñ zūnúfaínta sun kaí har ga Aldžāna, da Alla ya tunada zūnúfínta.*

6. *Ku rāma máta, kámada īta kuá ta rāma máku, ku yi ríbi máta da ríbin aikōkinta, da šintalí nan da ta garīwóya, ku garīwóya máta ríbi.*

7. *Kámada ta bāda ma kānta gírīma, da ta tšīda kānta, hákanan kuá ku bāda máta tsanána da tákaba. Doñ tana tšéwa ga zútšiānta: na zámna saraūnia, da babu goburānia ni tše, da ni ba ni gáni ba tákaba.*

8. *Doñ wónan ga rāna daía azabānki su záka, mūtua da tákaba da yūñwa, da īta zāta akōnēta da wūta; doñ Ubangīži Alla, wónda ya yi šēriānta šina da īko.*

9. *Da sarākaí na kāsa da sunka yi fárīka da īta, da*

*sunka tšīda kānsu, su yi máta kūka da tákaba, kadán su gáni hāyakin kōnewānta.*

10. *Suna tsāya dagá nēsa sábada tsōron azābānta, suna tšéwa: tirr, tirr, bírni nan tababá, Babilon, bírni nan da īko, doṅ ga sāa daía šēriānki ta záka.*

11. *Da fátake na kāsa su yi kūka da su yi tákaba da īta, doṅ babu kōwa da ši sāyi dúkiānsu kumá.*

12. *Dūkia ta sināria da ázurūfa, da duāsu da tšāda, da múršan da alkāmura, da kirmīži da alharīni da laúniṅ kirmīži da kōwóne īrin ītše da kámši da kōwóne īrin tāsa anyīta da hakōrin gīwa, da kōwóne īrin tāsa anyīta da ītše da tšāda, da na gátši da na kárīfe da na marmor.*

13. *Da yāši da abú da kámši da šípta da turāre, da waín, da maí, da gāri da kĕāo, da alkáma da bisāše da túmaki da dāwaki, da karúsai da bāyi da kūruan mútane.*

14. *Da dīan ītátše wóda kūruānka ta sō, ta wútše dagá gabá garēka, da abúbua dúka da kība da da kĕāo sunka wútše dagá gabá garēka, da ba ka ganēsu ba kumá.*

15. *Da fátake na abúbua nan da sunka sāmu dūkia da īta, zāsu tsāya dagá nēsa, dómin tsōro na tsanatānta suna yīn kūka da suna yīn tákabá,*

16. *Suna tšéwa: tirr, tirr, bírni nan tababá da aṅkarīgata da alkāmura da kírmīzi, da da karmīžibahur, da anrufēta da sināria da duāsu da tšāda da múržan.*

17. *Doṅ ga sāa daía dūkia háka anyīta bánza. Da kōwa maižírīgi da mútane tšíkin žírīgi dúka, da māsužírīgi, da su dúka da sunka yi tšínīki dagá bisan kōgi, sun tsāya dagá nēsa.*

18. *Da sun yi kūka da sunka gáni hāyaki na kōnewānta, suna tšéwa: wātšētše bírni ta ke kámada bírni nan tababá?*

19. *Da sun žēfa kūra bisa ga kaínsu, da sun yi kūka da*
*tákaba dúka suna tšéwa: tirr, tirr bírni nan dagá tšikínta*
*su dúka su tāra dūkia, wodánda su ke da žirāgi bisa ga kōgi,*
*doṅ tšādānsu, doṅ ga sāa daía anyīsu bánza.*
20. *Ku yi mūrna dóminta, kaí Aldžāna, da ku Manzánai,*
*māsuadīni da Anabāwa, doṅ Alla ya yī šēria šēriānku bisa*
*garēta.*
21. *Da Malaíka daía maibabá ya daúki dūši káman*
*dūšin nīga, da ya žēfaši tšíkin kōgi, šina tšéwa: hákanan*
*da kárīfi, Babilon, bírni nan tababá zātá žēfásda, da ba*
*aganēta ba kumá.*
22. *Da kūkan māsugóbso da māsukídi da māsubūsa ba*
*zā adžīši kumá tšikínki, da babu maígóni na góni dúka zā*
*aganēši ba tšikínki kumá, da mūrian dūšin nīga ba zā adžīta*
*ba kumá tšikínki.*
23. *Da hásken fitila ba ši bāda háske kumá tšikínki,*
*da mūria ta aṅgo da ta amāria ba zā adzīta ba kumá*
*tšikínki. Doṅ fatakēnki su ne mútane babá bisa ga kāsa;*
*doṅ da dobóntšinki kafraí dúka aṅsaídasu.*
24. *Da dagá tšikínta žīnin Anabāwa da na māsuadīni*
*aṅsāmēši, da na māsu dúka da aṅkakašīēsu bisa ga kasa.*



*Kaí Nagōma ša Tāra. XIX.*

*BĀYA ga abúbua nan na džī káman mūria ta tāro babá*
*da dayāwa tšíkin Aldžāna tana tšéwa: Alleluya:*
*tšēto da yābo da gírīma da īko ga Ubangīži Allamu,*
2. *Doṅ šēriānka da gáske da daídaí su ke, doṅ ya kāšie*

*šakália nan babá, wóda gbáta kāsa da farīkānta, da ya rāma žīnin bāruānsa dagá hánūnta.*

3. *Da sun tše kumá: Alleluya: da hāyakīnta ya tāši har ga hal ábada ábada.*

4. *Da zōfi nan áširin da fúdu da abúdaraí fúdu su fādi kāsa, da sun yi sála ga Ȧlla da ya zámna bisa ga mazámni, suna tšéwa: Ȧmin, Ȧlleluya.*

5. *Da mūria ta fíto dagá mazámni tana tšéwa: ku yi yābo ga Allamu ku bāruānsa dúka da kuna džī tsōrōnsa, da ku kāramu da ku maínya.*

6. *Da na džī mūria káman tāro babá, da mūria káman rūaye dayāwa da mūria káman arādu daīko, sunka tšéwa: Alleluya, doṅ Ubangīži Alla maí da īko dúka ya malāka.*

7. *Mu yi mūrna da mu yi rahá, da mu bāda mása yābo, doṅ ámren Dān-túmkia ya záka, da mātāsa ta yi kānta šīri.*

8. *Da ambāda máta ta rīgata kānta da alkāmura da kĕāo da wankáka. (Doṅ alkāmura da kĕāo ta tše gáskia ta māsuadīni).*

9. *Da ya tše máni: Rubútu: Albérka garēsu da aṅkirāsu ga būkin ámre na Dān-túmkia. Da ya tše máni: wodáṅga magánganú na Alla gáskia ne.*

10. *Da na fādi gabá ga kafáfūnsa, en yi mása afi. Da ya tše máni: kadá ka yi háka, ni na bāra kamānka na kanōninka wodánda su ke da šaída ta Īsa: ka yi sála ga Ȧlla. (Doṅ šaída ta Īsa ta tše fatalūa ta anabāntši).*

11. *Da na gáni Aldžāna abūde, da dūba, dōki farí, da ši da ya zámna bisa ga bayānsa aṅkirāši daídaí da gáske, da šina yīn šēria, da yīn yāki da gáskia.*

12. *Ȧma ši ke da idānūnsa káman hálšin wūta, da bisa*

*ga kā'nsa rāwanaí dayāwa, da sūna arubúta (bisa) wónda babu kōwa ši ke īya en sáni, saí ši da kānsa.*

13. *Da anrigátaši da rīga atsōmata ga žīni, da sūnānsa akirāši magánan Alla.*

14. *Da žēmāa ta tšíkin Aldžāna sunka bīnsa dagá bāya bisa ga bāyan dāwaki farŭfarŭ, anrīgasu da alkāmūra fará da wañkáka.*

15. *Da dagá tšíkin bākinsa tākwobi da bāki biú da kaífi ya fíto, doñ ši būga kafraí, da ši ši malakēsu da sánda ta kárĭfe. Da ši dáka kunkúmin zāfin fūši da na fūšin Alla na maiñkodúka.*

16. *Da ši ke da bisa ga rigáta da bisa ga tšīniānsa sūna arubúta: SÁRĬKI NA SARĀKAÍ, DA UBANGĪŽI NA UBANGĪSAÍ.*

17. *Da na gáni malaíka daía šina tsāye tšíkin rāna; da ya kirá da mūria babá, šina tšéwa ma zúnsāye dúka, da suna tāši ga tsakānin Aldžāna: ku tafó, da ku tāra ga būki nan babá na Alla,*

18. *Doñ ku tši nāma na sarākaí da nāma na zārumai, da nāma na māsukárifi da nāma na dāwaki, da nāsu da suna zámne bisa ga bāyānsu, da nāma na māsudā, da na bāyi da na kāramú da na maínya.*

19. *Da na gáni bīsa nan da sarākaí na kāsa, da žēmāansu antārasu, doñ su yi yāki da ši wónda ya zámna bisa ga bāyan dōki da da žēmāansa.*

20. *Da bīsa ankāmaši, da tāre da ši ánabi maikāria, wónda ya yi aƥú mamāki gabá garēsa, da wodánda ya rūdēsu da sunka sāmu šaída na bīsa da su da sunka yi sála ga kamānsa: su biú anžefásdasu da raí tšíkin kōgi da wūta, da šina kōnewa da kabrit.*

21. *Da záura akakášīēsu da tákwobīnsa da bāki biú, na ši da ya zámna bisa ga bāyan dōki, ši dagá bākínsa (tákwobi) ya fíto, da zúnsāye dúka kosásu su ke da tši na nāmānsu.*

---

*Kaí Naīšīrin. XX.*

*DA na gáni malaíka šina šīdowa dagá tšíkin Aldžāna, šina da makúblin kosósobe da sărka babá a hánūnsa.*

2. *Da ya kāma Dragon, matšīži nan zōfo, wónda ši ne ebilīži da Šatāna, da ya darīmēši šēkaru dúbu.*

3. *Da ya yésdaši tšíkin kosósobe, da ya kúbleši, da ya sa sūnān (wotīka) bisa garēsa, doṅ kadá ši rūdi kafraí kumá, har ga šēkaru dúbu sun kāre, da bāya ga abúbua nan ši daí zā akúntšeši lōtu kadán.*

4. *Da na gáni mazámnai, da su da su ke zámne bisa garēsu, da ambāda másu šēria, da kúruānsu da andēbe másu kaí sábada šaída ta Īsa, da sábada magánan Alla, da na su da ba su yi ba sála ga bīsa, ko ga kamānsa, da ba su ke ba sāmu šaídānsa bisa ga gōšinsu da bisa ga hánuānsu: da su yi raí da su yi malāka tāre da Kristu šēkaru dúbu.*

5. *Áma zaúra na matátu ba su yi raí ba kumá har šēkaru nan dúbu sunka kāre. Wónan ši ne tāši nafāri.*

6. *Albérka ši ke da adīni wónda ši ke da rábo na tāši nafāri; bisa garēsu mūtua tabiú ba ši ke da īko, saí su sáma malamaí na Alla da na Kristu, da zāsu malāka tāre da ši šēkaru dúbu.*

7. *Da kadán šēkaru dúbu nan sun *kāre, Šatāna zā akúntšīēši dagá wūrin ažīēnsa,*

8. *Da zāši fítawa ši rūdi kafraí ga tšíkin kúsuraí fúdu*

*na kāsa, Gog da Magog, ši tārasu ga yāki, lesāfinsu kámada raíraín kōgi ši ne.*

9. *Da sun táfi bisa ga fādin kāsa, da sun gēwoye sansānin māsuadīni da birnin da soyéya. Da wūta ta fíto dagá Alla dagá tšíkin Aldžāna, da ta tšainyēsu,*

10. *Da ebilīzi wónda ya rūdēsu anyésdaši tšíkin kosósobe na wūta da na kabrit, wūrin da bīsa da ánabi maikāria su ke, da su zā awohalsāsu dēre da rāna hal ábada ábada.*

11. *Da na gáni mazámni babá dafarí, da ši, wónda ya zámna bisa garēsa, dagá gabá ga fúskāsna kāsa da Aldžāna sun gúdu, da wūrinsu ba aganēši ba.*

12. *Da na gáni matátu da kāramu da da maínya suna tsāye gabá ga Alla, da letāfi anbūdeši, da wóni letāfi anbūdeši, wónda ši ne letāfin raí: da matátu akašēriānsu kānda abúbua nan da ankarubútasu ga tšíkin letāfai nan, kānda na aikōkinsu.*

13. *Da kōgi ya bāda matátu da su ke ga tšikínsa, da mūtua da lāhīra su bāda matátunsu da su ke ga tšikínsu, da akašēriasu kōwonēnsu kānda aikōkinsa.*

14. *Da mūtua da lāhīra anayésdasu tšíkin kosósobe na wūta, wónda ši ne mūtua tabiú.*

15. *Da kadán kōwa ba asāmēsi ba arubútaši a letāfin raí, ayésdaši tšíkin kosósobe na wūta.*

---

*Kaí Na Īširin da Daía. XXI.*

*DA na gáni Aldžāna sābo da kāsa sābua, don Aldžāna nafāri da kāsa tafāri sunka wútše, da babu kōgi ši ke kumá.*

2. *Da ni Yahāya na gáni bírni ta adīni Algúdusa sābua tana šīdowa dagá Alla dagá tšíkin Aldžāna aširiāta káman amāria angertáta ga mīžinta.*

3. *Da na džī mūria babá dagá tšíkin Aldžāna tana tšéwa, dūbu, lēman Alla tāre da mútane, da ši zámne tāre dasu, da su, su sáma mútanēnsa, da Alla da kānsa ši sáma tāre dasu, da ši sáma Allānsu.*

4. *Da Alla ši dēbe hāwāye dúka dagá īdānūnsu, da mūtua ba ta sáma kumá, ko taúsai, ko kūka, ko wohála, doň abú nafāri sunka wútše.*

5. *Da ši, da ya zámna bisa ga mazámni ya tše; dūba, ni na yi abú dúka sābo. Da ya tše máni, ka rubúta, doň magánganú nan na gáskia da na daídaí su ke.*

6. *Da ya tše máni, anyīši: ni, ni ne Alfa da Omegá, mafāri da makāri: ni zāni bāši da ši ke da kīžirūa en ša dagá mármarūn rūa da raí káman kĕaúta.*

7. *Ši, da šina yīn nasāra ši ši ke da abúbua dúka, da ni, nī sáma mása Alla, da ši ši sáma garēni dā.*

8. *Áma māsutsōro da marāsayirda da māsumūgu da māsukášinkai da māsufáriīka da māsudóbontši da māsutsāfi da dúka wodánda su yi kāria, rabōnsu tšíkin kosósobe, da ya kōne da wūta da da kabrit, wóda ta ke mūtua tabiú.*

9. *Da daía na malaíku bókoi ya záka garēni, wónda ši ke da tāsa bókoi, da antšíkasu da azāba bókoi na bāya, da ya yi magána da ni, šina tšéwa, yāka, da zāni góda máka amāria, māta na Dān-túmkia.*

10. *Da ya kaíni da fatalūa bisa ga tsaúni babá da dōgo, da ya góda máni bírni nan babá, adīni na Algúdusa tana šīdowa dagá tšíkin Aldžāna dagá Alla,*

11. *Tana da yābon Alla, (da háskēnta kámada dūši da*

*tšāda babá, kámada dūšin yásma, da sāraí kámada madūbi) ;*
12. *Tana da bāngo babá da dōgo, tana da kofōfi ša biú,
da bisa ga kofōfi malaíku ša biú, da sūnanāki da anrubútasu
bisa garēsu, su ne nāsu na irāre ša biú na yāyan Israelu,*
13. *Dagá gabaz kofōfi úku, dagá arēwa kofōfi úku, dagá
gūsu kofofi úku, da dagá yáma kofōfi úku.*
14. *Da bāngo na bírni ši ke da māsomnaí ša biú, da
bisa garēsu sūnanāki na manzánai ša biú na Dān-túmkia.*
15. *Da ši da ya yi magána da ni, ši ke da gámba da
sināria, doñ ši áwuna bírni da kofōfinta, da bāngónta.*
16. *Da bírni agináta da šāši fúdu, da tsaínta da fūlinsa
su daía ne. Da ya áwuna bírni da gámba stadia dúbu ša
biú. Da tsaí da fādi da tsāwo su dúka daía ne.*
17. *Da ya áwuna bāngōnta kāmu darí da arbain da
fúdu, kámada áwunan mútum, ši ne da malaíka ši ke da ši.*
18. *Da gínan bāngōnsa ši ne na yásma, da bírni ta ke
ta sināria tsála, kámada madūbi sāraí.*
19. *Da māsomnain bāngo na bírni angértasu da kōwóne
īrin duāsu da tšāda. Māsomni ñafāri na yásma, nabiú na
safira, naúku na kalkedon, nafúdu na semaragdi.*
20. *Nabial na sardonik, našida na sardios, nabókoi na
krisalidos, natókos na berillos, natāra na topaz, nagōma na
krisoprasos, nagōma ša daía na híakindos, našabiú ametistos.*
21. *Da kofōfi ša biú su ke na múržan ša biú. Da kōwóne
kōfo da muržan daía ; da haínyan bírni ta ke ta sināria
tsála, kámada madūbi gáninsa.*
22. *Da ni ba na gáni ba masalátši dagá tšikínta ; doñ
Ubangīži Alla maīīkodúka, na Dān-túmkia su ne masa-
látšinta.*
23. *Da bírni ba ta sō ba rāna, ko wúta em bāda káske,*

*doṅ yābon Alla šina bāda háske, da Dān-túmkia ši ne háskēnta.*

24. *Da irāre wodánda atšétšesu su yi yāwo tšíkin háskēnta, da sarākaí na kāsa su kāwo yabōnsu da gírimānsu tšikínta.*

25. *Da kofōfiuta ba zā arūfe ba rāna dúka, doṅ babu dēre dagá nan.*

26. *Da su su kāwo yābo da gírima na irāre tšikínta.*

27. *Da babu kōmi da ši ke yi kasāmi šī šíga tšikínta ko kōmi da ši yi háram, ko yīn mūgu, ko yīn kāria, saí su da anrubútasu a letáfin raí na Dān-túmkia.*

---

## *Kaí Naīširin na Biú. XXII.*

*DA ya góda máni sāraí kōrami da ruan raí, farí káman madūbi šina fítawa dagá mazámnin Alla da na Dān-túmkia.*

2. *Dagá tsakānin haínyānta, da ga wōšīē nan da ga wōšīē tsán na kōrami akoī ītšen raí wónda ya haífe yāya ša biú, šina haífe yāyānsa kōwóne wáta, da sansāmin ītše su ne en worīkēwan kafraí.*

3. *Da zūwāge ba ši sáma kumá: saí mazámnin Alla da na Dān-túmkia ši sáma tšikínta: da bāruānsa su yi mása bārantáka:*

4. *Da su, su gáni fúskānsa, da su su ke da sūnānsa bisa ga gōšīnsu.*

5. *Da babu dēre dagá nan, da ba su sō ba fitila kò hásken rāna, doṅ Ubangīži Alla ši bāda másu háske, da su su tši saraúta hal ábada ábada.*

6. *Da ya tše máni: wodánga magánganú daídaí da*

*gáske, da Ubangīži Alla na Anabāwānsa māsuadīni ya aíke malakānsa ši nūna ga bāruānsa abúbua nan (da su sáma máza) da zā ayīsu máza.*

7. *Dūba, ina táfowa máza. Albérka garēsa da šina rīkewa magánganún anabántšin letáfi nan.*

8. *Da ni Yahāya da na gáni da na džī abúbua nan, da na džī da na gáni, na fādi gabá ga kafādun malaíka nan, da ya góda máni abúbua nan, en yi mása sála.*

9. *Da ya tše máni, ka yi háṅkuli: doṅ ni bāra kamānka ni ne daía na kanōnīnka da na Anabāwa, da nāsu da suna rīkewa magánganún letāfi nan, ka yi sála ga Alla.*

10. *Da ya tše máni: kadá ka taúše sūnānka bisa ga magánganún anabántšin letāfi nan, doṅ lokátši ya yi kúsa.*

11. *Ši, da ši ne mūgu, ši sáma mūgu kumá, da ši da ši ne kasāmi, ši sáma kasāmi kumá; da ši da ši ne gáske, ši sáma gáske kumá, da ši da ši ne adīni ši sáma adīni kumá.*

12. *Da dūba, ina zákua máza, da lādana tāre da ni, en bāda ga kōwa kámada aikōkínsa su sáma.*

13. *Ni ni ne Alfa da Omega, mafāri da makāri, nafāri da nabāya.*

14. *Albérka garēsu da suna rīkewa hakúmtaínsa, doṅ su sāmu īko ga ītšen raí, da su īya su šīga ga kofōfi tšíkin bírni.*

15. *Áma karnúka da māsudābo da māsufárīka da māsukášinkaí, da māsutsāfi, da su dúka da suna sō da da suna yīn kāria, suna dagá wōše.*

16. *Ni Īsa na aíke malaíkāna ši kāwo máku šaída na abúbua nan tšíkin žēmāa. Ni ni ne saíwa da dáṅgan Daúda, da tamrāro ta zāfia da háske (gomzāki).*

17. *Da fatalūa da amāria su tše: yāka. Da ku bérši da šina džī, ši tše, yāka. Da ku bérši da šina džīn kīžirūa*

*ši záka. Da kōwóne da ši ke sō, ši daúka rūan raí da bánza.*
18. *Doñ ni na kāwo šaída ga kōwa da ši ke dži*
*magánganún anabántšin letāfi nan, kadán kōwa ši kāra ga*
*abúbua nan, Alla ši kāra mása na azāba nan da arubútasu*
*..kin letāfi nan.*
19. *Da kadán kōwa ši daúka dagá magánganún letāfi*
*na anabántši nan, Alla ši daúka rabōnsa dagá letāfin raí,*
*da dagá bírni ta adīni, da dagá abúbua nan da an-*
*rubútasu tšíkin letāfi nan.*
20. *Ši da ya šaída abúbua nan ya tše, Aí, ni záka máza,*
*Amin. Ai, ka záka, kaí Ubangīži Īsa !*
21. *Žīnkaí na Ubangīžimu Īsa Kristu ši sáma tāre da*
*ku dúka. Amin.*

